А. С. ПУШКИН НОМИДАГИ ТИЛ
ВА АДАБИЁТ ИНСТИТУТИ
АБУ РАЙҲОН БЕРУНИЙ НОМИДАГИ
ШАРҚШУНОСЛИК ИНСТИТУТИ

# АЛИШЕР НАВОИЙ АСАРЛАРИ ТИЛИНИНГ ИЗОҲЛИ ЛУҒАТИ

## IV

ЎЗБЕКИСТОН ССР ФАНЛАР АКАДЕМИЯСИ МУХБИР АЪЗОСИ
Э. И. ФОЗИЛОВ ТАҲРИРИ ОСТИДА

ТОШКЕНТ — 1985

83.3Ўз
Н 14

Ўзбек адабий тилининг асосчиси Алишер Навоий асарларининг изоҳли луғати шоирнинг барча лексик бойликларини қамраб олган. Луғат Навоийнинг туркий асарлари материаллари бўйича ҳозирги замон лексикография ва тарихий-филологик таҳлил асосида тузилган, унда сўзларнинг мукаммал изоҳи берилган.

Луғатни тузувчилар Навоийнинг танқидий ва оммавий нашрларидан ташқари, унинг бадиий ва илмий нодир қўлёзма асарларидан ҳам фойдаландилар. Луғат XV аср ўзбек адабий тилининг нормасини акс эттиради. У китобхонларга буюк мутафаккир асарларини чуқур тушунишда катта ёрдам беради. Бу луғатдан туркий халқларнинг қадимги қўлёзмаларини, эски обидаларини ўқиш ва ўрганишда фойдаланиш мумкин. У мутахассислар учун тарихий, қиёсий-тарихий грамматика бўйича керакли фактик материаллар беради. Луғат арабча, форсча сўзлар семантикасининг эволюциясини ҳамда ўзлаштирилган сўзлар тарихини аниқлашда муҳим манбадир.

Луғат илмий ходимларга, шунингдек, олий ўқув юртлари филология факультетларининг ўқитувчи ва студентларига мўлжалланган.



М $\frac{4602020000-2950}{М355(04)-85}$ 212—85

## СЎЗ БОШИ

Луғат Ўзбекистон Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институтининг тарихий лексикология ва лексикография бўлимида тайёрланган.

IV томни тузувчилар: Э. ФОЗИЛОВ — ишнинг раҳбари, луғатнинг илмий лексикографик принципларини ишлаб чиққан, қадимги туркий (ўзбек) сўзларнинг луғавий маъносини талқин қилган, айрим асарлар бўйича тузилган глоссарий, шарҳ ва изоҳларни манбалар асосида сўз ва маънолар билан тўлдириб, бирлашган луғат-мақолалари қилиб тузган, XVI—XX асрлар Навоий асарлари асосида тузилган луғатлардаги сўз изоҳларини қиёсий текшириб чиққан, «Алишер Навоий асарлари тили изоҳли луғати»нинг тузилиши ва ундан фойдаланиш тартибини ёзган;

Қ. МУҲИТДИНОВ — «Хамса» асарининг луғатини тузган, «Мажолисун-нафоис», «Лисонут-тайр» асарларининг луғатларини тузишда иштирок этган;

Ю. ШОКИРОВ — «Хазойинул-маоний» асарининг луғатини тузган, арабий сўз, ибора ва байтларнинг изоҳи ва талқинини берган;

Қ. МУҲИТДИНОВ, Ҳ. ДАДАБОЕВ — Алишер Навоий насрий асарларининг луғатини тузишган;

А. ЮНУСОВ — «Арбаин», «Назмул-жавоҳир» асарларининг луғатини тузган, бирлашган луғат-мақолаларни тузишда қатнашган; Э. ФОЗИЛОВ, Ҳ. ДАДАБОЕВ билан ҳамкорликда иш жараёнида I—III томларга кирмай қолган сўз ва ибораларни аниқлаган ва уларнинг изоҳини берган;

И. НОСИРОВ (Қ. Муҳитдинов билан ҳамкорликда) — «Мажолисун-нафоис» асарининг луғатини тузган;

З. ҲАМИДОВ (Қ. Муҳитдинов билан ҳамкорликда) — «Лисонут-тайр» асарининг луғатини тузган;

Н. ҲУСАНОВ, Б. БАФОЕВ — киши номлари, географик атамалар ва асар номлари талқини ва изоҳини беришган.

Б. ЮСУПОВ — «Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад» ва «Насойимул-муҳаббат» асарларининг луғатини Қ. Эраслан нашрлари асосида тўлдирган;

Н. ШОРАҲМЕДОВА (Н. Хўжаев иштирокида) — «Хамса бо ҳалли луғат»ни тайёрлаган;

Қ. МУҲИТДИНОВ I том, Н. АСИЛОВА II—IV томлардаги сўзларнинг арабча индексини тайёрлашган.

Луғатнинг мукаммал бўлишида Алишер Навоийнинг барча асарларидан Б. БАФОЕВ тўплаган картотека фондидан тўла фойдаланилди.

Сўзларнинг изоҳи ва текстларини қўлёзма манбалари билан В. РАҲМОНОВ аниқлаб чиқди.

«Фарҳод ва Ширин» достони асосида тузган луғати билан А. КАРИМОВ қатнашди.

Ҳ. БЕКТЕМИРОВ қўлёзманинг илмий-техник таҳрир ишини бажарди. Луғат картотека фонди ва материалларини тўпловчилар: Э. И. ФОЗИЛОВ, А. ЮНУСОВ, И. НОСИРОВ, З. ҲАМИДОВ,

Н. АСИЛОВА, Н. ШОРАҲМЕДОВА, Н. ҲУСАНОВ, И. ТОЖИДДИНОВА, Б. ЮСУПОВ.

Қўлёзмани нашрга тайёрлашдаги техник ишларни Н. АСИЛОВА, Ҳ. ДАДАБОЕВ, Б. ЮСУПОВ, Н. ШОРАҲМЕДОВА, И. ТОЖИДДИНОВАлар бажаришди.

Мазкур томнинг қўлёзмаси билан танишиб қимматли маслаҳатлар берганлиги учун география фанлари доктори Ҳ. ҲАСАНОВ ва тарих фанлари доктори Б. АҲМЕДОВга муаллифлар миннатдорчилик билдирадилар.

Луғат ҳақида билдирилиши мумкин бўлган илмий-объектив фикрларни муаллифлар миннатдорчилик билан қабул қилади.

## МАНБАЛАР ВА УЛАРНИНГ ҚИСҚАРТМАЛАРИ

### *ХАЗОЙИНУЛ-МАОНИЙ*

Ғаройибус-сиғар. Биринчи том, Тошкент, 1963. (Iа).
Ғаройибус-сиғар. I, Тошкент, 1959. (Iб).
Наводируш-шабоб. Иккинчи том, Тошкент, 1963. (IIа).
Наводируш-шабоб. II, Тошкент, 1959. (IIб).
Бадоеъул-васат. Учинчи том, Тошкент, 1965. (IIIа).
Бадоеъул-васат. III, Тошкент, 1960, (IIIб).
Фавойидул-кибар. Тўртинчи том, Тошкент, 1965. (IVа).
Фавойидул-кибар. IV, Тошкент, 1960. (IVб).
Хазойинул-маоний. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 677; СВР, II, 207—208, № 1251[1], АНҚАК, 11, 1.
Хазойинул-маоний. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 1280; СВР, II, 208, № 1252; АНҚАК, 12, 2.
Алишйр Нава'и. Диван. Издание текста, предисловие и указатели *Л. В. Дмитриевой.* М., 1962.
Алишер Навоий. Куллиёт. Ленинград шаҳридаги Салтиков-Шчедрин номидаги Давлат халқ кутубхонаси Шарқ қўлёзмалар фонди. Инв. ГПБ № 55.
Алишер Навоий. Илк девон. 1466 йили кўчирилган қўлёзманинг факсимил нашри. Нашрга тайёрловчи: филология фанлари доктори, проф. Ҳамид Сулаймон. Тошкент, 1968.

### *ҲАЙРАТУЛ-АБРОР*

Алишер Навоий. Хамса. Ҳайратул-аброр. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент, 1970.
Хамса. Ҳайратул-аброр. Олтинчи том, Тошкент, 1965.

### *ФАРҲОД ВА ШИРИН*

Хамса. Фарҳод ва Ширин. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент, 1963.
Хамса. Фарҳод ва Ширин. Еттинчи том, Тошкент, 1964.

### *ЛАЙЛИ ВА МАЖНУН*

Хамса. Лайли ва Мажнун. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент (қўлёзма).
Хамса. Лайли ва Мажнун. Саккизинчи том, Тошкент, 1965.

### *САБЪАИ САЙЁР*

Хамса. Сабъаи сайёр. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент, 1956.
Хамса. Сабъаи сайёр. Тўққизинчи том, Тошкент, 1965.

---

[1] «Собрание Восточных рукописей АН УзССР», т. II, 1952, с. 207—208 (*қисқ.* СВР); Муниров Қ., Носиров А. Алишер Навоий қўлёзма асарлари каталоги. Тошкент, 1970, 11—12-бетлар (*қисқ.* АНҚАК).

## *САДДИ ИСКАНДАРИЙ*

Хамса. Садди Искандарий. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Порсо Шамсиев, Тошкент (қўлёзма).
Хамса. Садди Искандарий. Ўнинчи том, Тошкент, 1965.

## *ХАМСА*

*Ҳайратул-аброр*
*Фарҳод ва Ширин*
*Лайли ва Мажнун*
*Сабъаи сайёр*
*Садди Искандарий.*

Нашрга тайёрловчи: Порсо Шамсиев. ЎзССР Фанлар академияси нашриёти, Тошкент, 1958.
Хамса. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди, № 5018.
СВР, II, 195, № 1213; АНҚАҚ, 30, I.
Хамса. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди. № 7554.
СВР, VII, 75, № 5057; АНҚАҚ, 31, II.
Хамса. Ленинград шаҳридаги Салтиков-Шчедрин номидаги Давлат халқ кутубхонасининг Шарқ қўлёзмалари бўлимидаги 560 рақамли Султонали Машҳадий томонидан кўчирилган қўлёзма.

## *ЛИСОНУТ-ТАЙР*

Лисонут-тайр. Илмий-танқидий текст, тайёрловчи: Ш. Эшонхўжаев, Тошкент, 1965.
Лисонут-тайр. Ўн биринчи том, Тошкент, 1966.
Лисонут-тайр. Ленинград шаҳридаги Салтиков-Шчедрин номидаги Давлат халқ кутубхонасининг шарқ қўлёзмалар фонди. Инв. ГПБ № 55.

## *МАЖОЛИСУН-НАФОИС*

Мажолисун-нафоис. Илмий-танқидий матн. Тузувчи: Суйима Ғаниева, Тошкент, 1961.
Мажолисун-нафоис. Ўн иккинчи том, Тошкент, 1966.
Мажолисун-нафоис. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди. № 9762/I; АНҚАҚ, 50, I.

## *МАҲБУБУЛ-ҚУЛУБ*

Маҳбубул-қулуб. Текстни нашрга тайёрловчи А. Н. Кононов, М.—Л., 1948.
Маҳбубул-қулуб. Ўн учинчи том, Тошкент, 1966.
Маҳбубул-қулуб. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди. № 9762/II.
СВР, VIII, 219, № 5326; АНҚАҚ, 52—53, I.

## *АРБАИН*

Арбаин. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди. № 3902/V; АНҚАҚ, 64, I.
Арбаин. Ўн бешинчи том, Тошкент, 1967.

## *МУНШАОТ*

Муншаот. Ўн учинчи том, Тошкент, 1966.

## *ВАҚФИЯ*

Вақфия. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди. № 11138/II; АНҚАК, 64, I.
Вақфия. Ўн учинчи том, Тошкент, 1966.

## *ХАМСАТУЛ-МУТАҲАЙЙИРИН*

Хамсатул-мутаҳайййрин. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди. № 9762/V; АНҚАК, 59, I.
Хамсатул-мутаҳайййрин. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

## *ҲОЛОТИ САЙЙИД ҲАСАН АРДАШЕР*

Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

## *ҲОЛОТИ ПАҲЛАВОН МУҲАММАД*

Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

## *МУҲОКАМАТУЛ-ЛУҒАТАЙН*

Муҳокаматул-луғатайн. M. Quatremére. Chrestomathie en turk oriental contenant plusieurs ourrages de l'emir Ali-Schir, 1841.
Муҳокаматул-луғатайн. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

## *МЕЗОНУЛ-АВЗОН*

Мезонул-авзон. Критик текст, тайёрловчи: Иззат Султон, Тошкент, 1949.
Мезонул-авзон. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

## *ТАРИХИ МУЛУКИ АЖАМ*

Тарихи мулуки ажам. M. Quatremére. Chrestomathie en turk oriental contenant plusieurs ourrages de l'emir Ali-Schir, Paris, 1841.
Тарихи мулуки ажам. Ўн тўртинчи том, Тошкент, 1967.

## *НАЗМУЛ-ЖАВОҲИР*

Назмул-жавоҳир. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди. № 9361, № 9944; АНҚАК, 66, 1; 67, 4.
Назмул-жавоҳир. Ўн бешинчи том, Тошкент, 1967.

## *НАСОЙИМУЛ-МУҲАББАТ*

Насойимул-муҳаббат. Alî Şîr Nevâyî. Nesâyimü'l—muhabbe min şemâyimi'l—fütüvve. Doktora tezi. Hazirlayan Doç. Dr. Ķemal Eraslan. Istanbul, 1979
Насойимул-муҳаббат. ЎзССР Фанлар академияси Абу Райҳон Беруний номидаги Шарқшунослик институти қўлёзмалар фонди. № 1828; АНҚАК, 67, 1.
Насойимул-муҳаббат. Ўн бешинчи том, Тошкент, 1968.

## Қ

**ҚАБА-** — 1. қамамоқ, беркитиб олмоқ:

Магар элтур парилар, эй фусунгар, телба кўнглумни,
Ки турмайдур нечаким жисмим уйинда қабайдурмен.
*Хазойинул-маоний,* Iб-470;

2. ўраб олмоқ:

Қабаб қўрғонни дапқур-дапқур ул хайл,
Тушарға қилдилар тўшлуқ-тўши майл.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 510;

Қабаб ҳар тун чекиб юз минг синон анжум шуоъидин,
Магар сабрим сипоҳиға шабихун келтурур гардун.
*Хазойинул-маоний,* Iб-457.

**ҚАБАЛ-** — қамалмоқ:

Қабалған эл кезиб ҳар ён ҳавасдин,
Тамом андоқки қуш чиққай қафасдин.
*Фарҳод ва Ширин,* 199;

Дашти висол қадрин Мажнундек англа, токим
Зиндони фирқат ичра мендек қабалмағайсен.
*Хазойинул-маоний,* IIб-488.

**ҚАБАР-** — қабармоқ, қабариб чиқмоқ; куймоқ:

Фироқ иситмаси андоқ танимдин ўт чиқарур
Ки, гар табиб илигим тутса, бармоғи қабарур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-144.

**ҚАБАРТ-** — қабартмоқ, шиширмоқ, кўпирмоқ:

Тажовуз қилиб ажзу инсофдин,
Қабартиб ўзин даъвию лофдин.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1231.

**ҚАБАРЧУҚ** — 1. қаварчиқ, учуқ; чипқон, кўрчипқон:

Қабарчуқ кафи пойида ҳар тараф,
Тўла дурри мақсуд ила икки каф.
*Садди Искандарий,* 274б14;

2. захмат, меҳнат:

Пўя қабарчуқ била айлаб нисор,
Мақдамима юз гуҳари обдор. *Ҳайратул-аброр,* 198-3.

**ҚАБАҚ//ҚАБОҚ** — ёй билан машқ қилиш учун узун ходанинг учига ўрнатилган қовоқ — нишон:

Меҳнат ўқидин қабақдек қолмишам афғон аро,
Ким букун чобуксуворим йўқтур ул майдон аро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-24;

≈ **йиғочи** — қовоқ ўрнатилган ёғоч, устун:

Гар эгридур ёғибон ўқу боғланиб бўйни,
Бўлур қабақ йиғочидек беш-ўнча кунда нигун.
*Хазойинул-маоний,* Iб-728;

≈ **майдони** — машқ майдони:

Ким саҳаргаҳ чун қабақ майдониға отланса шоҳ,
Оллида қилғай ясовуллуқта зоҳир журъатин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-680;

≈ **хайли** — мерганлар, машқ қилувчи суворийлар:

Қабақ хайли аро ғавғо, намоз аҳлида минг ғавғо,

Вафода гунбази мийнодин ошиб халқ афғони.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-587.

**ҚАБЗ** — олиш, тутиш, тутамлаш, ушлаш:
Ел била ҳамтаклик этса гар киши,
Руҳ қабзи келди Азроил иши. *Лисонут-тайр,* 123-6;
≈ **топ-** — дам бўлмоқ, тутамлаб оғримоқ (қорин):
Ич қабз топар таранжабиндин,
Сафро ортар сиканжабиндин.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 836;
≈ **қил-** — жонини олмоқ, у дунёга жўнатмоқ:
Руҳин қабз қилиб, жасадин Сулаймон алайҳис-саломнинг тахти устига ташладиким... *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-229.

**ҚАБЗА** — чангал; бирор нарсанинг дастаси; тутам; бир тутам; ≈ **и ҳукм** — ихтиёр, ирода; ҳукмронлик:
Қабзаи ҳукмида жаҳон кишвари,
Амриға инсон киби деву пари. *Ҳайратул-аброр,* 120-14.

**ҚАБИЛ** — 1. ўхшаш, монанд:
Собиқан ҳам қисса ўтмиш бу қабил,
Сидқиға Асҳоби Каҳф этти далил. *Лисонут-тайр,* 100-3;
2. гуруҳ, қисм; тур, жинс:
Ул ҳол анга ўз аҳволининг сатр ва китмони учун талбис қабилидин бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-153.

**ҚАБИЛА** — қабила, уруғ:
Шоҳ Қули Уйғур... қабиланинг мирзосидур.
*Мажолисун-нафоис,* 178.

**ҚАБИҲ** — ёмон, хунук; кўримсиз:
Агарчи бу маъно иккаласига қабиҳдур, аммо эранларға кўпрак мужиби тафзиҳдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-45-46;
≈ **эт-** — ёмон қилмоқ, ёмон қилиб яратмоқ:
Қабиҳ этти, Навоий, ҳақ жаҳонни,
Элидин тутмағил кўз жуз қабоҳат.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-82.

**ҚАБИҲАН** — «қабиҳ» сўзининг арабчада тушум келишигидаги ҳолати:
*Ва лав якуну қабиҳан фаминху тубту илайк* —
Агар у қабиҳ бўлса, у ишдан сенга тавба қилдим:
Агар худ ўлса малиҳ ажри раҳматингдур анинг,
Ва лав якуну қабиҳан, фаминҳу тубту илайк.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-738.

**ҚАБО** — эркакларнинг узун ва кенг уст кийими (жубба остидан кийилади):
Гар кўрмадинг шафақ уза хуршид, эй кўнгул,
Эҳсос қил ани юзу гулгун қабосидин.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-470.

**ҚАБОЙИЛ** — қабилалар, турли уруғлар:
Бу даштда кўпдурур қабойил,
Ким кўнгли эмас бирига мойил. *Лайли ва Мажнун,* 68*а*14.

**ҚАБОЙИҲ** — қабиҳликлар, ёмонликлар, ножўяликлар:
Бу қабойиҳни киши анга айта олмағай.
*Маҳбубул-қулуб,* 103.

**ҚАБОЛ** — қуршов, қамал:
Андоқки, қаҳол ва ясол ва қабол ва тунқол ва бирқол ва тўсқол ва суюрғол. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ҚАБОПАЙВАСТ** — қабо (кийим) кийган, қаболи:
Моҳи кофургун қабопайваст,
Бўлуб ул ҳужрада худойпараст. *Сабъаи сайёр,* IX-261.

**ҚАБОҒ** — қовоқ (кўз билан қош оралиғи):

Лабинг ўпмакка ҳаддим йўқ, вале лутф айласанг онча,
Ки мунглуғ кўзларимни сурсам қошу қабоғингға.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-535.

**ҚАБОҲАТ** — ярамаслик, ёмонлик:

Абулбарака... қабоҳат ҳолатини мазкур қилмоқда кўп беҳижоблиқ керак. *Мажолисун-нафоис,* 182;

Мунунг қабоҳатин ё билмас ваё билиб кўзига илмас.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-26.

**ҚАБР** — гўр, қабр:

Мавлоно Қавсарий... Ҳирийда фавт бўлди. Қабри Хиёбон бошидадур. *Мажолисун-нафоис,* 65;

≈ **уйи** — нариги дунё, охират:

Тийра кеча тоат эт ҳузурунг бирла,
Қабринг уйини ёрут бу нурунг бирла.

*Назмул-жавоҳир,* XV-46.

**ҚАБРПУШ** — қабр устига ёпиладиган парда:

Сипеҳр атласин қабрпўш эттилар,
Неча кун фиғону хурўш эттилар.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1623.

**ҚАБСА-//ҚОБСА-** — қамаб, ўраб олмоқ; қамрамоқ, чўлғамоқ:

Неча кундин сўнг ўлғай имкони,
Қабсамоқ бу икки черик ани. *Сабъаи сайёр,* 150-15;

Соқиё, майким анинг илгида ёғлиғ торидек,
Дарду ғам хайли бузулған хотиримни қобсамиш.

*Хазойинул-маоний,* Iа-219;

Қондурур кўнглумда, ёнимда сўнгаклар қобсабон,
Ком олур ишрат майидин лаҳни мусиқор ила.

*Хазойинул-маоний,* IVб-550.

**ҚАБУЛ** — 1. маъқуллаш; рози бўлиш, мувофиқ бўлиш:

Не буюрса ул ишимдур ёзу қиш,
Йўқ манга радду қабули бирла иш. *Лисонут-тайр,* 125-10;

2. илтифот назари билан қараш ва талабига етказиш:

Бу қабул назари асаридин бир қарндин ортуқ султонус-салотини сипеҳройин суҳбатларида ва фирдавстазйин хизматларидаким... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-127;

≈ **аҳли** — улуғвор, халққа севикли кишилар, муносиб деб танланганлар:

Навоий таодулдин этма удул,
Қабул аҳлидин гар тиларсен қабул.

*Садди Искандарий,* 252б11;

Не уммийға сургач шараф хомаси,
Қилиб ани кавнайн алломаси,
Не оламки илмиға маъруф этиб,
Қабул аҳлидин ани маҳжур этиб. *Вақфия,* 714;

≈ **гули** — гули очилмаслик; ижобий жавоб бўлмаслик:

Мақсуд меваси топилмаған ва таманно гулбунин экиб, қабул гули очилмағандур. *Вақфия,* 9;

≈ **воқеъ бўл-** — кўпчиликни қабул қилмоқ, катта йиғин бўлмоқ:

Анга азим қабул воқеъ бўлди ва кўп мурид йиғилди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-102;

≈ **айла-//эт-//қил-** — назарга олмоқ, рад қилмаслик; рози бўлмоқ:

Хуш улким, анга лутф бирла худо
Улуснинг қабулини қилди ато.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-79;

Мавлоно Шайхий... Табасдаги авқот ва тавлият ва шайхлиғин қабул қилиб, ҳоло ул ишга машғулдур.
*Мажолисун-нафоис,* 122;

Алам еткач, Навоий, даҳрдин май бил анинг дафъи,
Қабул эткан кишига басдурур оламда бу бир панд.
*Хазойинул-маоний,* IIб-119;

≈ **тила-** — бирор ўринга жойлашишликни истамоқ:
Анинг қабул тиламакин ғурур заҳри жиҳатидинки, андадур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-102;

≈ **туш-** — мақбул бўлмоқ:
Ул байт ҳақ субҳонаҳу ва таоло ҳазратида қабул тушубтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-172;

≈ **эр-//ўл-** — мақбул бўлмоқ, маъқул бўлмоқ:
Қуллуғумға гар қабул ўлса хитоб,
Ул хитоб-ўқ сизга кофийдур жавоб. *Лисонут-тайр,* 139-3;
Бобир Мирзо... агарчи туркча назмлар ҳам айтур эрдики, борчаға мақбул эрди. *Мажолисун-нафоис,* 200.

**ҚАБУЛИЯТ** — лаёқатлилик, лойиқлик, муносиблик:
Мунча қобилият ва қабулият ва ахлоқи ҳамида ва атвори писандида ва зоҳир юзидин мунча фазлу камол ва маъни тарафидин мунча важди ҳол бера олурким...
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-96.

**ҚАБУЛИЯТЛИҚ** — мақбуллик:
Мавлоно Қавсарий... қабулиятлик, хушсуҳбат ва ширингўй ва фасиҳзабон ва донишманд киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 65.

**ҚАВ-//ҚОВ-** — қувмоқ, ҳайдамоқ:
Ҳажр тошин ёғдурубким қавди, ўлсам, эй рафиқ,
Қабрим устида тўкар тошинг жуз ул тош этмагил.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-369;

Қовубон сиз хайли нофаржомни,
Лавсунгиздин холи айлаб томни. *Лисонут-тайр,* 46-7.

**ҚАВВОЛ** — воиз, ваъз айтувчи (қаландар):
Қаввол чун бир байт ўқуди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-90;

Назоирхон била сургучи мақол, дастёр била йирлағучи қаввол. *Маҳбубул-қулуб,* 39.

**ҚАВВОС** — ёйчи, камонсоз:
Айлади қаввос ўзин санъатқа банд,
Шоҳға тушгайму деб ул дилписанд. *Лисонут-тайр,* 147-19.

**ҚАВИ(Й)** — 1. кучли, бақувват:
Қавийдур ул сифат ранжу малоли,
Ки бордур ҳар замон бир ўзга ҳоли. *Фарҳод ва Ширин,* 199;
Йўқ эрса эрур ул қавий, бу заиф,
Анга ҳеч по бирла эрмас ҳариф.
*Садди Искандарий,* 287б4;

Қавий душман забунинг бўлса мурувват қил, карам ва афв кўргузгил. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-84;

2. маҳкам, самимий:
Тутай дер эсанг тенгри амрин қави,
Бўл охир набий шаръининг пайрави.
*Садди Искандарий,* 322а13;

≈ **ҳайкал** — жусса, гавда:
Қавий ҳайкал андоқки бир пора кўҳ,
Бирга ҳариф ўлмайин юз гуруҳ.
*Садди Искандарий,* 300б5;

≈ **ҳофизалиқ** — хотираси кучли:
Кичик Мирзо — хубтабълиқ, тез идроклик, шўхзеҳнлик, қавий ҳофизалиқ йигит эрди. *Мажолисун-нафоис,* 202.

**ҚАВЛ** — 1. сўз, гап; ҳадис:
Не учунким расул қавли билан,
Яхши сўз бордур ўйлаким садақа. *Арбаин,* XV-61;
Нафси тибға табъи мулойим ва ҳукамо қавлиға пайрав ва мулозим. *Маҳбубул-қулуб,* 25;
Заъфдин шайх қутулғунг деди, тарк этсанг ишқ,
Пири дайр оллида бу қавли анинг бор заиф.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-310;
2. буйруқ, фармон:
Май ичмак наҳй эрур тенгри қавли, ҳар ҳол била анинг тарки авли. *Маҳбубул-қулуб,* 138.

**ҚАВЛА-//ҚОВЛА-** — қувламоқ, ҳайдамоқ:
Кўйидин қавланг ҳавосу ақлни, эй дарду ишқ,
Анда саргардон Навоийни вале ангал қилинг.
*Хазойинул-маоний,* IIа-200;
Зиндадил Мажнуннинг ўлмиш кўнгли чун Лайлиға ҳай,
Бас не осиғ ани ҳайдин қовламоғлиғ, эй араб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-65.

**ҚАВМ** — 1. тоифа; кишилар тўдаси, гуруҳи:
Хожа Мансур... бийикчи қавмидиндур.
*Мажолисун-нафоис,* 131;
Даҳр элидин гўша тутмоқ бўлди авло ўйлаким,
Тутмағай ул қавм отин, топса киши умри абад.
*Хазойинул-маоний,* Iб-142;
2. уруғ, аймоқ:
Демай анбиё қавму хайлинг сенинг,
Бари офариниш туфайлинг сенинг.
*Садди Искандарий,* 237б8;
3. эл, халқ:
...Шомға бориб, ул қавм аҳволининг кайфиятини билиб, хабар келтургайлар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-216;
≈ **зиёрати** — ҳол-аҳвол сўраш, одамлар ҳолидан хабардор бўлиб туриш, зиёрат қилиш:
Бу нуктани нас йўқ, тасомуъ билгил,
Ул қавм зиёратин тавозуъ билгил. *Назмул-жавоҳир,* XV-29;
≈ **иҳзори** — гуруҳ (халқ)нинг ҳозир қилиниши:
Ҳамул қавм иҳзориға берди бор,
Қилиб юмни мақдамларин эътибор.
*Садди Искандарий,* 318а12;
≈ **и нодон** — нодон эл, жоҳил кишилар:
Қавми нодонким дегайлар сени шоҳ,
Бутни ё ўтни дегандекдур илоҳ. *Лисонут-тайр,* 53-9;
≈ **у хайл** — эл ва жамоа:
Қавму хайли бари қолиб ғофил,
Ул қаро тунда масту лояъқил. *Сабъаи сайёр,* 122-2.

**ҚАВМОҒ** — қувиш, ҳайдаш:
Не қавмоғки гарчи уйғонмади тунлар,
Тонг отқунча итлар киби нола қилдим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-455.

**ҚАВМОҒЛИҒ** — қувишлик, ҳайдашлик, бепарволик:
Элга кўюнгдур макон, мен қулни қавмоғлиғ недур,
Булбул ўлса, зоғ ҳам бўлур гулистонлар аро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-26.

**ҚАВОИД** — низомлар, қоидалар, тартиблар; йўл-йўриқлар:
Устод Қулмуҳаммад... уд ва ғижжак ва қўбузни асрида онча киши чола олмас ва муаммо қавоидин ҳам мазбут билур. *Мажолисун-нафоис,* 162;
Ва аларнинг байъ ва широсида шаръ қавоидин кўп маръий тутулуб эрди. *Вақфия,* XIII-172.

**ҚАВРУЛ-** — қоврилмоқ; эримоқ; куймоқ, ўртанмоқ:
Ул ўтки ўртади парвонани, ҳамул ўтдин
Кўрунгки қавруладур шамъ доғи ёғи била.
*Хазойинул-маоний,* Iб-574.

**ҚАВС** — 1. камон, ёй:
Ёпти қавваси қазо бир-бирига мушкин қавс,
Отқали кирпик ўқин жон била кўнглум сори, вой.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-583;
2. осмоннинг ўн икки буржидан тўққизинчиси — ноябрга тўғри келади:
Қавс бўлди йўлида чилланишин,
Жадй наззорасида қуллагузин.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 895.

**ҚАВСАЙН** — икки ёй, икки камалак:
Навоий нетар қоба қавсайн, агар
Топа олса қошинг киби икки ё.
*Хазойинул-маоний,* IVб-12; *қ.* **ҚОБ.**

**ҚАВСИ ҚУЗАҲ** — камон, ёй; камалак:
Начукки қавси қузаҳ даври меҳр акси эрур,
Топиб ҳам эгнидин айлаган икки ёға боқинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-362;
Тўти бўлуруға чарх этар завқ,
Ким қавси қузаҳни айлагай тавқ.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 698;
Чекиб қавси-қузаҳни бедаранги,
Анга боғлаб синон янглиғ хаданги.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 379.

**ҚАВСМОНАНД** — ёйдек, камон, камалак каби; эгилган, букилган:
Муқаввас қошида чин, оғзида банд,
Қадин ғам тоғи айлаб қавсмонанд. *Фарҳод ва Ширин,* 113.

**ҚАВЧИН** — ўзбек уруғларидан бири:
...ва бойрилиқ айёмида хизматгорлиқ қилған жонсипорлар ва «жалойир» ғавғоси ва «қавчин» алолоси мавжуд эрди.
*Вақфия,* XIII-160.

**ҚАД** — қад, қомат:
Мавжудот қобилияти қаддиға вужуд кисватин солмоқдин мақсуд инсон вужуди эрди. *Вақфия,* 715;
Сарвким, тенг тутмас ўз қадди била ҳар нахлни,
Эътидол ичра эмастур сарви қаддинг бирла тенг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-343;

≈ **и шамшод** — чиройли қомат:
Эй орази насрин, сочи сунбул, қади шамшод,
Булбул киби ҳажрингда ишим нолау фарёд.
*Мезонул-авзон,* XIV-154;

≈ **дин дол эт-** — энкаймоқ, букчаймоқ:
Қаро тун қаддин этти саждага дол,
Өнчаким толеъ ўлди субҳи висол. *Сабъаи сайёр,* 96-5;

≈ **ни ҳам эт-** — эгилмоқ, букилмоқ; эзилмоқ, жафо чекмоқ:
Меҳнат юкидин қадинг хам этса,
Чин бирла юзунгни дарҳам этса.
*Лайли ва Мажнун,* 90б-16.

**ҚАДА-** — қадамоқ, тақмоқ:

Невчунки, турк алфози возин асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мавҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки, соҳибвуқуф киши то зоҳир қилмас, ннонса ҳам бўлмас. Андоққи: қувормоқ ва қуруқшамоқ ва ушармак... ядамоқ, қадамоқ, чиқанмоқ... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108;

**тиш қадамоқ** — ўпмоқ, бўса олмоқ, тишлаб олмоқ:

Тиш қадабмен лаълинга узмасмен андин бу тамаъ,
Анбури ҳижрон била бир-бир суғурсалар тишим.
*Хазойинул-маоний,* Iб-435;

Бу ваҳмдинки бўлур захм бас латофатдин,
Хаёл бирла доғи лабларингға тиш қадамон.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-459.

**ҚАДАЛ-** — кирмоқ, санчилмоқ (ўқ, ёй):

Кўнгул ҳалок эрур ғамзанг ўқлари бирла,
Начукки сайд йиқилғай, хаданглар қадалиб.
*Хазойинул-маоний,* IIб-72.

**ҚАДАМ** — оёқ:

Қочарға қадам дағи кўтара олмағаймен. *Вақфия,* 13;

≈ **бар қадам** — қадам-бақадам, кетма-кет:

Улки қўюб бодияда ҳар қадам,
Бу ҳам этиб пўя қадам бар қадам.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 251;

**боштин қадам айла-** — бошдан оёқ қилмоқ, боши билан юрмоқ:

Ҳар қаён ул хатти мушкинки борур қилса ишорат,
Борурам хома киби мен доғи боштин қадам айлаб..
*Хазойинул-маоний,* IVб-63;

≈ **ол-** — йўлланмоқ; юрмоқ:

Ситамдидалардек қадам олибон,
Уятдин фалак бош қуйи солибон.
*Садди Искандарий,* 317б3;

≈ **то фарқ** — бошдан оёқ:

Не ажаб бошдин аёғим дард бўлса, эй қазо,
Ким нигоримни қадам то фарқ марғуб айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-352;

≈ **ур-** — 1. йўлланмоқ, шошилиб югурмоқ; бормоқ:

Балки ул водий қатъида килким равандаси тезгомлиғ била қадам урмаған ер қолмайдур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XVI-128;

2. юзланмоқ, ирода қилмоқ:

То билиб ул сари қадам урайин,
Нукта сурсам вуқуф ила сурайин: *Сабъаи сайёр,* 199-18;

≈ **чиқар-** — четлашмоқ, четга чиқмоқ, катта йўлдан четга бурилмоқ:

Бу йўлда кимки набий шаръидин чиқарди қадам,
Йўл озди чунки мутиъ ўлди аҳли жоҳилға.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-691;

≈ **дин қадамғача** — ҳамма ерни, ҳеч ер қолдирмай:

Бот ўлғай, улки васл тилаб, минг йил урса гом,
Айлаб жаҳонни қатъ қадамдин қадамғача.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-570;

≈ **ни раҳкўб қил-** — йўл босмоқ, юрмоқ:

Етгач қилибон қадамни раҳкўб,
Уй ичра худ эрди беҳад ошуб. *Лайли ва Мажнун,* 65а21;

≈ **қўй-** — 1. бориб етмоқ:

Йўл борурлар эди туну кун ҳам,
Қўйғуча Ҳинд кишвариға қадам. *Сабъаи сайёр,* 92-20;

2. эргашмоқ:
Кўрмагасен йўл аро ранжу надам,
Ҳар қадами ўрнига қўйсанг қадам. *Ҳайратул-аброр,* 191-2;
3. қасд қилмоқ:
Вагар қатл учун келмишанг қошима,
Кесай деб қадам қўймишанг бошима.
*Садди Искандарий,* 264*а*13;
4. отланмоқ, тайёргарлик қилмоқ:
Йигит бўлғандин сўнграким, саёҳатға қадам қўюбтурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-139;
5. ирода қилмоқ, ният боғламоқ, бирор ишга киришмоқ:
У Лойхўр танбиҳи била ғафлат мастлиғидин айилди ва қадам йўлға қўюб, сулукка машғул бўлди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-168.

**ҚАДАМКАШ** — йўл юрувчи, қадам босувчи:
Қосид дағи хайл аро қадамкаш,
Ул ерга дегинки ул ситамкаш.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 711.

**ҚАДАМЛИҚ** — қадамли; **шум қадамлиқ** — шум қадамли, бахтсизлик келтирувчи, бебаҳрали:
Не дегайлар, айтғайларким, кошки бу шум қадамлиқ муллолар бизнинг уйга келмасалар эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-18.

**ҚАДАМФАРСОЙ** — кўп юришдан оёққа захмат етказиш; қадам қўйиш:
Бу тараф Зайд ўлуб, заминпаймой,
Жонни қутқарғали қадамфарсой.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1020.

**ҚАДАМФАРСОЛИҚ** — кўп юришдан оёққа захмат етказишлик, қадам қўйишлик, йўналишлик:
Ишдур санга ҳақ сори қадамфарсолиқ,
Қилма тилабон лаҳв жаҳонпаймолиқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-28.

**ҚАДАР** — 1. миқдор, даража, қадар:
Андин ўлди бу қадар иззат манга,
Бош уза бу афсари рифъат манга. *Лисонут-тайр,* 98-13;
Кўп оташгоҳ ўтидин топмишам доғ,
Ки то жамъ этмишмен бу қадар ёғ. *Фарҳод ва Ширин,* 68;
Шаҳ адли уйини айлайин деб маъмур,
Саъй айладим ул қадарким, эрди мақдур.
*Вақфия,* XIII-168;
2. тақдир, ёзмиш:
Маю маъшуқ учун пўямға кулманг, эй салоҳ аҳли,
Югурмай неткамен, чекса қазо бирла қадар ҳар ён.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-262;
Кўп етти шикаст сарбаланд ўлмоқ аро,
Ул навъки қадар мустаманд ўлмоқ аро.
*Назмул-жавоҳир,* XV-31.

**ҚАДАРГИР** — ўқ отувчи, мерган; ботир:
Ва йигирмига яқини қадаргир ва жалди навхостаким, борча маъракада тутарлар эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-110.

**ҚАДАҲ** — коса, пиёла; май косаси; май:
Бир нафас маст ўлмасам ҳижрон ғами айлар ҳалок,
Жонима раҳм айлабон, баҳри худо, тутқил қадаҳ.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-61;

Токи Масъуд уйи аро Жайпур,
Бир кун ўлди қадаҳ била масрур. *Сабъаи сайёр,* 135-7;

≈ қадаҳ — энг кўп, мўл:
Бир соғар май бергандин қадаҳ-қадаҳ хуноб ютмоқ керак. *Маҳбубул-қулуб,* 108;

≈ **и дилпазир** — кўнгилга ёқувчи, ёқимли май:
Соқий, олиб кел қадаҳи дилпазир,
Айла мени журъасидин шергир. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 160;

≈ **и соф** — соф, тоза май:
Уч қадаҳи соф ила шаҳ бўлса хуш,
Лойи доғи қолса чекар дурдкаш. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 40;

≈ **и талхфом** — нордон, аччиқ май:
Улки ичиб бу қадаҳи талхфом,
Маст адам кўйига айлаб хиром. *Ҳайратул-аброр,* 168-27;

≈ **и хушгувор** — хуштаъм, ёқимли май:
Соқий, олиб кел қадаҳи хушгувор,
Бирга олиб тортай ани хожавор. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 71.

**ҚАДАҲКАШ** — майхўр, май ичувчи; май берувчи:
Кезиб Чин даврида шоду қадаҳкаш,
Анингдек тўрт мавзиъ қилдилар хаш. *Фарҳод ва Ширин,* 40;

Сен қон ютуб, эл бўлуб қадаҳкаш,
Элдин санга етмайин дами хуш. *Вақфия,* XIII-162;
Шоҳ давлатидин қадаҳкашу гуҳарпош
Ким, дерлар ани Муҳаммад кўкалтош. *Муншаот,* XIII-143.

**ҚАДАҲНЎШ** — май ичувчи:
Эй Навоий, қору эрмас бўлса юз минг жон фидо,
Гар қадаҳнўшум ики лаъли майидин тутса қўш. *Хазойинул-маоний,* Iб-269.

**ҚАДАҲПАЙМО** — қадаҳ тутувчи, соқий:
Топмаса лаъли майиға бодапаймолиғ кўнгул,
Хуштурур наззора ҳам лаъли қадаҳпаймосиға. *Хазойинул-маоний,* IIб-568.

**ҚАДАҲПАЙМОЛИҚ** — май ичувчилик, майга берилиш, майхўрлик:
Ким йигитликда қилур товба, йигитлик улдур,
Қори булғор соқолин қилса қадаҳпаймолиқ. *Хазойинул-маоний,* IIб-320.

**ҚАДАҲПОЛО** — май сузгич:
Хирад мулкини сабрим кишваридек буздунг, эй соқий,
Бу селиким равон қилдинг қадаҳполо саҳобидин. *Хазойинул-маоний,* Iб-479.

**ҚАДАҲХЎР** — май ичувчи, майхўр:
Ўзин тифли наргис қадаҳхўр қилиб
Ки лиму терисини соғар қилиб. *Садди Искандарий (Хамса),* 1518.

**ҚАДАҲЧАШ** — қадаҳ тотувчи, май ичувчи:
Қадаҳчашқа харобот ўлди марқум,
Вараъкашға муножот ўлди мақсум. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 306.

**ҚАДДАСАЛЛОҲУ РУҲАҲУ** — оллоҳ таоло унинг руҳини муқаддас қилсин (дуо):
Қудватул-аҳрор ва қиблатул-аброр Шайх Фаридиддин Аттор қаддасаллоҳу руҳаҳуға мадҳу сано оғози ва ўз арзи ниёзи. *Лисонут-тайр,* 18-1.

**ҚАДИМ** — эски, илгариги:

Шоҳ Бадахшон... аларнинг хонаводаси қадим хонавода эрди. *Мажолисун-нафоис,* 50.

**ҚАДИМИЙ** — эскиликка мансуб, жуда илгари ўтган замонга мансуб:

Бевафодур бу қадимий давр уза бу эски тоқ,
Кўрсанг анда нўши ишрат, неши ғам зимнида, боқ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-389.

**ҚАДИМОНА** — қадимий услубда, қадим замонга мансуб усул:

Мавлоно Шиҳоб... бир навъ қадимона шеър ҳам айтур. *Мажолисун-нафоис,* 154.

**ҚАДИР** — кучли, қудратли, ҳар нарсага қодир (худо):

Илгидаким субҳани айлаб мудир,
Тилни қилиб зокири ҳаййи қадир. *Ҳайратул-аброр,* 50-25.

**ҚАДОҒ** — синганни бир-бирига жуфтлаш:

Яна кўк қадоғни ҳам дерлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-113.

**ҚАДОҒЛИҚ** — қаварган, қадоқ бўлган:

Кейин боғлаб қадоғлиқ қўлларин руст,
Бориб чекмаклик ани дорға чуст. *Фарҳод ва Ширин,* 153.

**ҚАДР** — 1. қиймат: даража, обрў:

Бодаи лаълинг учун азми хароботэтгали
Риндлар ичра эрур қадрим бийик, шоним азиз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-205;

Ўз жонини қадрингға ҳаволат қилди
Ким, сени ёмонлиққа далолат қилди.
*Назмул-жавоҳир,* XV-39;

2. манзур бўлиш, эътиборга олиш, кўзга илиш:

Пилға йўқ пашшача қадру баҳо,
Пайса ипакча кўзига аждаҳо. *Ҳайратул-аброр,* 160-5;

Ул муҳаққарнинг не қадри бўлғайким, яна нақд қилиб йиборгайсен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-117;

≈ **у қиймат берил-** — баҳо берилмоқ; безалмоқ:

...ул ҳазрат (Султон соҳибқирон)нинг... натойижи зеҳнидин бир неча байт била бу ажзоға қадру қиймат берилгай. *Мажолисун-нафоис,* 209.

**ҚАДРЛИҚ** — арзийдиган, қобилиятли; қадрли:

Кичик ёшлиқ аммо улуғ қадрлиқ,
Ҳилолида маълум ўлуб бадрлиқ.
*Садди Искандарий,* 320а8.

**ҚАДХАМ** — қадди букилган:

Фарҳоднинг... Армания тоғи сори барқдек гом солмоқ ва фалаки қадҳамдек меҳр остида югурмак...
*Фарҳод ва Ширин,* 122.

**ҚАЁ** — 1. тоғ, баландлик:

Лоладек савдойилиғдин тоғ ҳавоси қилиб, булутдек ҳавойилиғдин қаё савдоси бошқа тушти. *Муншаот,* XIII-88;

2. қоя:

Эшиттим бу қаё узра ватангоҳ,
Тутубсен ул сифаткимтахт уза шоҳ. *Фарҳод ва Ширин,* 150.

**ҚАЁН** — қаерда, қаерга:

Субҳи шомим саъб эканни билгай, улким билмагай,
Ким кеча ойи қаён, кундуз қуёши қайдадур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-202.

**ҚАЁСИРА** — қайсарлар, Рум шоҳлари:

Румдин неча минг йилда қаёсирадин қолған эрдиким, биридин яна бирига дарё била элтур эрдилар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-230.

**ҚАЁШ** **уруғ-қаёш** — қариндош-уруғ, уруғ-аймоқ:

Билким бу йўлда зод эрур аъмоли хайру бас,
Йўқ илму фазлу мансабу молу уруғ-қаёш.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-254.

**ҚАЗ(З)** — хом ипак:

Ва ипак ва қазз ва кўпрак тўқур нималарни ва рангларни ва ишларни ароға киюрдиким... *Тарихи мулуки ажам*, XIV-187.

**ҚАЗ-//ҚОЗ-** — қазимоқ, кавламоқ:

Ерни қазмоқ айлабон кўп иҳтимом,
Туфроқ ичра хору зор айлаб мудом. *Лисонут-тайр*, 112-3;
Ҳажр даштин сайли ашким онча қозди ҳар тараф,
Ким бу саҳро тоғлардин бўлди ноҳамворроқ.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-315.

**ҚАЗИЙЯ//ҚАЗИЯ** — масала, бир иш; воқеа, ҳодиса:

Мавлоно Олим... бир кун бир жамоат эл била девонбошиға қазийя арз қилди. *Мажолисун-нафоис*, 89;

Кирди ёдиға ул қазия тамом,
Ки бўлуб эрди воқиъ андин шом.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1126;

Бу қазия масжиди жомеъ машойихиға етди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-98.

**ҚАЗМОҒЛИҚ** — қазилма (кон), ковлаш:

Яна бир конни қазмоғлиққа майл эт,
Қазиб аҳбоб аро нақдин туфайл эт.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 292.

**ҚАЗО** I — 1. азалий ёзув, аввалдан белгиланган тақдир:

Эрур сирридин ақли кулл бехабар,
Ким отини дерлар қазоу қадар. *Муншаот*, XIII-102;
Ҳар кимгаки, кўнгли дарди нобуд керак,
Ҳар неки қазодин ўлса, хушнуд керак.
*Назмул-жавоҳир*, XV-24;

2. тангри иродаси:

Чу шоҳ оғзиға солди бу сўз қазо,
Қазо амриға чора йўқ жуз ризо.
*Садди Искандарий*, 260а12;

≈ **и момазо//и мофот** — бажарилмай қолган ишларни адо этиш:

Умр аввалида ҳисоби мофот айла,
Умр охирида қазойи мофот айла. *Назмул-жавоҳир*, XV-18;
Қазойи момазо чун фавти ҳол айлар, зиҳи ҳасрат,
Муваффақ улки аввалдин бўлур ўз вақтидин огаҳ.
*Хазойинул-маоний*, Iб-576;

≈ **и осмоний** — тақдир, оллоҳнинг ҳукми:

Алқисса қазойи осмоний,
Еткурди яна бировга ани. *Лайли ва Мажнун*, 75а18;

≈ **йи яздоний** — худо иродаси, ҳукми, ажал:

Сенгаю бизга васл даврони,
Мунча ёзмиш қазойи яздоний. *Сабъаи сайёр*, 90-18;

≈ **ўти** — тақдир шуъласи — зуҳури:

Барча қазо ўтиға хасдур булар,
Тавба ҳисобида эмасдур булар. *Ҳайратул-аброр*, 155-20;

**ҳақнинг қазоси** — оллоҳнинг ҳукми; ажал, ўлим:

Агар тийғ урса ул қотил, бўюн сунмай нетай охир,
Не янглиғ кимса бўйнин тўлғағай ҳақнинг қазосидин.
*Хазойинул-маоний*, IIб-257;

≈ **ет-** — ўлмоқ, вафот қилмоқ, оламдан ўтмоқ:

Мир Шоҳий... Астрободда анга қазо етиб, наъшин Сабзаворға келтурдилар. *Мажолисун-нафоис*, 30;

≈ **сиға таслим қил-** — худога топширмоқ:

Қилибон етса баҳр уза юз бийм,
Ўзни тенгри қазосиға таслим. *Сабъаи сайёр,* 161-13.

**ҚАЗО** II — қозилик; ≈ **мансаби** — қозилик мартабаси, ўрни:

Мавлоно Абдулваҳҳоб Сабзаворда қазо мансабини анга бергандурлар. *Мажолисун-нафоис,* 58.

**ҚАЗОЁ** — буйруқлар, ишлар; даъволар:

Ки Дороға чун етти борған расул,
Скандар қазоёсиға берди тул.
*Садди Искандарий,* 259*а*20; *қ.* **ҚАЗИЯ.**

**ҚАЗОН** — қозон:

Қазон йўқки, ул анда кафлиз эмастур,
Ки бўлсун юзига қазонлар қароси.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-413; *қ.* **ҚОЗОН.**

**ҚАЗОРО** — тасодифан, тўсатдан:

Қазоро бир кунким саҳари фақир бир шеър айтиб эрдим.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-114.

**ҚАЗОҚ** — мулксиз, дарбадор юрувчи ҳарбий:

Юз, ики юзча киши бирла қазоқ,
Гаҳ ери Хоразм эди, гоҳи Адоқ. *Ҳайратул-аброр,* VI-55;
Зол дедиким: Қазоқ эканда шоҳ,
Тиғ чекибким, чекар эрди сипоҳ. *Ҳайратул-аброр,* 77-16.

**ҚАЗОҚЛИҒ** — қочоқлик, қувғинда юриш; танҳолик:

Мавлоно Наимий... ҳамул ҳазрат (Ҳусайн Бойқаро)нинг қазоқлиғида яра еб оламдин ўтти. *Мажолисун-нафоис,* 29.

**ҚАЙ** — қайси, қачон:

Элга айтур заҳра йўқ, ваҳ, йўқса, қай бир турктоз
Айладингким юз кўнгул мулкини вайрон қилмадинг.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-259;
Улким қўлида дурри лаоли бўлғай,
Ғамнинг анга қайда эҳтимоли бўлғай.
*Назмул-жавоҳир,* XV-35.

**ҚАЙД** — 1. боғланиш:

Юз донаки субҳаси аро қайд,
Юз файз қушини айлабон сайд.
*Хамсатул-мутаҳайийрин,* 20;

2. тўсиқ, боғланишлик, монелик:

Тарк этиб ҳар қайдни, қўйдум қадам дайр ичра, лек
Дайр пири ҳар неким дер, чора йўқ жуз инқиёд.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-122;

3. маҳбус қилиш, ҳибсга олиш:

Мавлоно Риёзий... ул вилоятнинг қозиси эрди. Ул амрға мунофий ишлар андин содир бўлуб, маъзул бўлди ва қайд ва мусодаралар тортти. *Мажолисун-нафоис,* 119;
Мени муқайяд этар бўлсанг очма ҳалқаи зулф,
Ки пашша қайдиға йўқ эҳтиёжи занжире.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-626;

4. ёзиш, киритиш:

Мавлоно Муҳаммад Номий... ул дебтурким, «мавзуни калом қайди таърифида ҳожат эмас ва ишорат била ҳам эмасдур.
*Мажолисун-нафоис,* 156;

**йилон қайди** — илонни авраш:

Зулфунг оллида фусунгар кўзларинг ҳар гўшадин,
Гўйи ул мушкин йилон қайдига айларлар фусун.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-246;

≈ **иға кир-** — бирор ишга боғланмоқ, махсус йўл-йўриқни танлаб шуғулланмоқ:

Дедиларки, бизинг била байъат қил ва бизинг иродатимиз қайдиға кир. *Насойимул-муҳаббат,* XV-137;

≈ **эт-//қил-** — кишанламоқ, кишанга солмоқ; банд этмоқ:

Тузлугунг кўнглумизни сайд этти,
Жонимизни асири қайд этти. *Сабъаи сайёр,* 169-10;

Қайд қилмангки, жунун силсиласи қайдида мен,
Ким кеса олмас ани қилсалар олмос эгак.
*Хазойинул-маоний,* Іб-348.

**ҚАЙДПАЙВАНД** — банд қилувчи, асоратга солувчи:

Тонгиб дардиға чархи қайдпайванд,
Қаманд узра каманду банд уза банд.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 535.

**ҚАЙМОҒ** — қаймоқ:

Ва яна баъзи емаклардин ва қаймоғ ва қатлама ва... уркамоғни ҳам туркча айтурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ҚАЙНА-** — қайнамоқ, жўш урмоқ:

Лаъли ҳажрида Навоий қони қайнар демангиз,
Янги майдек руҳидурким, нолаи пинҳони бор.
*Хазойинул-маоний,* IIІб-197.

**ҚАЙНАМОҚ** — қайнаш, жўш уриш:

Тамуз ўтидин эрди оламға жўш,
Сувлар айлабон қайнамоқтин хуруш.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1607.

**ҚАЙНАШ-** — ғиж-ғиж бўлмоқ, қайнашмоқ:

Яралари ичра қайнашиб қурт,
Ҳам анда аларға туъма, ҳам юрт.
*Лайли ва Мажнун,* VIII-138.

**ҚАЙРИЛ-** — қайтмоқ, қайрилиб кетмоқ:

Жон берурмен қайрилур чоғда кўруб белида печ,
Ўлса тонг йўқ улки, жони риштасиға тушса тоб.
*Хазойинул-маоний,* Іб-63.

**ҚАЙСАР** — Рум подшоси:

Туҳфаларким юборди қайсари Рум,
Бўлса жинси фаранг дебоси.
*Хазойинул-маоний,* IIб-697.

**ҚАЙСИ** — 1. биров, бири:

Анга ким тушар қайсингиз сояси,
Қуёшдин бийикрак бўлур пояси.
*Садди Искандарий,* 239б19;

2. қаердадир, қачондир:

Қайси мажлисдаким эшитсанг сўз,
Билгил ул сўз сенга амонатдур. *Арбаин,* XV-57.

**ҚАЙТ-** — 1. қайтмоқ, орқасига қайтмоқ:

Мавлоно Ҳусайн Хоразмий... Хоразмдин Ҳирийға келтурдилар... қайтиб яна ўз мулкига кетти. *Мажолисун-нафоис,* 9;

2. кечмоқ, юз ўгирмоқ:

Борди раҳм айламай ул кофири худрой манга,
Гар тараҳҳум қилибон қайтмаса, вой манга.
*Хазойинул-маоний,* IIб-15;

3. демасликка аҳд боғламоқ:

Азиза бу сўзни эшитиб дебтурки, ажабтурки, сўз демакдин қайтқан маҳалда ҳам сўзга машғул эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-168.

**ҚАЙТАР-** — 1. қайтармоқ, йўлдан қайтармоқ:

Ул сари борурда жон бирла кўнгулни рашкдин,
Ҳар бирисин юз баҳона бирла қайтармоқдур иш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-251;

Хуш вақти фано базми сори борғаннинг,
Йўлдин ўзлук қайдини қайтарғаннинг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-35;

2. рад этмоқ:
Қайтарма, инон зулм этиб, эй шўхки, қўймиш
Йўлунг аро туфроғ уза юз аҳли тазаллум.
*Хазойинул-маоний,* IIб-441;

3. ўгирмоқ, айлантирмоқ:
Кема бошини қайтарғунча ноком,
Ўн-ўн бешнинг ишин қилди саранжом.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 434.

**ҚАЙТМОҒЛИҒ** — қайтиш, қайтиб кетиш:
Ким маҳол эрди қайтмоғлиғ алар,
Шаҳлари таркин этмоғлиқ алар.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 989.

**ҚАЙТУР** — қайтиш, қайтиб кетиш:
Келмаки жон берибон қайтури ўлтурди яна,
Гўйиё қайтғали бошима еткурди қадам.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-420.

**ҚАЙТҚУ** — қайтиш:
Яна бир навъ иборат ва адолари борким, бировдин бир ишни гумон элтмак била ул ишни ул кишига нисбатгуна берурлар, йўқки, таҳқиқ юзидин, балки мазанна ва гумон ҳайсиятидин, аммо мунда диққат кўптур. Андоқки, борғудек ва ёрғудек ва... қайтқудек... ва бу форсийда бўлмас.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ҚАЙШ** — қайиш, чарм:
Ешил дебо ва гуногун жавоҳир, сабза ва раёҳин ўрниға қайшким, бу нималар йўқтур.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-229.

**ҚАЙЮМ** — доимий, абадий:
Ҳар неки қойим, ўзи қайюм ўлуб,
Бўлғуси ул, борчаси маъдум ўлуб,
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 75;

≈ **и мутлақ** — худонинг сифати; барқарор турувчи:
...қайюми мутлақ сифати била муъарро.
*Фарҳод ва Ширин,* 4 *(сарл.);*

≈ **и ҳақиқий** — худо, оллоҳ:
Ва аларни «Саббиҳ исма раббикал-аъло» амри била қайюми ҳақиқий тасбиҳиға машғул эрканин билиб димоғи боғида ҳайрат гуллари очилғани.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 55.

**ҚАЙҒУ** — ғам, қайғу, алам, ранж:
Бўлди шому жонға ул ой ҳажридин қайғу ҳануз,
Етти субҳу кўзларимга кирмамиш уйқу ҳануз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-223;

Ким, ҳиммати рифъати фузунроқ бўлди,
Қайғуларининг тори узунроқ бўлди.
*Назмул-жавоҳир,* XV-44;

≈ **дин озод бўл-** — шод-хуррам бўлмоқ:
Шоҳни кўп қилиб дуо била ёд,
Ки: «Бўл андуҳу қайғудин озод». *Сабъаи сайёр,* 79-10.

**ҚАЙҒУЛУҚ//ҚАЙҒУЛУҒ** — ғамгинлик, қайғулик:
Қайғулуқ ўлтурмиш эди Боязид,

Сўрди ғами кайфиятин бир мурид. *Ҳайрагул-аброр,* 63-1;
Неча шер бўлсун кичик, гар улуғ,
Эрур савлати бирла эл қайғулуғ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1634.

**ҚАЙҒУР-** — 1. ғам қилмоқ, қайғурмоқ; ғусса чекмоқ, изтиробланмоқ:
Мен ар зулмунгдин ўлдум, лутф этарга ошиқинг кўптур,
Алар бирла ўзунгни шод тут, ҳолимға қайғурма.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-311;

2. мотам тутмоқ:
Ҳажри зулмиға чидармен, ўлгали йўқ, англасам,
Ким эрур қатлимға ул жону жаҳон қайғурғудек.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-327.

**ҚАЙҒУСИЗ** — беқайғу, бемашаққат:
Даҳр аро учун қайғусиз йўқ ҳеч ишрат, эй рафиқ,
Айш субҳин истама бешоми офат, эй рафиқ.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-389.

**ҚАЛА-** — қаламоқ, тахламоқ:
Қаладн, ваҳки, ўтундек сўнгакларимни сипеҳр,
Бу янги ўтқаки тан кулбасида ёқиладур.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-210.

**ҚАЛАМ** — қалам, қамиш қалам;
≈ **и сунъ** — яратувчининг қалами, тақдир қалами, тақдир:
Рухсоринг уза хатму экин ё қалами сунъ,
Кун сафҳасиға тун рақамин айлади марқум.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-429;
≈ **аҳли** — хаттотлар, наққошлар:
Музаҳҳибки, хитойиси хатодур ва фарангиси қалам аҳлининг нанги. *Маҳбубул-қулуб,* 100-101;
**етти қалам** — етти хил араб ёзуви (сулс, муҳаққиқ, тақвиъ, райҳон, риқоъ, насх, таълиқ):
Мавлоно Риёзий... етти қалам била хатни битир эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 69;
≈ **тили қосир** — таърифдан ташқари; таърифлашга қалам ожиз:
Хожа Алоуддин... бу яқинда Маккадин яна бир маснавий... юборибдурларким, анинг таърифидин қалам тили қосирдур.
*Мажолисун-нафоис,* 189;
≈ **ба қалам** — батамом, тугал:
Ва ул роқим бобида ҳамки мунунг, хатти маънисин рақам ба рақам билди, балки қалам ба қалам нақл қилди.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 282;
≈ **айла-//эт-** — кесмоқ, тарашламоқ, йўнмоқ:
Қалам айлаб анингдек чусту ширин,
Қи айтиб девбанди чарх таҳсин. *Фарҳод ва Ширин,* 76;
Бир доира кўйи теграсида рақам эт,
Гар чиқса аёғим рақамингдин қалам эт.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-745;
≈ **сол-** — ёзмоқ:
Чарх дабириға ушолиб қалам,
Миҳбаранинг кениға солиб қалам.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 254;
≈ **сур-** — хат ёзмоқ:
Бу ҳарфда дағи туркигўй фасоҳатшиорлар варақ юзига қалам сурмайдурлар. *Мажолисун-нафоис,* 222;
≈ **ур-** — ёзмоқ, қайд қилмоқ, сабт қилмоқ:
...ва бу дорои анжум сипоҳниким, ҳасаби шарҳида қалам урсам юз туман хоқон ва қооннинг ҳамида ахлоқича сўзни

бу муҳаққар авроққа йиғиштурса бўлурму?

*Мажолисун-нафоис,* 209;

≈ **ушол-** — қалами синмоқ:

Чарх дабириға ушолиб қалам,
Миҳбаранинг кенига солиб қалам.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 254;

≈ **чек-** — 1. ёзмоқ, қайд этмоқ:

Асмаъий чекти қалам бирла давот,
Ёзди ул таҳрирнинг остида бот. *Лисонут-тайр,* 156-4;

2. кечирмоқ:

Ростқа лутфдин рақам чеккил,
Саҳвима афв ила қалам чеккил. *Сабъаи сайёр,* 209-18.

**ҚАЛАМГУН** — қалам рангли, қора:

Магар ҳуро сочин қилди қаламгун сабҳасин коғаз,
Қилурда сунъ наққоши нигорим суратин тасвир.

*Хазойинул-маоний,* IIб-137.

**ҚАЛАМДОН** — қаламдон, қалам соладиган идиш:

Оёғимнинг қалами заъфидин андоқки қалам,
Қота қолған тери даврида қаламдон янглиғ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-306.

**ҚАЛАМЗАН** — ёзувчи, котиб; мансабдор:

Қаламзанға бўлуб сурмак қалам фан,
Ёнида корфармо ҳам қаламзан. *Фарҳод ва Ширин,* 45;
Тийра қаламзан чу топиб ул шараф,
Буқаламунлуғни қилиб бартараф. *Ҳайратул-аброр,* 25-3.

**ҚАЛАМИЙ** — сўз, ёзув; асар:

Ва ошуфта хаёлнинг қаламий мақолидин не рақам сурат боғлағайким, ул шариф маҳфилнинг муқоринларининг фархундаройиға мувофиқ келгай. *Муншаот,* XIII-105.

**ҚАЛАМКАШ** — ёзувчи, котиб:

Бири мантиқ русумида рақамкаш,
Бири ҳайъат руқумиға қаламкаш. *Фарҳод ва Ширин,* 128.

**ҚАЛАМРАВ** — мулк, қўл остидаги ерлар:

Мавлоно Султон Али... китобат мулкининг қаламрави яққалами анга мусалламдур. *Мажолисун-нафоис,* 195.

**ҚАЛАМТАРОШ** — қаламтарош, пичоқ:

Эй, қамар, сен қаламтарошим йиғ,
Қил ҳилолингнинг учидин анга тиғ.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 922.

**ҚАЛАНДАР** — дарвеш; тарки дунё қилган киши:

Бир кун жамоати қаландар Ҳамадонға етибтурлар ва алар била бир соҳибжамол йигит эрмиш ва анга ишқ машраби ғолиб.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**ҚАЛАНДАРВАШ** — парвосиз, ҳамма нарсага эътиборсиз қарайдиган:

Ким эрур ушбу иши қаллошлиқ,
Ринду қаландарвашу авбошлиқ.

*Ҳайратул-аброр,* 154-1.

**ҚАЛАНДАРВАШЛИҒ** — бепарво юришлик, тартибга риоя қилинмайдиган ҳолда бўлишлик:

Ҳар ойинаким, беихтиёрлиғлардин қаландарвашлиғ ва сарупо бараҳналиғ ва тоғ ва водий тутмоқ ва мақсуди аслийдин ўзга барчани унутмоқлик даст берур.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 3-4.

**ҚАЛАНДАРЛИҚ** — қаландарлиқ, қаландарга мансуб:

Ишқ аро поку қаландарлиқ керак,

Шуъла баҳрида самандарлиқ керак.

*Лисонут-тайр,* 154-9.

**ҚАЛАНДАРПЕША** — қаландарликни одат қилган, қаландар:

Кўрсанг, эй зоҳид, муқомирваш қаландарпешаи,
Бўлма кўп машғулу дунё шуғлидин қил ижтиноб.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-727.

**ҚАЛАНДАРСИФАТ** — қаландарга ўхшаш, қаландартабиат:

Фано дайри ичра қаландарсифат
Кезиб балки девонакирдор ҳам.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-458.

**ҚАЛАНДАРХОНА** — қаландарларнинг жам бўладиган жойи, қаландарларнинг тушадиган уйи:

Не ажаб, бўлса ерим кунжи қаландархона,
Ким қаландарваш эрур ул санами бепарвой.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-583.

**ҚАЛБ** I — юрак, дил; ҳар нарсанинг маркази, ўртаси:

Бода кўнглумни халос айлади даврон ғамидин,
Гўйи ул ўт била бу қалбға бўлди тахлис.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-290;

Туруб қалб аро шоҳи фаррухсарир,
Нечукким ҳизабре, вале шергир.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1334.

**ҚАЛБ** II — 1. ҳар нарсанинг тескариси, зидди; ёлғон, сохта, қалбаки:

Бир дирамким қалб бўлғай арзимассен, эй кўнгул,
Ҳар неча меҳру вафо бозорида ўзунгни сот.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-79;

2. қаллоб, фирибгар, нопок:

Гар яшурди билиб салоҳ сўзин,
Ўзини қалбу ҳийласоз этди. *Арбаин,* XV-58.

**ҚАЛБГОҲ** — оралиқ, ўрталик; қўшин маркази:

Ҳамул қалбгоҳ ичра Доройи даҳр,
Хилофиға йўқ ҳадду ёройи даҳр.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1332.

**ҚАЛБЛИҚ** — қалбакилик, сохталик:

Ангаким ўйла қалблиқ иш эди,
Ўйла кунни ўзига тутмиш эди.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1018.

**ҚАЛИЛ** — оз:

Керак элга муфлис кўрунса қалил,
Ким они қилур кўп кўрунмак залил.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1402.

**ҚАЛИН** — 1. қалин, тиғиз, қуюқ; мўл, тўда:

Тахти олий бу бийик торумдин,
Хайли кўпроқ бу қалин анжумдин.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-407;

2. кўп:

Мавлоно Буружий... қалин муридлари бор эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 64;

Чин чорсуға еттим, Шайхни кўрдумки, қалин эл била борур эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-121;

≈ **айла-** — мўл қилмоқ, кўпайтирмоқ:

Меҳмоннинг меҳрин асрағил жон ичра,
Неъмат қалин айла хони эҳсон ичра.

*Назмул-жавоҳир,* XV-19;

≈ **бўл-** — кўпаймоқ:

Ва бу уч пайғамбарзода авлод ва атбои мазкур бўлған ма-

моликда ёйилдилар ва қалин бўлдилар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107.

**ҚАЛИНЛИҚ** — қалинлик, йўғонлик; оғирлик:

Бинафшаки ўз қаддин айлаб нигун,
Қалинлиқда чодиршаби нилгун.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1498.

**ҚАЛЛОБ** — қалбаки, сохта (одам);

≈ **кўз** — йўлдан урувчи, ёмон йўлга солувчи кўз:

Кўрмайин деб кўрди кўз, кўргач кўнгул қилди ҳаво,
Бўлди зор этган мени расво кўнгул, қаллоб кўз.

*Хазойинул-маоний,* Iб-234.

**ҚАЛЛОБЛИҚ** — қаллоблик, фирибгарлик:

Кимсага ҳар шевада қаллоблиқ,
Андин эрур яхшики, каззоблиқ. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 158.

**ҚАЛЛОШ** — 1. ҳеч нарсаси йўқ, бир ерда қарор топмаган, дайди:

Асра сийминг, эй ғамий, май берки йўқ туфроқча
Берса олам нақдини дайри фано қаллошиға.

*Хазойинул-маоний,* Iб-385;

2. найрангбоз, ҳийлагар:

Нақди жон бирла Навоий азм этар майхонаға,
Ҳар қачонким кўнглиға ул шўхи қаллош эврулур.

*Хазойинул-маоний* IIIб-157.

**ҚАЛЛОШЛИҒ//ҚАЛЛОШЛИҚ** — эътиборсизлик:

Шўх майнўшимға Қорун ганжи тўксам қадр йўқ,
Бизни майхона гадойи қилди ул қаллошлиғ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-300;

Ким эрур ушбу иши қаллошлиқ,
Ринду қаландарвашу авбошлиқ. *Ҳайратул-аброр,* VI-175.

**ҚАЛМОҚ** — қалмиқ (элат, халқ):

Яна юз минг ўзбак мўғул бирла зам,
Юз эллик минг ул сари қалмоқ ҳам.

*Садди Искандарий,* 261*а*16.

**ҚАЛПОҚ** — қалпоқ:

Шоҳу тожу хилъатиким, мен тамошо қилғали
Ўзбаким бошида қалпоқ, эгнида ширдоғи бас.

*Хазойинул-маоний,* Iб-258.

**ҚАЛТАБОН** — 1. разил, паст киши, қурумсоқ, ўғри:

Жамъ аро бир қалтабони беҳаё,
Отин айлаб подшоҳи бўрё. *Лисонут-тайр,* 54-6;

2. дангаса, ғайратсиз; беномус:

Ва бу навъ кўп беҳирад нодонлар ва ўзларин шариф ва азиз тасаввур қилған ила қалтабонлар.

*Маҳбубул-қулуб,* 105.

**ҚАЛЪА** — қўрғон, ўрда:

Кофиреким диним олди, доғи кирди қаср аро,
Қалъаи Хайбарға кирди, ғорати ислом этиб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-63;

≈ **ға пай қўй-** — киришга имкон топмоқ; кирмоқ:

Зангийи наҳс қўйди қалъаға пай,
Саъдни ғор ичинда бости май. *Сабъаи сайёр,* 122-18.

**ҚАЛЪАБАНДОН** — қамал, муҳосара;

≈ **бўл-** — қалъада банди бўлмоқ:

Келиб бу шаҳр бўлди қалъабандон,
Кириб қўрғонға ул гулбарги хандон. *Фарҳод ва Ширин,* 150.

**ҚАЛЪАВОР** — қалъага ўхшаш, қалъа каби:

Яна кунгуру бурж этиб қалъавор,

Темурлар била айлабон устувор.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1569.

**ҚАЛЪАДОР** — қалъа бошлиғи, қалъа беги:
Дема сандуқ, юз офат ҳисори,
Эшигин руст боғлаб қалъадори. *Фарҳод ва Ширин*, 59;
≈ **айла-** — бошлиқ қилмоқ:
Яна бирни ундур ҳисор айладинг,
Бировни анга қалъадор айладинг.
*Садди Искандарий*, 236а3.

**ҚАЛЪАКАН** — чоҳ қазувчи:
Ўт ул чоҳдинким, бўлур шуълазан,
Бўлур илтиҳоби анинг қалъакан.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1412.

**ҚАЛЪИЙ** — қалай, қалайи (металл):
Қилиб мазж сиймобу қалъию рўй,
Намудор қилдилар ул навъ гўй.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1390.

**ҚАЛҚОН** — қалқон:
Зириҳни не қилай, хафтонни найлай,
Ўқу ёни нетай, қалқонни найлай. *Фарҳод ва Ширин*, 209;
Ўқи баским тандадур тегмас танимға ўзга захм,
Улки ўқ деб нола қилдим эмди қалқондур манга.
*Хазойинул-маоний*, Iб-34.

**ҚАМАР** — ой, сайёра:
Юзунгдин хижил қамар, лабингдин доғи шакар
Манга ҳар биридин ўт, санга қилмай ул асар.
*Мезонул авзон*, XIV-166;
Авжики битиб фалак симоъин,
Қоплондин олиб қамар тувоғин. *Муншаот*, XIII-88;
Бошиға сим ўлуб паррон, тушуб гирдиға анжумсон,
Тулуъ эткан киби ҳарён қамар атрофида ахтар.
*Хазойинул-маоний*, IIб-198;
≈ **пояси** — ой даражаси:
Чу касб этти ул нури жовиддин,
Қамар пояси ўтти хуршиддин.
*Садди Искандарий*, 238б11;
≈ **ус-сўфия** — сўфийлар пешвоси; нурли ой:
Шайхул-машойих шайх Абу Саид Харроз эрдиким, аларни машойихи қамарус-сўфия дебтурлар.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-67.

**ҚАМАРВАШ** — ойга ўхшаш; гўзал:
Рухсорики келди қурси хуршид,
Ул меҳр қамарваш ўлди жовид.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 655.

**ҚАМАРКЎБ** — ойни янчувчи, ойни пачақловчи:
Чу метин орқасин айлаб ҳажаркўб,
Бўлуб ҳар секриган тоши қамаркўб. *Фарҳод ва Ширин*, 119.

**ҚАМАРСИЙМО** — ой юзли, гўзал:
Фалак қолиб бурсқингдин эмас васфи фалаксуръат,
Қамар ёруб жамолингдин эмас наътинг қамарсиймо.
*Хазойинул-маоний*, Iб-27.

**ҚАМАРЧЕҲР** — чеҳраси ойдек, ой юзли, гўзал:
Будур сўз ҳосиликим, бу қамарчеҳр,
Ки онинг сори гарм ўлмиш санга меҳр.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 496.

**ҚАМАШ-//ҚАМОШ-** — (ақлни) лол қолдирмоқ, ажабланмоқ:
Юзи хуршидидин кўзлар қамашти,

Валекин тобдин жонлар туташти.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-643;

Боқа олмон юзунг оллимға келса,
Қамошур меҳр кўргач ўтрудин кўз.

*Хазойинул-маоний,* IIб-225.

**ҚАМАШТУР-** — жилвалантирмоқ, ажаблантирмоқ, лол қолдирмоқ:

Эй қуёшқа кўз қамаштурған жамолинг партави,
Сарви раънолиқда хушрафтор қаддинг пайрави.

*Хазойинул-маоний,* Iб-668.

**ҚАМИС** — кўйлак:

Ёр ҳажриға даво гулдин эмаским, бермас .
Кимсага Юсуф иси қон аро ҳар пора қамис.

*Хазойинул-маоний,* IIб-277.

**ҚАМИШ** — қамиш:

Тиғи то кўксумни ёрди нола қилмон заъфдин,
Рост андоқким, қўяр афғонни чок ўлған қамиш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-276.

**ҚАМИШЛИҚ** — қамишзор:

Қамишлиқ ичра чун ўт тушти ногоҳ,
Қуруғ-ўл кул бўлур бўлғунча огоҳ.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 510.

**ҚАМЧИ** — қамчи:

Неча қамчи тушубтур ул қади сиймин бадан узра,
Паёпай соиқа тушкан киби сарву саман узра.

*Хазойинул-маоний,* IVб-567.

**ҚАНАЪ** — қаноат қилди; **азза ман қанаъ** — ким қаноат қилса, албатта азиз бўлади:

Иззат тамаъ ким айласа тарк этмайин тамаъ,
Ул хорлиққа мужиб эрур «азза ман қанаъ».

*Хазойинул-маоний,* IIб-292;

Хорлиғлар боши тамаъ билгил,
Доимо азза ман қанаъ билгил. *Маҳбубул-қулуб,* 137.

**ҚАНД** — чучук, ширин, қанд:

Бу қанд эди ул зулолмонанд,
Жазб айлади ул зулолни қанд. *Лайли ва Мажнун,* 87б-17;
Халқ учун махлут этиб гул бирла қанд,
Табъға гулқанд янглиғ судманд. *Лисонут-тайр,* 18-14;
Тева қумалоғин сотарда қанд дегучи, маъракасидағи муътақидлари ани сотқун олиб егучи. *Маҳбубул-қулуб,* 38.

**ҚАНДИЙ** — ширин;

≈ **қулоч** — ширин кулча:

Тинч кўнгул била явғон умоч яхшироқким,
Такаллуф ва машаққат била қандий кулоч.

*Маҳбубул-қулуб,* 146.

**ҚАНДИЛ** — 1. кўп шам ўрнатиладиган, безакли осма шамдон, қандил:

Чун дедим, зулфунг камандин бўйнима солғил, деди:
Итка бўлмас Каъба қандили танобидин марас.

*Хазойинул-маоний,* IIб-236;

2. фонус:

Балки олтун лаган бирла қандил,
Борча топти темур била табдил.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1023;

≈ **и жаҳонтоб** — жаҳонни ёритувчи қандил:

Ой кеча қандили жаҳонтоб анга,
Қавси қузаҳ ҳайъати меҳроб анга.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 235.

**ҚАНИ** — қани; қаерда:
Кўз қани ул ой юзига солғучи,
Ул қуёш анворидин нур олғучи. *Лисонут-тайр,* 74-2.

**ҚАНОАТ** — 1. қаноат; борига сабр қилиш, чидаш, бардош бериш:
Қисмдин ортуғ тилаб хор этма ўзни, эй азиз,
Ким қаноатдиндурур иззат, тамаъдин барча зул.
*Хазойинул-маоний,* IIб-370;
Тут қаноатки, ул эрур моле
Ки ниҳоят эмас анга пайдо. *Арбаин,* XV-58;
2. тамасизлик:
Ҳар киши бу ранждин ўлса йироқ,
Сабру қаноат баридин яхшироқ. *Ҳайратул-аброр,* 102-3;
3. бефойда уринмаслик:
Қаноат — ибодат қуввати ҳосил бўлғанча қувват била ўткармакдур. *Маҳбубул-қулуб,* 74;
≈ **натижаси** — сабрдан ҳосил бўладиган баҳра:
Қаноат натижаси мундин комилроқ оз зуҳур қилиб эркин ва хурсандлиғ боғчасининг раёҳини мундин тароватлиғроқким очилиб эркин. *Маҳбубул-қулуб,* 77;
≈ **ўтига ёқ-** — сабр қилиш, ортиқча ҳирсга берилмаслик, ўзини тия билиш:
Ҳирс ўлса қаноат ўтиға ёқ ани,
Яъники адам риштасиға тоқ ани. *Назмул-жавоҳир,* XV-20;
≈ **бўл-** — сабр-чидамли бўлмоқ:
Хурсандлиқ ойини киби олам йўқ,
Ҳар кимсадаким бўлса қаноат, ғам йўқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-50;
≈ **айла-//қил-** — кифояланмоқ, сабр қилмоқ, бардош бермоқ:
Тарки тамаъ айла, ҳокими даврон бўл,
Яъники қаноат айлаву султон бўл. *Назмул-жавоҳир,* XV-37;
Амир Давлатшоҳ... фақр ва даҳқанат била қаноат қилди.
*Мажолисун-нафоис,* 171.

**ҚАНОАТСИЗ** — сабрсиз, бардошсиз, тоқатсиз:
Иззат топмас ким қаноатсиз ўлур,
Ҳар кимса ҳасуд бўлса, роҳатсиз ўлур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-50.

**ҚАНОТ** — 1. қанот, пар:
Малак ўтса ўчар анинг ҳаёти,
Уқоб учса куяр анинг қаноти. *Фарҳод ва Ширин,* 76.
2. қўшин қаноти, томони, фланг:
Тутуб хандақ икки сипаҳ даврини,
Қанот ўйлаким, боргоҳ даврини.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1341;
≈ **айла-** — бағишламоқ, бермоқ:
Ким санга тенгри насиб айлаб қанот,
Қилғудек бир дамда қатъи коинот. *Лисонут-тайр,* 46-4;
≈ **сол-** — уча бошламоқ; учмоқ:
Озим ўлмай йўлға солғайсен қанот,
Чангу минқору қанотингдин уёт. *Лисонут-тайр,* 55-8;
≈ **ур-** — қанот қоқмоқ, учмоқ:
Шамъ даврида қанот кўп урдилар,
Ҳар бир ўз болу парин куйдурдилар. *Лисонут-тайр,* 180-5;
Қайдаким урдук қанот — ойрилмадук,
Ҳар не амр эттинг — тахаллуф қилмадук.
*Лисонут-тайр,* 185-14;
≈ **чиқ-** — зўр иштиёқ, пайдо этмоқ:
Вaслингни тилаб, эй шаҳи фархундасифот,

Кўнглум қуши эгнидин чиқиб эрди қанот.

*Муншаот,* XIII-109.

**ҚАНОАТЛАН-** — қанот чиқармоқ:

Пар уруб бошингға тутма авжким, ҳар неча мўр
Ким қаноатланғай қачон учмоқ анга мақдур эрур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-204.

**ҚАНОТЛИҒ** — қанотли;

≈ мўр — қанотли чумоли:

Қанотлиғ мўрдек жисмимни уй қилмиш ажал хайли,
Магар ул навъ қушлар бу бузуғни ошиён этгай.

*Хазойинул-маоний,* Iб-601.

**ҚАНОТСИЗ** — қанотсиз, қаноти йўқ; руҳсиз, тушкун:

Ул пари кўнгли учун руҳум асиру зор эрур,
Булъажаб тоши қанотсиз қушқа бадрафтор эрур.

*Хазойинул-маоний,* Iб-159.

**ҚАНТАР** — қантариш асбоби; яккақозиқ:

Ва отнинг иярин агарчи «зин» дерлар, аммо кўпрак ажзосин, мисли: жибилгир ва ҳано ва... қантар ва тўқа йўсунлуқ кўпин туркча айтурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ҚАППОН** — каппон (ғалла бозори)да кўп миқдорда ғалла тортиладиган катта тарози:

Қаппонни ҳам ул ихтиро айлади,
Қиёс ичра рафъи низо айлади.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1285.

**ҚАПТОН** — урушда совут тагидан кийиладиган ва икки ёнидан боғланадиган пахтали камзул, катта тўн:

Икки ёнимни шигоф айлабтурур бу рашкким,
Икки ёнидин шигофин боғламай қаптон кияр.

*Хазойинул-маоний,* IIб-104;

Хирқа анинг жисмида қаптон бўлуб,
Қаптони тан жисми анинг жон бўлуб.

*Ҳайратул-аброр,* 29-10.

**ҚАРАНФУЛ** — қалампирмунчоқ:

Гаҳ ул сунбули тар қаранфул сочиб,
Қаранфул дағи гоҳ сунбул сочиб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1230.

**ҚАРДОШ** — 1. дўст, биродар, яқин:

Қардошинг эмас улки қўюб бош санга,
Давлат чоғи қилғай ўзни қўлдош санга.

*Назмул-жавоҳир,* XV-15;

...ва ғойиб қардошинг фаррошидин муҳтариз бўл!

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-222;

2. ака ёки ука:

Анинг ҳажрида хоқон ўлмиш эрди,
Кичик қардоши хоқон бўлмиш эрди. *Фарҳод ва Ширин,* 208.

**ҚАРЗ** — қарз, бурч:

Ваъдаким қилдинг ўйладурким дайн,
Фарздур қарзни адо қилмоқ. *Арбаин,* XV-57.

**ҚАРЗХОҲ** — қарз берувчи ва қарзни талаб қилувчи:

Айлади чун важҳни хоки сиёҳ,
Ваъда етиб қилди ғулу қарзгоҳ.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 128.

**ҚАРИ//ҚОРИ** I — кекса, чол, заиф:

Машаққатдин йигитни эл қари дер,
Ки қозилмиш икки-уч юз қари ер. *Фарҳод ва Ширин,* 108;

Ёш эмассан, қорию мабҳутсен,
Ақлу ҳушунг зойилу фартутсен. *Лисонут-тайр,* 79-18.

**ҚАРИ** II — қўл учидан тирсаккача бўлган ўлчов бирлиги; газ:
Машаққатдин йигитни эл қари дер,
Ки қозилмиш икки-уч юз қари ер. *Фарҳод ва Ширин,* 108;
Кема ердин кўтарилиб андоқ бўлдиким, сувни тоғлардин қирқ қари ўтти дерларки...
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-192;

**ҚАРИ-** — қаримоқ, кексаймоқ, заифлашмоқ:
Йигитлигингда агар тоат айласанг сен-сен,
Қаридинг эрса не қилғунгки, қилмағунг тоат.
*Хазойинул-маоний,* IVб-43;
Подшоҳлар подшоҳисен, бандалиғингда қаридим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-109;
Навоий, йигитликни қўй, чун қаридинг,
Қилиб тавба, бўл зуҳду тақвоға толиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-56.

**ҚАРИБ** I — яқин, қариндош:
Фасоҳат бобида шаҳға қариб ул,
Бори шаҳлар фасиҳи Шоҳғариб ул. *Фарҳод ва Ширин,* 212;
≈ **бўл-** — яқинлашмоқ:
Менким ёшурдум тождорлиқ манга қариб бўлди, ул ошкор этти дорға тож бўлмоғлиқ насиб бўлди.
*Маҳбубул-қулуб,* 85;
≈ **қил-** — яқинлаштирмоқ:
Умид улки, бори номуродларға ҳақ бу фано давлатин қариб қилғай. *Маҳбубул-қулуб,* 62.

**ҚАРИБ** II — аруз термини:
...ва қариби макфуф ва матвий ва хафифи дифис махбун ва мақбуз ва мушокили макфуфу мақсурки мусаддасул — ажзодурлар. *Мезонул-авзон,* XIV-145-146.

**ҚАРИЛИҚ//ҚАРИЛИҒ** — кексалик, қарилик:
Қарилиқ ранжи дафъ ўлғай тамоми,
Шабоб ўлғай анинг қойим-мақоми. *Фарҳод ва Ширин,* 85;
Ўтуб йигитлик, ўйла манга келди чун қарилиғ,
Маош одати маъҳуд ила кечурсам, уёт.
*Хазойинул-маоний,* IVб-742;
Чун кетти йигитлику узади қарилиқ,
Дам совуди, яъни қолмади қон ҳам исиқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 150.

**ҚАРИН** — 1. яқин, яқин одам, ҳамсуҳбат:
Ажаб фусунгар эрурким, чу сайд қилди сени,
Қарин соғиндингу ул худ қилиб турур ғийбат.
*Хазойинул-маоний,* IVб-92;
Шукр айлаки ҳақ аҳли яқин қилди сени,
Гар сабру таҳаммулға қарин қилди сени.
*Назмул-жавоҳир,* XV-39;
2. боғлиқ, киришган, машғул:
Ким мени эл аҳли яқин англағай,
Тақвию тоатқа қарин англағай. *Ҳайратул-аброр,* 199-15;
≈ **бўл-** — яқинлашмоқ:
Ул борча ани тиларким, ишқ била қарин бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-100.

**ҚАРИНДОШ** — қариндош, уруғ:
Шаҳға меҳмону азизу дилбанд,
Ҳам қариндош, яна ҳам фарзанд.
*Хазойинул-маоний,* IVб-419.

Қобил хусумат жиҳатидин Ҳобилдек қариндошким, сабурий жамол ва маънавий камол била ороста эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190.

**ҚАРИНЛИҚ//ҚАРИНЛИҒ** — яқинлик, хешлик:

Касб этма шарр аҳлидин қаринлиғда зарар
Ким келди ямонларға яқинлиғда зарар.

*Назмул-жавоҳир,* XV-42;

Рафиқедур суҳбати мумил, аммо оқибати муродқа қаринлиқ ва ҳарифедур умиди узун. *Маҳбубул-қулуб,* 77.

**ҚАРИШ//ҚОРИШ** — қарич, ўлчов бирлиги:

Сойир отлардин тўрт қариш бийикрак эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* 522;

Зулфи эгнига етар гар сочи ерга судралур,
Тенгдурур қайдим учун гар бир қориш, гар юз қулоч.

*Хазойинул-маоний,* IIб-100.

**ҚАРМА-** — ўрамоқ, қамрамоқ, ушламоқ; қормоқ, буламоқ:

Ғайр улким, етибон йўлунгда шук,
Қармабон қонингни ичгай бир мушук. *Лисонут-тайр,* 44-10.

**ҚАРМАШ-** — ёқалашмоқ, курашмоқ:

Соқиё, қилсанг ҳимоят ғолиб ўлғум бўйлаким,
Ғам била кўнглум талошурлар иковлон қармашиб.

*Хазойинул-маоний,* Iа-107.

**ҚАРН** — аср, давр:

Ўғил гар борди тенгри раҳматиға,
Яшасун қарнлар бобоси анинг.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-697;

Тортса юз қарн хирад хозини,
Чекмагай онинг кўпидин озини. *Ҳайратул-аброр,* 27-10.

**ҚАРО** — 1. қора, қора ранг; **кўз қароси** — кўз гавҳари:

Эй ишқ, нетиб ул қаро кўзни кўрайинким,
Кўзнинг қаросин ҳажрида ашк айлади зойил.

*Хазойинул-маоний,* IVб-211;

2. қоронғу, қоронғулик:

Қуёш сўги иши киргач ароға,
Фалак луъбатлари кирди қароға. *Фарҳод ва Ширин,* 10;

Ва оқидин ҳижроним қаро тунига минг анжуми дурахшанда ломеъ ва ҳуллакирдор хилъатким... *Муншаот,* XIII-145;

3. асар, из, доғ, аломат:

Юзунг фироқида ҳар бир кўзум менинг бир доғ
Қўюбтурур, вало тушмайдурур қароси ҳануз.

*Хазойинул-маоний,* Iб-220;

**ахтар қаро бўл-** — қора бахт, бахтсиз бўлмоқ:

Ашкдек оқти қаро сув кўзларимдин ҳажрида,
Тонг йўқ, идборим чу бўлмишдур манга ахтар қаро.

*Хазойинул-маоний,* Iб-89;

≈ **кун** — мусибат, бало:

Қилиб ҳар лаҳза қасди жони ул тун,
Қишига келмай андоқ бир қаро кун. *Фарҳод ва Ширин,* 163;

≈ **кўз** — севикли ёр:

Қаро кўзум келу мардумлуғ эмди фан қилғил,
Кўзум қаросида мардум киби ватан қилғил.

*Хазойинул-маоний,* Iб-389;

Анинг қаро қошу кўзга машғуллиғи,
Мунунг дағи пок сўзга машғуллиғи.

*Назмул-жавоҳир,* XV-41;

≈ **оғриқ** — оғир дард:

Чу бу давлатқа бўлмай комрон ул,
Қаро оғриққа бўлди нотавон ул. *Фарҳод ва Ширин,* 9;
≈ **тил** — аччиқ тил, дил оғритадиган сўз:
Қаро тилни демакдин бир замон чек,
Десангким бормағай бошинг қаламтек.
*Фарҳод ва Ширин,* 7;
≈ **туфроғ** — ер, тупроқ:
Баринінг пайкари нокор бўлғай,
Қаро туфроғ ила ҳамвор бўлғай. *Фарҳод ва Ширин,* 72;
≈ **шом** — зулмат, тун, қоронғулик:
Бўлуб меъжарда ул мушки сияҳтоб,
Қаро шомики ёпқай ани маҳтоб. *Фарҳод ва Ширин,* 11;
≈ **қайғу** — мотам, уқубат:
Қаро қайғу била қолиб ғам аро,
Кўрди ўзни ғариб олам аро. *Сабъаи сайёр,* 65-11;
≈ **айла-//қил-** — 1. бедор бўлмоқ:
Уйқу неча ишрату сурурунг бирла,
Кўзунг қаро айламак ғурурунг бирла.
*Назмул-жавоҳир,* XV-46;
2. ёмон ва қийин аҳволга солмоқ:
Қилди овора мени хастани овора кўнгул,
Хонумонимни қаро қилди юзи қора кўнгул.
*Хазойинул-маоний,* Iб-397;
Олиб анжум киби сабру қарорим,
Қаро айлаб кечадек рўзгорим. *Фарҳод ва Ширин,* 19;
Неча дафтар қаро қилғаймен охир,
Жиҳатсиз можаро қилғаймен охир *Фарҳод ва Ширин,* 219;
≈ **бўл-** — 1. ёмон ҳолда қолмоқ, қийин аҳволга тушиб қолмоқ:
Рўзгорим зулфу холу хаттидин бўлмиш қаро,
Эй хирад аҳли, билингким, маҳз савдомен букун.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-498;
2. қораймоқ, гуноҳга ботмоқ:
Неча ўчашиб бу нафси худкома санга,
Нома қаро бўлғай ўйлаким хома санга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-46;
≈ **юзин ёғла-** — айбини ёпиш учун баҳона топмоқ:
Бировким ёлғон сўзни бировга боғлағай,
Ўзи қаро бўлған юзин ёғлағай. *Маҳбубул-қулуб,* 127;
≈ **киймак** — қора кийим кийиш, мотам либосини кийиш:
Тарих аҳли муттафиқдурларким, соч қирмоқ ва кўк ва қаро киймак ул мотамдин қолди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-194;
Шеван эрди қисматим ҳижрон тунидин гўйиё,
Ким қаро киймиш менинг рашкимга шеван айламиш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-264.

**ҚАРОБАТ** — яқинлик, хешлик, қариндошлик:
Ҳар неча қаробатдин алам кўплигидур,
Суҳбатлари андуҳу ситам кўплигидур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-37;
Ва Мусо алайҳис-саломнинг яқин қаробатидур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215.

**ҚАРОВУЛ//ҚОРОВУЛ** — коровул, посбон, соқчи:
Қош уза холи бийик ерда бўлубтур қоровул,
Ақлу ҳис хайлини урмоққа қароқчи қароғи.
*Хазойинул-маоний,* IVб-641;
Қошларинг не саф чекиб бўлмиш қоровул кирпикинг,
Ким кўнгул султони хайлиға эмас ҳожат масоф.
*Хазойинул-маоний,* Iб-323;

Яна бир «вов» ва «лом» баъзи лафзға илҳоқ қилиб бир махсус сифатқа таъйин қилурки, салотиннинг хоҳ разм асбоби учун, хоҳ базм жиҳоти учун муътабардур. Андоққи, ҳировул, қаровул... алар мундин улвийдурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ҚАРОКЎЗ** — қора кўзли дилбар:

Ул кўзки, даме бўлмади соғ, эй қарокўз,
Қонимдин ичар мудом аёғ, эй қарокўз.

*Хазойинул-маоний,* Iб-753.

**ҚАРОЛИҒ** — қоралик, қора бўлишлик:

Демаки тоза тугонлар гувоҳи ишқинг эрур,
Юзи қаролиғи ёлғон бўлурдин ўлди гувоҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-532.

**ҚАРОНҒУ//ҚОРОНҒУ** — қоронғи:

Рўзгори мендек ўлса тийра субҳ эрмас ажаб,
Бир қуёш ҳижронидин улким қаронғу шоми бор.

*Хазойинул-маоний,* IIб-188;

Берур меҳнат тунига шамъ ёғду,
Чу ўчти шуълаcи бўлди қаронғу. *Фарҳод ва Ширин,* 25;

Чу сенсен айни инсоният, ўлсанг дийдадин пинҳон,
Қоронғудур жаҳон андоқки, кўзда бўлмаса мардум.

*Хазойинул-маоний,* IVб-411.

**ҚАРОНҒУЛУҚ** — қоронғилик:

Юз қуёш ўлса кетмагай ер юзидин қаронғулуқ,
Кирса жаҳон аро кўнгул ҳажр замонидин асар.

*Хазойинул-маоний,* IIб-180.

**ҚАРОР** I — 1. тинчлик, ором, осойишта:

Кўнгулда қолмади сабру қарори,
Иликдин борди борча ихтиёри. *Фарҳод ва Ширин,* 93;

2. илож:

Сафҳаға ёзмай қарорим йўқ эди,
Бу рақамда ихтиёрим йўқ эди. *Лисонут-тайр,* 207-16;

≈ **и йўқ кўз** — беқарор:

Жафодин юмса кўз, таскин топар кўнглум ўти, гўё
Қарори йўқ кўзи ҳар дам олур сабру қарор андин.

*Хазойинул-маоний,* Iб-516;

≈ **бер-** — 1. аниқ фикрга келмоқ:

Алар тааммул қилиб мунга қарор бердилар...

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-212;

2. муқаррар қилмоқ:

Ва сабр ва тақсим била ўз қошимда ҳазрати Махдумға қарор берур эрдим. *Хазойинул-маоний,* XIV-42;

Оламни бизинг қуёш ёрутти,
Ҳақ марказида қарор тутти. *Вақфия,* 6;

≈ **топ-** — мустаҳкамланмоқ:

Саййид Қутб Лакаданг... андин фасоде вужудқа келдиким, қатл ҳукми бўлди. Басе захмат тортилди, то бандға қарор топти. *Мажолисун-нафоис,* 94;

≈ **тут-** — 1. жойлашмоқ, макон тутмоқ:

Элдин қочиб улки, тутса тоғ ичра қарор,
Совуғда ери бу тоғнинг жавфида ғор.

*Хазойинул-маоний,* Iб-751;

2. тўхтамоқ, тинчимоқ:

Туну кун ошуфтаву девонавор,
Туттилар шоҳ боғи давринда қарор. *Лисонут-тайр,* 146-18.

**ҚАРОР** II — сақлайдиган нарса, идиш, халта; қоп:

Ҳар не бутким бор эрди ғор ичра,

Иккисин солди бир қарор ичра. *Сабъаи сайёр,* 105-4;
Токи эллик қарор бут тўлди,
Ҳар қарор ичра икки бут бўлди. *Сабъаи сайёр,* 105-5.

**ҚАРОР-** — қораймоқ, тинмоқ (кўз):
Қарориб кўзум дам-бадам зор йиғлар,
Анга шоми ҳажрингда мотам бўлуптур.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-178;
Дуду офатдин қарорса олами,
Ёрубон етгач дуосидин даме. *Лисонут-тайр,* 68-7;
Қуёш ганжи бўлуб туфроққа махфий
Қарорди бу буюк вайрона сақфи. *Фарҳод ва Ширин,* 69.

**ҚАРОРТ-//ҚОРОРТ** — қорайтирмоқ, олайтирмоқ; қийин аҳволга солмоқ:
Онча ул ой кўз қарортибтур менинг қонимғаким,
Сурма чекмак ҳожат эрмас наргиси шаҳлосиға.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-568;

**рўзгорни қорорт-** — машаққатга солмоқ:
Чу зулфунг эрди кўнгул рўзгори, ваҳки, сипеҳр,
Қорортиб айлади ошуфта рўзгоримни.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-347.

**ҚАРОРТУР-** — қорайтирмоқ:
Эй Навоий, шоми ғамдин айру йўқтур субҳи васл,
Оқ эрур, лекин қарортур ҳар нени ранг этса зок.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-342.

**ҚАРОРЎЗ** — қора кун, бахтсизлик:
Олиб бу қаро эсинг қароринг,
Айлаб қарорўз — рўзгоринг.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 840.

**ҚАРОҚЧИ** — қароқчи, йўлтўсар:
Ул кўзга қошу кирпек ила ихтисос эса,
Не тонг қароқчиға ўқу ё бирла ихтисос.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-276;
Биров шоҳ васлиға қатъ этса йўл,
Керак воқиф ўлса қароқчидин ул.
*Садди Искандарий,* 251*а*2;

≈ **ур-** — гирифтор қилмоқ, олдини тўсмоқ:
Бас етмай дами дашту дарё сўзин,
Ки урди қароқчи аларға ўзин.
*Садди Искандарий,* 284*б*9.

**ҚАРОҒ** — 1. кўз қорачиғи:
Ғам тирноғидин қилиб қароғимни харош,
Яшурғай эдим ани кўзум уйида кош.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-754;
2. қора хол, қора дона:
Биравким оташин лаълинг уза холинг кўрар — англар,
Ки ўтлуғ жонима ушбу қароғимдур бало бўлған.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-281;

**туфроқ қароғи** — қора туфроқ:
Кўзга туфроқ қароғи сурмаи сипоҳонийча кўруниб... ва бу навъ маҳолик аро ўлдум деганда дарёдин обхўриш узулди.
*Муншаот,* XIII-97.

**ҚАРРОБА** — май шишаси, идиши:
Муъзини қарробаи куффор анга
Ришта бўлуб риштаи зуннор анга. *Ҳайратул-аброр,* 79-10.

**ҚАРУҲ** — яра, жароҳат:
Васлсиз бўлмас Навоий кўзу кўнглуга илож,
Ким жаруҳ узра жаруҳ ўлмиш, қаруҳ узра қаруҳ.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-110.

**ҚАРЧИҒАЙ** — қарчиғай:

Қарак хайлиға қарчиғай дармиён,
Алар жўжа янглиғ, бу бир мокиён.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1285;

Қарчиғай қилди аён гуфторини,
Кўргузуб чангал ила минқорини. *Лисонут-тайр,* 50-17.

**ҚАРШИЛИҚ** — қаршилик, Қарши шаҳаридан:

Мавлоно Сойимий — қаршилиқдур. *Мажолисун-нафоис,* 186.

**ҚАРШУ** — қарши, рўбарў:

Бордурур меҳроб турғач бутқа қилғандек сужуд,
Сажда қилсам қиблаға то қошларинг қаршуда бор.

*Хазойинул-маоний,* Iб-215.

**ҚАРҒА** — қарға:

Ва қотил қарға ерни тирнаб ва минқори била қозиб, мақтулни дафн қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190.

**ҚАРҒА-** — қарғамоқ:

Ул халложни қарғадиким, илоҳий, бировни анга гумонлаким, илик-аёғин кесгай ва кўзин ўйғай ва дорға тортқай.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-93.

**ҚАРҒИШ** — қарғиш; ҳақорат:

Булар элга менинг ишқим ишидин,
Қулоғим ёлқибон эл қарғишидин. *Фарҳод ва Ширин,* 175.

**ҚАСАБ** — зар аралаштириб тўқилган юпқа мато; **бурқаъ қасаби** — ёпинчиқнинг юзни тўсиб турадиган қисми:

Ой юзунг айлади бурқаъ қасабин юз пора,
Солди ҳар порасидин ерга юзунг партави нур.

*Хазойинул-маоний,* IIа-79.

**ҚАСАБА** — катта қишлоқ, шаҳарча:

Амир Қосим Анвор... муборак марқади Жом вилоятида Харжурд қасабасидадур. *Мажолисун-нафоис,* 5;
Амир Сайийд Қосим Табризий... Харжурд қасабасида сокин бўлдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-167.

**ҚАСАБПЎШ** — 1. парда:

Шаҳд икки лаби, вале ратабнўш,
Бадр икки юзи, вале қасабпўш.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 690;

2. зарбоф тўн кийган:

Сумурди ўйла шамшоди қасабпўш,
Ки мундин олди анинг ичгани ҳуш. *Фарҳод ва Ширин,* 130.

**ҚАСАМ** — қасам;

≈ **қил-** — қасамда тилга олмоқ, унинг номи билан қасам ичмоқ:

Эй кўнгул, қилма аёғи туфроғи ҳаққин қасам,
Ким кўзумнинг ҳаққидур анинг аёғи туфроғи.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-325.

**ҚАСАМЁД** — қасам ичиш;

≈ **эт-** — қасам ичмоқ:

Кўнгул қўйма ангаким, боқи эрмас,
Инонмас бўлсангиз, айлай қасамёд.

*Хазойинул-маоний,* IIа-394.

**ҚАСД** — 1. мақсад:

Мунчаки луъбат чиқариб сиймгун,
Қасди бори элга фирибу фусун. *Ҳайратул-аброр,* 145-12;

2. йўналиш, ният қилиш:

Дайр қасди қилмағил ҳар лаҳза ошиқ бўлғали,
Қасди дининг қилғучи бир номусулмон бўлди тут.

*Хазойинул-маоний,* Iб-89;

≈ **айла-//эт-** — мағлуб қилишга интилмоқ:
Носиҳға изо ва қасд этгай ва бу насиҳатдин анга кўп мазаллат еткай. *Маҳбубул-қулуб,* 103;
Аъодиси қасд айлабон жониға,
Қилич лаългун қилдилар қониға.
*Садди Искандарий,* 265б-19;
**жонга қасд айла-** — жон олишга қасд қилмоқ:
Эй ажал, ҳажр туни жонима қасд айлама кўп,
Ким ҳалок этмак эрур меҳнати ҳижронима хос.
*Хазойинул-маоний,* Iб-293.

**ҚАСИДА** — мадҳ, мақтов, бағишлов:
Мавлоно Ишқий... қасидани пухта айтур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 58;
≈ **майдони** — қасидахонлик, қасидагўйлик:
Яна суханпардоз устози олий шон Хожа Қалимиддин Салмонки, қасида майдонининг чобуксуворидур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-124.

**ҚАСИДАГЎЙ** — қасида айтувчи, шоир:
Бовужуди улким, қасидагўйларким муқаддамдурлар, қасойидларин кўп мутолаа қилибмен.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-14.

**ҚАСИДАХОНЛИҚ** — қасидахонлик:
Бобо Шўрида — қасидахонлиққа маъруф ва машҳурдур.
*Мажолисун-нафоис,* 132.

**ҚАСОЙИД** — қасидалар:
Бовужуди улким, қасидагўйларким муқаддамдурлар, қасойидларин кўп мутолаа қилибмен.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-14;
Барчасиға кўп қатла ўтупмен, балки кўпин ёд тутупмен ва қасойид ва ғазалиётларининг ғариб ва латофатин билибмен.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-122.

**ҚАСОС** — ўч олиш, қасос; қотилнинг ўлдирилиши:
Довуд алайҳис-салом ранжида оламдин ўтар чоғда Сулаймон алайҳис-салом анинг қасосин буюруб, Сулаймон алайҳис-салом ул амрни бажо келтурди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-224;
≈ **амри** — хун олиш ҳақидаги фармон:
Қасос амрида даврон келди чолок,
Дема давронки, сойир тўққуз афлок.
*Фарҳод ва Ширин,* 202;
**дорул-қасос** — бу дунё; қасосли дунё:
Тийғ сурмай нетсун ул қотилки турмай икки кўз,
Қонима дорул-қасоси ишқ аро бўлди гувоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-527.

**ҚАСР** — сарой, қаср:
Қаср уза бу шакл ила тарсо қизи,
Бал қуёш айвонида Исо қизи. *Лисонут-тайр,* 71-20;
≈ **и давлат** — ҳукмронлик биноси:
Разм майдонидин ёниб шодон,
Қасри давлатни қилсанг ободон. *Сабъаи сайёр,* 36-6;
≈ **и кофурий** — оппоқ, чиройли бино:
Ҳам кўруб бўйла қасри кофурий,
Ёдима кирди ул бути ҳури. *Сабъаи сайёр,* 184-28;
≈ **и сандал** — сандал дарахтидан қурилган қаср:
Қасри сандалға чектилар они,
Топшурурға гули сумансони. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1132;
≈ **и тан** — қомат, гавда:

Қасри тан, анда кўнгулни кўзгу бил,
Кўзгуда шаҳ ҳуснини наззора қил. *Лисонут-тайр,* 65-12;
≈ **и Хаварнақ** — Ямандаги афсонавий қасрнинг номи:
Ва тўрт қасри Хаварнақ тимсолнингким, тўрт фасл муқтазиёти ранги била бино қўюлуб эрди.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 333;
≈ **и ҳусн** — ҳусн ҳашамати:
Зарра эрмаским қуёш ажзоси нур айларга касб,
Ул пари қасриға равзандин қилур ҳар дам нузул.
*Хазойинул-маоний,* Iб-392;
≈ **и давлат олий бўл-** — мамлакат биноси мустаҳкам бўлмоқ:
Гар бўлса асоси қасри давлат олий,
Имонға бўлур равони ҳашмат олий.
*Назмул-жавоҳир,* XV-37.

**ҚАСРНИШИН** — қасрда ўтирувчи:
Амр қилдики моҳи зуҳражабин,
Кирди боғ ичра бўлди қасрнишин.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1093.

**ҚАССОБ** — қассоб:
Ўйла қурбондур анга кўнглумки, жон айлар фидо,
Тийғ олмастин бурун илгига қассоби анинг.
*Хазойинул-маоний,* IIа-197.

**ҚАССОМ** — тақсимловчи, улуш бўлувчи; ризқ бўлувчи;
≈ **и азал** — азалда ризқ бўлувчи; худо:
Зоҳидо, бода гунаҳ бўлсау лекин не гунаҳ,
Бизга бу ишни насиб этти чу қассоми азал.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-384.

**ҚАССОМА** — қасам, онт:
Мусо алайҳис-салом ул ики қавмғаким, мақтул аларнинг орасида топилиб эрди, қассомаға ҳукм қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-213-214;

**ҚАТ** — қават; қат-қат — қават-қават; устма-уст:
Танини ғунча киби тўнға чирмабон қат-қат,
Валек талвасадин гулдек очилиб гаҳ-гаҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-567;

**ҚАТАРОТ** — томчилар, қатралар:
Дема бўлғай ўқларимдин танинг ичра неча пайкон,
Қатаротини ёғиннинг ким этибдурур шумора.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-523;
Ва кўзларидин улуғ-улуғ оқ қатарот тушар эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-160.

**ҚАТИЛ** — ўлдирилган, сўйилган:
Буким минг кимса ҳар кундур қатили,
Қуёш тиғини кўммакдур далили. *Фарҳод ва Ширин,* 196;
≈ **и ханжари ҳижрон** — айрилиқ ханжари билан ўлдирилган:
Заифи дарди ғампеша, наҳифи меҳнат андеша,
Залили бесару сомон, қатили ханжари ҳижрон.
*Хазойинул-маоний,* IIб-284;
≈ **бўл-** — таслим бўлмоқ, дучор бўлмоқ:
Овда руҳи ғазоли ажал ўқиға қатил бўлди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-206;
≈ **қил-** — сўймоқ:
Қозон остуруб қилди қўйлар қатил,
Ки молин зиёфатқа қилғай сабил.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1507.

**ҚАТИЪ** — 1. кесилган; бирор аъзоси кесилган киши:

Ани Ҳурмузи қатиъ дедилар.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-210;

2. мустаҳкам далилли:

Ва тавҳид арбоби маърифати адосида камолиға қатиъ далилдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-168.

**ҚАТЛ** — ўлдириш;

≈ **у яғмо** — талон-тарож:

Элимким бўлуб қатлу яғмоға туш,
Келиб ўн улуштин бу ён бир улуш.
*Садди Искандарий,* 268б20;

≈ **и ом қил-** — қирғин қилмоқ, ҳаммани ўлдирмоқ:

Ишқ тиғи қилса юз минг қатли ом
Не қасосу не дият, не интиқом. *Лисонут-тайр,* 92-18;

≈ **и ом сол-** — ҳаммани баробар қирмоқ, ўлдирмоқ:

Кофири қотил кўзига барча ком,
Буки — дин аҳлиға солған қатли ом. *Лисонут-тайр,* 71-15;

≈ **айла-//эт-//қил-** — ўлдирмоқ:

Баҳром дедиким, чун сенинг руҳунг бадан зиндонидадур азоб била, биз сенинг — ўқ қавлунг била амал қилиб, руҳунгни азобдин қутқорурбиз деб буюрдиким, ани қатл қилдилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-211;

Бу ҳужжат била Монийнинг терисин сўйдуруб, сомон тиқтирди ва атбоъин қатл этти. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-211.

**ҚАТЛА** — марта, карра, дафъа:

Чунки муъминни тишламас ҳаргиз,
Бир тўшукдин йилон ики қатла. *Арбаин,* XV-57;
Чу айлаб лаъб ҳар найрангсози,
Фалак ҳар лаҳза еб ўн қатла бози. *Фарҳод ва Ширин,* 38.

**ҚАТЛАМА** — қатлама:

Ва яна баъзи емаклардин қаймоғ ва қатлама ва уркамочни ҳам туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ҚАТЛАН-** — киришмоқ, қовушмоқ:

Етишгач бири бирга айландилар,
Ики қулладек ишга қатландилар.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1544.

**ҚАТЛГОҲ** — қатл қилинадиган жой; жиноятчиларни омма кўзи олдида ўлдириш учун қурилган махсус жой:

Гар гунаҳдир ишқ, кош ўлса халойиқ бегуноҳ,
Мен гунаҳга қойил ўлсам кошу кўйи қатлгоҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-587.

**ҚАТЛПАЙВАНД** — қатл қилувчи, ҳалок қилувчи:

Бежурмларға қасду ғийбатлари қатлпайванд ва бегунаҳларға кизбу туҳматлари ростмонанд. *Маҳбубул-қулуб,* 57.

**ҚАТОР** — 1. қатор; тизилган, қаторлаштириб терилган:

Билмай дединг узилмиш экан субҳаи ақиқ,
Лаълинг ғамида қон киби ашким қаторидур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-194;

2. кўплик, узлуксизлик:

Ул қатор теваким, ҳижрон кунида ашким қатралари қаторидин намуна бўлғай. *Муншаот,* XIII-133;

≈ **торт-** — тизилмоқ, қатор терилмоқ; нафис, равон, тўғри ёзмоқ:

Чунки «Уштурнома» айлаб ошкор,
Нуктаси бухтиларин тортиб қатор. *Лисонут-тайр,* 18-19.

**ҚАТРА** — томчи, қатра:

Қатра сув ичра, дегайким, барги гулнинг аксидур,
Қатра қоним рангини ким кўрса ул пайкон аро.
*Хазойинул-маоний,* IVб-11;

«Оллоҳу акбар» дер такбири таҳрима боғлагандин сўнгра ҳар туки тубидин бир қатра қон бош урубтур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-60;

≈ қатра — томчи-томчи; дона-дона:

Қатра-қатра ашку дафъа-дафъа оҳим дудидин
Ишқ мулкининг ажойиб анжуму афлоки бор.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-99;

≈ и баҳра — дарёдан томчи; озгина фойдаланиш:

Нечаки файзи била олам тўлуб,
Қатраи баҳридин анинг ком бўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 36-8;

≈ и хай — қатра тер:

Агар тупроғ тутсанг бўлсун олтун,
Оқизсанг қатраи хай дурри макнун.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 296.

**ҚАТРААФШОН** — қатра сочувчи, зар сочувчи:

Ул баҳори ҳусн минган қатраафшон бодпой,
Гулшани айш очқали абри баҳоримдур менинг.

*Хазойинул-маоний,* Iб-367.

**ҚАТРАБОР** — қатра тўкувчи, томувчи:

Васл саҳобин чун қилиб қатрабор,
Айлабон ул ўтға сукун ошкор. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 11.

**ҚАТРАПОШ** — томчи сочувчи:

Лек қачон қаҳри ўти чекса бош,
Афви саҳоби этибон қатрапош. *Ҳайратул-аброр,* 40-7.

**ҚАТРАРЕЗ** — қатра тўкувчи, томчиловчи:

Маркаби тер қатраси бирлаки ҳар ён сочилур,
Бир саҳоби дурфишондур ер юзига қатрарез.

*Хазойинул-маоний,* IIб-205.

**ҚАТТИҚ//ҚАТТИҒ, ҚАТИҚ//ҚАТИҒ, ҚОТИҚ//ҚОТИҒ** — 1. дағал, ғализ:

Сўз қаттиғи эл кўнглига озор айлар,
Юмшоғи кўнгулларни гирифтор айлар.

*Назмул-жавоҳир,* XV-43;

2. эримаган; таъсирланмаган, баҳраланмаган:

Фард аҳлининг нафаси бир ўтдурким, қаттиқ кўнгулни юмшатур ва қуруғ кўзни йиғлатур. *Маҳбубул-қулуб,* 118;

3. қаттиқ, мустаҳкам:

Гар тери бирла сўнгакмен тўъма ҳам қилмас итинг,
Ким тери асру қатиқ бўлмиш, сўнгак асру чурук.

*Хазойинул-маоний,* Iб-253;

4. оғир, ёмон:

Ҳар шиддатиким билурсен андин қатиқроқ ҳол бордур.

*Маҳбубул-қулуб,* 170;

Йўл қотиқдур, мен заифу нотавон,
Пашша Анқоға бўла олмас равон. *Лисонут-тайр,* 100-6;

Фано йўли, Навоий, бас қотиғдур,
Магар осонроқ ўлғай бора-бора.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-529;

5. аламли:

Хўб эрмас дайн муддаоси элга,
Ким қатиғ эрур бурч балоси элга.

*Назмул-жавоҳир,* XV-16;

Ҳар неки санга етар лисон оғриғидин,
Билгилки, қатиқдурур синон оғриғидин.

*Назмул-жавоҳир,* XV-34;

≈ азоб — шиддатли жазо; оғир уқубат:

Валек ҳар киши куфрони неъмат қилса, қаттиқ азобқа гирифтор бўлур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-235;

≈ **ирик** — қийинчилик, машаққат:

Гаҳ жунундин банду гоҳи панд ила суҳон анга,
Бор эмиш ишқ ичра басе қаттиғ-ирик.

*Хазойинул-маоний,* IIб-335;

≈ **кўнгул** — раҳмсиз шафқатсиз:

Ҳажр бедоди аро ҳар кун яқиндур ўлгамен,
Дўстлар, беҳад қотиқ эрмиш йироғлиқ меҳнати.

*Хазойинул-маоний,* IIб-591;

≈ **ҳолат** — мушкул аҳвол:

Гарчи дардимға даво қилғунг йўқ, аммо ҳажр аро,
Асру қаттиқ ҳолатимдин бўлғали огоҳ кел.

*Хазойинул-маоний,* IVб-392;

≈ **кел-** — оғир келмоқ, ботмоқ:

Узр демак барчага қаттиғ келиб,
Неча чучук сўз деса аччиғ келиб. *Ҳайратул-аброр,* 195-2;

≈ **қил-** — ранжитмоқ:

Ул дедиким, кўп сўз айтмоқ кўнгилни қаттиқ қилур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-88.

**ҚАТТИҒЛИҒ//ҚАТИҒЛИҒ//ҚОТИҚЛИҚ** — оғирлик, қийинчилик, машаққат:

Ғаминг қаттиғлиғин қилсам ҳикоят,
Эшитса тош, анга айлар сироят.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-81;

Ким қилди қатиғлиғда вафо фош санга,
Ул бўлди ҳақиқат қардош санга. *Назмул-жавоҳир,* XV-15;

Турфа кўргилки инон тортмай ул шўх даме,
Сўнгича бўйла қотиқлиқ била ҳолимни билиб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-86.

**ҚАТТОЛ** — ўлдирувчи, жаллод:

Чу ошиқ жоҳил эрди, ишқ қаттол,
Санам олиға ҳолим қилди ирсол. *Фарҳод ва Ширин,* 203.

**ҚАТЪ** — босиш, юриш, ўтиш (муайян бир масофани) босиб ўтиш:

Эй Навоий, бу биёбон қатъин осон айладинг,
Ашкдин мундоқки ҳар манзилда чектинг юз булоқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-316;

Араб теваси «ҳудий» лаҳни била бодия қатъида тез бўлур, булут бухтиси раъд садосидин соиқаангез.

*Маҳбубул-қулуб,* 36-37;

≈ **и буруж** — юриш, кезиш:

Ел киби чун қатъи буруж айлабон,
Арш фасилиға уруж айлабон. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 33;

≈ **и манозил** — сафар қилмоқ, йўл юрмоқ:

Каъбаға ҳам қатъи манозил қилиб,
Дайрға ҳам таййи мароҳил қилиб.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 54;

≈ **қил-** — 1. ўтказмоқ, жорий қилмоқ:

Ҳофиз Муҳаммад Саноийға яхши эҳтиром қилилса, балки буюрулсаким, яқинроқ ўлтуруб, шаръия умурни қатъ қилса.

*Муншаот,* XIII-130;

2. узмоқ (умид):

Ушбу муҳлик варта ичра гарчи элдин қолмамиш
Ҳеч умидим, қатъи қилмон дўстдин аммо умид.

*Хазойинул-маоний,* III-130;

≈ **ўл-** — қатъий бўлмоқ:

Жону тан уммедвор эрди, чу қатъ ўлди жавоб,

Жуз тани фарсудау жони харобе топмадим.
*Хазойинул-маоний,* IVб-424.

**ҚАТЪАН//ҚАТЪО** — қатъиян, ҳеч қачон, асло:
Бир назардин гар бўлур жоним гаҳе осуда, бас,
Мундин ортуқ васлидин йўқтур манга қатъан умид.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-122;
Меҳру моҳу Муштарию Зуҳра чун қилди тулуъ,
Ҳеч наҳс ахтар тулуъи анда қатъо бўлмаса.
*Хазойинул-маоний,* IVб-15;

**ҚАФАС** — 1. қафас:
Эй Навоий, ишқ атворида будур зулмким,
Гул мақоми боғ ўлуб, булбул ери бўлғай қафас.
*Хазойинул-маоний,* IIб-235;
2. идиш, қути:
Терди ҳар ён қафасда гавҳари пок,
Бир тараф тўкти лаъли оташнок. *Сабъаи сайёр,* 41-9;
**олтун қафас** — олтиндан ясалган қафас; сарой:
Олтун қафас ичра гар қизил гул бутса,
Булбулга тикандек ошён бўлмас эмиш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-754;
≈ **айла-** — жойлаштирмоқ, сақламоқ:
Не хаёл эди янаким, кўнгул қуши сайдини ҳавас айладинг,
Баданимга ҳар сориди хаданг урубон анга қафас айладинг.
*Мезонул-авзон,* XIV-178.

**ҚАЧОН** — қачон:
Боркашларга фано аҳли қачон қилғай жоҳ?
Теванинг кўнгли кичикдур гар эрур пайкори чўнг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-381;
**ҳар қачон** — ҳар доим:
Икки дунёдин агар кечса Навоий айб эмас,
Ҳар қачонким ул бути хаммор элидин ичса қўш.
*Хазойинул-маоний,* Iб-284;
Суқбалардин ҳар қачон қилса хуруш,
Айлабон ани эшиткан тарки ҳуш. *Лисонут-тайр,* 195-12;

**ҚАШИ-** — қашимоқ:
Эй Навоий, бевафо давр аҳлиға индурма бош,
Ким алар қошида бош индурган эл бўйнин қашиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-69.

**ҚАЪР** — туб, таг; дарёнинг туби:
Қўпи бир-бирга теккандин ушолиб,
Фалак авжида сув қаърида қолиб. *Фарҳод ва Ширин,* 99;
Баҳри ашким ичра, эй ғаввоским, йиғдинг гуҳар,
Буки қаъриң истадинг, дарёйи уммондурму ул.
*Хазойинул-маоний,* IVб-369.

**ҚАЪҚАЪА** — товуш, овоз:
Ва султонул-орифин Боязид Бистомий намоз қилса эрдилар қаъқаъа алvarнинг кўкси сўнгакларидин чиқар эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-69.

**ҚАЮ** — қайси:
Мазраъи жисмимда эрмастур қарорған тоза доғ,
Билки, куймиш барқи ишқингдин қаю хирман яна.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-540;
Анингдек салтанат аҳли кўп эрди,
Қаю бирга бу навъ иш даст берди. *Фарҳод ва Ширин,* 213.

**ҚАҚНУС** — афсонавий қуш номи:
Бор эмиш қақнус деган бир турфа тайр,
Ҳинд мулкида анга орому сайр. *Лисонут-тайр,* 195-8;

≈ **бача** — қақнус боласи:
Чунки ул куллар угулди тоғча,
Махфий эрмиш кулда бир қақнус бача.
*Лисонут-тайр,* 196-11;
≈ **и зор** — кучсиз, нотавон қақнус (қуш):
Дема булбул, де они қақнуси зор,
Топиб лаҳнидин онинг қақнус озор.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 284.

**ҚАҚНУСВОР** — қақнусдек, қақнус каби:
Чунки қақнуслиқ айлабон изҳор,
Ўт солиб олам ичра қақнусвор. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 952.

**ҚАҚНУСЛИҚ** — қақнусга оид, қақнуслик:
Чунки қақнуслиқ айлабон изҳор,
Ўт солиб олам ичра қақнусвор. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 952.

**ҚАҚШОЛ-//ҚОҚШОЛ-** — қақшаб қуримоқ, қуриб қолмоқ:
Қуруғ жисмим ўтиндекдур бало даштида қақшолған,
Анга ўтканда ҳижрон корвони аҳли ўт солған.
*Хазойинул-маоний,* IIа-250;
Тўъманг итдек дашт аро қолған сўнгак,
Турфароқ бу ишки, қоқшолған сўнгак. *Лисонут-тайр,* 59-1.

**ҚАҲА-** — томоққа бирор нарса тиқилиб қолмоқ:
Невчунки, турк алфози возиъи асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдур... Андоқки: қаҳамоқ, сипқормоқ, чичаркамак...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ҚАҲАНДУЗИЙ** — қаҳандузлик:
Бир муътамад қаҳандузий мунда келди ва дедиким, барча оламнинг мусофири бўлдим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-104.

**ҚАҲАТ** — очлик, очарчилик:
Ва қаҳат шиддати бир ерга еттиким, халойиқ бору йўқин... егуликка соттилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-204;
≈ **балоси** — очлик:
Аввал, уч йилғача қаҳат балосиға гирифтор бўлдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-210.

**ҚАҲАТАНДИШ** — қаҳатчиликни ўйловчи, қимматчиликни хоҳловчи:
Шаҳр тили савдогари ғадркиш, ўзига суд ва мусулмонларға қаҳатандиш. Элга зиён анинг суди, ўнғай олиб, оғир сотмоқ анинг мақсуди. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-27.

**ҚАҲБА** — бузуқ, фоҳиша хотин:
Қаҳбаларким ҳулла қилғай ранг-ранг,
Бу такаллумдин аларға ору нанг. *Лисонут-тайр,* 49-6;
Фасақа хайлида муқаллидеки, ғарази эл кулгусидур, гўё фоҳишаи қаҳбанинг кўргании кўргузган кўзгусидур.
*Маҳбубул-қулуб,* 138.

**ҚАҲБАВОР** — фоҳиша каби, бузуқ хотиндек:
Ҳарзарав ўлди кўпалак қаҳбавор,
Ҳулладурур жисмида нақшу нигор. *Ҳайратул-аброр,* 126-8.

**ҚАҲОЛ** — ҳарбий термин:
Андоқки, қаҳол ва ясол ва қабол ва тунқол ва бирқол ва тўсқол ва суюрғол. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ҚАҲР** — қаҳрланиш, ғазабланиш;
≈ **эт-** — ғазабланмоқ, аччиғланмоқ:
Сарв қадларнинг таманноси бошимдин чиқмағай,
Қаҳр этиб, эй шайх, синдурсанг асолар бошима.
*Хазойинул-маоний,* IIб-556;
≈ **и ўти** — ғазабланиш, дарғазаб бўлиш:
Қаҳри ўти чиқти мухолифгудоз,

Лутфи ели эсти ранятнавоз. *Ҳайратул-аброр,* 40-2.

**ҚАҲРАМОН** — ботир, жасур, қаҳрамон:

Яна Ардашер ўлди чун қаҳрамон,
Анинг қаҳриға қолди аҳли замон.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1260;
Балки кўпрак ҳам ўтуб андин замон,
Ким урушқай икки шоҳи қаҳрамон. *Лисонут-тайр,* 162-2;

**ҚАҲРАМОНЛИҚ** — жасурлик, ботирлик:

Бақо мулкида топқунг қаҳрамонлиқ,
Ҳақиқат тахти соҳибқиронлиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 86.

**ҚАҲҚАҲА** — хохолаб кулиш, қаҳқаҳа уриб кулиш:

Фироқ базмида эрмас суроҳи оғзида қулқул,
Ки қилди қаҳқаҳа бирла ғариб ҳолима кулгу.
*Хазойинул-маоний,* ІІб-514;
Қаҳқаҳадин кабк наво келтуруб,
Бошиға ул кулгу бало келтуруб. *Ҳайратул-аброр,* 93-1.

**ҚАҲҲОР** — қаҳр қилувчи, ғазаб қилувчи; золим; ўлдирувчи; мутлақ ҳоким, худо:

Тамуғ, учмоғ яратмиш ҳаййи жаббор,
Агар ваҳҳоб эрур, қаҳҳор ҳам бор. *Фарҳод ва Ширин,* 53.

**ҚАҲҲОРЛИҒ** — қаҳр-ғазаб қилишлик:

Чун қаҳҳорлиғ ва мунтақимлиқ баҳри муталотим бўлди эрса, бир лаҳзада Фиръавн била андоқ азим сипоҳдин осор қолмади. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-212.

**ҚИБАЛ** — томон, тараф:

Чу бу фақир мазкур бўлған маҳдудотни вақф эрканига иқрор қилиб, бир киши тасарруфиғаким ўз қибалимдин мутавалли қилиб эрдим — қўйдум. *Вақфия,* XIII-180.

**ҚИБЛА** — 1. мусулмонлар ибодат вақтида юзланиб турадиган йўналиш; Макка шаҳри томони:

Бўлмаса ул бут қоши меҳробим ичра жилвасоз,
Қиблаға кофирмен, ар бош индуруб қилсам намоз.
*Хазойинул-маоний,* ІІа-186;

2. ибратланадиган томон, эргашадиган йўл, назаргоҳ:

Ул яқин сози дастгир манга,
Қиблау устоду пир манга. *Арбаин,* XV-55;

3. Шайх Санъонга нисбатан қўлланилган ибора:

Шайхингизга бевафолиқ бошлабон,
Қиблангизни дайр ичида ташлабон. *Лисонут-тайр,* 86-11;

4. марказ:

Каъбаки оламнинг ўлуб қибласи,
Қадри йўқ андоқки кўнгул каъбаси.
*Ҳайратул-аброр,* 43-18;

≈ **и жон** — кўнгилнинг истаги, мурод-мақсад юзланган хоҳиш:

Ҳам қиблаи жони бу қабила,
Ҳам жону жаҳонни бу қабила. *Лайли ва Мажнун,* 68а15;

≈ **и иқбол** — бахт-саодат воситалари:

Биззарура аларнинг қиблаи иқбол ва каъбаи омолдек рисолатлари даргоҳиға боққайлар. *Вақфия,* 3.

**ҚИБЛАГОҲ** — 1. ибодатгоҳ, сиғиниш макони:

К-эй наълайнинг ўрни қиблагоҳим,
Ҳарими назҳатинг ғамдин паноҳим. *Фарҳод ва Ширин,* 137;

2. ошиқлар топинадиган жой, зиёратгоҳ:

Деди: К-эй дард ила ишқ аҳли шоҳи,
Изинг хайли муҳаббат қиблагоҳи. *Фарҳод ва Ширин,* 105;
Эй саодат матлаъи ул орази моҳинг сенинг,
Аҳли бийниш қиблагоҳи хоки даргоҳинг сенинг.
*Мезонул-авзон,* XIV-181.

**ҚИБЛАНАМО** — қиблани кўрсатадиган асбоб, компас:

Кўрдум қоши аксини кўнгул кўзгуси ичра,
Бу қибланамо, ул мунга меҳробдек эрмиш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-273.

**ҚИБЛАТУЛ-АБРОР** — яхшилар, улуғларнинг қибласи; Шайх Фаридиддин Атторга берилган сифат:

Қудватул-аҳрор ва қиблатул-аброр Шайх Фаридиддин Аттор қаддасаллоҳу руҳаҳуға мадҳу сано оғози ва ўз арзи ниёзи... *Лисонут-тайр,* 17-15.

**ҚИБЛАТУЛ-КУТТОБ** — котиблар мурожаатгоҳи; каллиграфлар пешвоси:

Мавлоно Султон Али... оламнинг аксар билодида насх ва таълиқ хатида қиблатул-куттобдур...

*Мажолисун-нафоис,* 158.

**ҚИБЛАТУЛ-ҲОЖОТ** — ҳожатмандларнинг юзланадиган жойи:

Хоқонеким абвобул-мулук қиблатул-ҳожот кошиси била қадр меъмори олий даргоҳи китобасин музайян этти.

*Вақфия,* 716.

**ҚИБТИЙ** — уруғ-қабила номи:

Фиръавн бани Исроилнинг сururин кўруб, сойир қибтийларға буюрдиким, аларға бурунғидин кўпрак изо ва азоб қилғайлар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-210;
Бани Исроилға сув эрди, қибтийға қон.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-211.

**ҚИДАМ** — муқаддам, қадимийлик, илгарилик:

Вужудунг қачон қилса зоҳир қидам,
Бўлуб борча ашё вужуди адам. *Садди Искандарий,* 1.

**ҚИДАМИЯТ** — қадимги, энг илгариги:

Ул ҳазратнинг нури қидамиятидаким зот баҳрининг аввалғи жунбушида ул дурри бебаҳо ламъаси хафо риштасин узди.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 23.

**ҚИДМАТ** — қадимги; қадимийлик, энг илгариги:

Қидмат ичра барчадин бўлдунг муқаддимроқ, валек
Улки сендиндур муқаддамроқ, эрур ҳаййи қадим.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-397.

**ҚИЁ** — қоя; қирра, уч, тик:

Кийиб қатл айламакка лоладин тўн,
Қиёдин тиғ тортиб мисли жаллод.

*Хазойинул-маоний,* IIа-393;

Етар лола бутган қиё қулласи,
Мурод ўлса гулгун ҳашмат санга.

*Хазойинул-маоний,* Iб-724;

**қиё боқиш** — кўз қири билан қараб қўйиш:

Қиё-қиё боқиши еткуруб бағирға қилич,
Қаро-қаро мужаси еткуруб кўнгулга ходанг.

*Хазойинул-маоний,* IVб-340.

**ҚИЁМ** — тик туриш; қуёшнинг тиккага келиши; ибодат вақтида тик туриш пайти:

Гар қиёму гар қироат, гар рукуъу гар сужуд,
Ҳар не қилғай бири ўз еринда содир бўлмағай.

*Хазойинул-маоний,* Iб-736;

≈ **айла-** — машғул бўлмоқ, ибодатга киришмоқ:

Яна тоатқа юз қўюб то шом,
Шом айлаб ҳам ул ишига қиём. *Сабъаи сайёр,* 175-5;

≈ **кўргуз-** — кутиб турмоқ:

Ул боғчанинг буйрулған ишиға қиём кўргузурда ул ҳазрат дағи гоҳи келиб, муборак хотирлари ташхизи учун бир оз

замон анда бўлур эрмишлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-15.

**ҚИЁМАТ** — 1. охирги кун, охират куни; диний ривоятга кўра дунёнинг тамом бўлиш куни:

Десам қиёмат аниңг кўйини не айбки, бор
Қиёмат аҳлича ул кўйида камин ғавғо.
*Хазойинул-маоний,* IIа-26;

Не уйқу, кимса андин қонмас уйқу,
Қиёматқа дегин уйғонмас уйқу. *Фарҳод ва Ширин,* 205;

2. тўполон, ғавғо:

Кириб су тубига саломат куни,
Бўлуб ошкоро қиёмат куни. *Садди Искандарий,* 314а3;

Қиёматеки ул сабабдин бу нотавон ҳолиға ва рустохезеки ул жиҳатдин бу паришон аҳволиға юзланди.
*Муншаот,* XIII-98;

≈ **қача//ғача** — дунё борича, доим:

Қиёматқача давлатиға бисот,
Ҳамиша бисотида айшу нишот.
*Садди Искандарий,* 335а16;

Давлатингиз қуёши қиёматғача завол касофатидин орий бўлсун. *Муншаот,* XIII-138;

≈ **сол-** — тўполон чиқармоқ, нотинч қилмоқ:

Бир тоза ниҳоли сарвқомат,
Ким жилвасидин солиб қиёмат. *Лайли ва Мажнун,* 61б8;

≈ **фош ўл-** — нотинчлик, ғавғо; ошкор бўлмоқ:

Олам аҳли аро тушуб пархош,
Олам ичра қиёмат ўлғай фош. *Сабъаи сайёр,* 35-17.

**ҚИЁМАТҚИРДОР** — ғавғоли, қиёматга ўхшаш, тўс-тополонли:

Дунёда бу манзил қиёматкирдор ва маҳшарда дўзахдин намудор. *Маҳбубул-қулуб,* 45.

**ҚИЁМАТЛИҒ** — жанжал, ғавғо, тўполон:

Улардин бенадоматлиғлар айлаб,
Ўзи бирла қиёматлиғлар айлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 165.

**ҚИЁС** — 1. тахмин, андаза, ўлчов:

Субҳоналлоҳ, юз минг ҳамд ва сипос ва санойи беҳад ва қиёс ул қодир сунъиғаким, ҳар бандасиғаким, бир овуч туфроқдин халқ қилибдур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 535;

2. солиштириш, таққослаш; ўхшатиш:

Баҳорий қасрининг тузгач асосин,
Олиб гуллар жамолидин қиёсин. *Фарҳод ва Ширин,* 38;

≈ **дин ош-** — ҳаддан ошмоқ:

Чун ошти қиёсдин балоси,
Ислоҳдин ўтти можароси. *Лайли ва Мажнун,* 67б11;

≈ **айла-** — қиёс қилмоқ, солиштирмоқ:

Чун бу маъни сори бўлдунг раҳшунос,
Барча ишни айлагил мундин қиёс. *Лисонут-тайр,* 164-3;

≈ **қил-** — 1. фараз қилмоқ, ...деб ўйламоқ:

Қилса бўлғай меҳрни нуринда ёшунған қиёс,
Жилва қилған чоғда ул хуршиди кофури либос.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-236;

2. таққосламоқ, солиштирмоқ, ўлчаб кўрмоқ:

Бу тутубон кўз учидин ани пос,
Ул қилибонваждини мундин қиёс. *Ҳайратул-аброр,* 81-3;

Не кун ул навоҳиға етарни қиёс қилиб, иноят нишони йиборилсаким, бу банда ҳамул ҳисоб била чиқиб, иншооллоҳ, тараддудсиз битилган ерда мулозиматқа етсам.
*Муншаот,* XIII-122-123.

**ҚИЁТ** — ўзбек уруғларидан бири:

Мен тилаб ҳусн, вале шоҳ тилаб аслу насаб,
Менга лўли била ҳинду, анга қўнғироту қиёт.
*Хазойинул-маоний,* IIб-79.

**ҚИЗ** — қиз бола, бокира:

Суманбар хидматида тўрт юз қиз,
Ки отланмас эди ҳаргиз буларсиз. *Фарҳод ва Ширин,* 111;
Даҳр аро ёқди сиёдат машъалин,
Покравлиқтин расулуллоҳ қизи.
*Хазойинул-маоний,* IIа-412;

≈ **қардош** — опа-сингил:

Тутубон чун бу меҳр айлаб фош,
Икки дунёда ани қиз қардош. *Сабъаи сайёр,* IX-261;

**раз қизи** — май, ичимлик; узум суви:

Не эрди майкада ғавғоси раз қизин гўё,
Бу шом қилди Навоийға пири дайр никоҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-121.

**ҚИЗАР-** — қизармоқ, қизил рангга кирмоқ:

Лолагун майдин қизармиш кўзларинг ул навъким,
Лолазор устида ҳар ён ағнамиш бўлғай кийик.
*Хазойинул-маоний,* IIб-335.

**ҚИЗАРТ-** — қизартирмоқ:

Шафақ кўк зарфин эткай лаъли, аммо лаъли ҳажринда
Қизарта олмағай оламни бу ашки шафақгундек.
*Хазойинул-маоний,* Iа-254.

**ҚИЗИ-** — қизимоқ, исимоқ:

Эй Навоий кўп қизиб бўлмиш қизил, эрмас шафақ,
Шуъла ўтлардинки, оҳинг айлади фош остиға.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-303.

**ҚИЗИЛ** — 1. яхши, гўзал:

Иноят қилиб йиборған сочиққим қизилидин фироқли тийра кунига юз меҳри рахшанда толеъ бўлди. *Муншаот,* XIII-145;

2. қизил (ранг);

≈ **гул** — қизил гул; келишган қад, хушбичим:

Гуландомлар ичра, эй гулъузор,
Қизил гул кибисен раёҳин аро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-28.

**ҚИЗИТ-** — қизитмоқ, иситмоқ:

То қизитмайдур қулоғни май гули яксон эрур,
Булбул оғзидин сафиру боғ эшигидин сарир.
*Хазойинул-маоний,* Iб-211;

Дўзах менга етса жовидони,
Ишқи ўтидин қизитқил они. *Лайли ва Мажнун,* 73а17.

**ҚИЗИҚ//ҚИЗИҒ** — қизиган, исиган; қизиқ, иссиқ:

Кўрса жон захмида қонлиғ марҳамин айлар гумон,
Ким бузулған кўнглум ўтидин қизиқ пайконидур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-175;

≈ **кул** — иссиқ, қўрли кул:

Тоғдин кишиким тилаб нишони,
Бир тўда қизиғ кул англаб они. *Лайли ва Мажнун,* 78а15;

≈ **қум** — иссиғ қум:

Қилиб қасди жон кинахоҳи киби,
Қизиқ қум уза тоба моҳи киби.
*Садди Искандарий,* 315б10.

**ҚИЗИҚ-** — қизимоқ, қизишмоқ; қизармоқ:

Борча тун оғзи ичра уйқу сўзи,
Субҳдам уйқудин қизиқти кўзи. *Сабъаи сайёр,* IX-146.

**ҚИЗҒАН-** — қизғанмоқ, рашк қилмоқ:

Яна турк алфозида қимсанмоқ ва қизғанмоқ икки ғариб лафздурки, анинг адоси бу байтда борки, байт:

Узорингни очарға қимсанурмен,
Вале эл кўрмагига қизғанурмен.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-111.

**ҚИЙ-** — кесмоқ, кесиб олмоқ, майдаламоқ:

Не кўздур улки, итига солурда бағримни,
Қийиб-қийиб олиб, андин қиё-қиё чу боқиб.

*Хазойинул-маоний,* IIб-69.

**ҚИЙИҒ** — қийиқча:

Не қийиғ эркин ул ой тўнидаким, тиккан чоғи,
Меҳр анга зарришта еткурмиш, фариса осмон.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-445.

**ҚИЙЛ** — ≈ **у қол** — гап-сўз:

Деди Ҳудҳуд: К-эй хаёлинг барча ҳеч,
Шарҳида бу қийлу қолинг барча ҳеч.

*Лисонут-тайр,* 114-13;

≈ **у қол айла-** — маълум қилмоқ, айтмоқ:

Келиб олима арзи ҳол айласун,
Ўз аҳволини қийлу қол айласун.

*Садди Искандарий,* 252а14.

**ҚИЙМАН-** — ийманмоқ, уялмоқ:

Невчунки, турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдур. Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва қийманмоқ.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ҚИЙМАТ** — баҳо; қиймат, қадр:

Ишқ кўйи туфроғи бир кимиёдурким, эрур
Юз қуёш иксирича балким фузун қиймат анга.

*Хазойинул-маоний,* IIа-9;

Ҳар дур анга жавҳаре жондин фузун,
Қиймат аро икки жаҳондин фузун. *Ҳайратул-аброр,* 3-2.

**ҚИЙМАТЛИҒ** — қийматли, қиммат баҳоли:

Вале назмида ҳар устоди моҳир,
Чекибдур онча қийматлиғ жавоҳир.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 298.

**ҚИЙМОЧ** — қийиқ, қийиқ кўзли:

Наргис ул кўздек эмас, эй боғбон, боқиб кўз оч,
Не учунким ул пари қиймоч эрур, бу бир талоч.

*Хазойинул-маоний,* IIб-100.

**ҚИЙНА-** — қийнамоқ, азобга солмоқ:

Невчунки, турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдур. Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва қийнамоқ.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ҚИЙНАЛ-** — қийналмоқ, азобланмоқ:

Висол гулшанин, эй жон қуши, кўп истарсен,
Бу домгаҳ аро гўёки асру қийналдинг.

*Хазойинул-маоний,* Iб-378.

**ҚИЙР** — қорамой, қора мўм; қора ранг, даҳшатли қоронғилик:

Саводи дуди оламға ёпиб қийр,
Вале ул қийр ҳажр аҳлиға дамгир. *Фарҳод ва Ширин,* 163;
Дардини жисмим аро асрай дебон тадбир ила,
Тоза доғ эрмас ўқи захмин тутубмен қийр ила.

*Хазойинул-маоний,* Iб-572;

≈ **асири** — даҳшатга тушиш:

Жисмим бўлубон бу қийр асири,
Кўнглумга мақар сипеҳр қийри. *Лайли ва Мажнун,* 59*а*2;

≈ **соч-** — қоронғилик тушмоқ, тим қоронғи бўлмоқ:

Чун қилди қабила аҳли шабгир,
Тун олам аро сочар эди қийр.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 772.

**ҚИЙРАНДУД//ҚИРАНДУД** — тим қоронғи; ғам қоронғилиги, зулмат:

Тун эмас — дўзах ўтининг дудидур,
Ё фалакнинг оҳи қийрандудидур. *Лисонут-тайр,* 73-15;

**шоми қирандуд** — қоронғи тун:

Чарх сайр этмас, нечун субҳ истагаймен ғам туни,
Жавфи чун мадрус эрур бу шоми қирандуд ила.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-369;

≈ **эт-** — аралашмоқ, қоришиб кетмоқ:

Чарх ашкин оқизурға дуд этиб,
Кўкнинг атрофида қийрандуд этиб. *Лисонут-тайр,* 72-11.

**ҚИЙРГУН** — қорамой рангли; қоп-қора, тим қора:

Юзунгдин анжум, анжумдин қуёш нур иктисоб айлаб,
Анингдекким, қуёшдин ою, ойдин қийргун ғабро.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-27;

Фалак машъали кўкдин ўлғач нигун,
Замона бўлуб дудидин қийргун.
*Садди Искандарий,* X-74.

**ҚИЙРМОНАНД** — тунга ўхшаш, зулмат, қоронғи каби:

Даврони уза абри қийрмонанд,
Тун қийри юзига қийрпайванд. *Лайли ва Мажнун,* 59*а*1.

**ҚИЙРПАЙВАНД** — тим қора, тим қоронғи:

Даврони уза абри қийрмонанд,
Тун қийри юзига қийрпайванд. *Лайли ва Мажнун,* 59*а*1.

**ҚИКЗАН-** — қайсарлик қилмоқ:

Невчунки, турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдур. Андоққи: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва қикзанмоқ.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ҚИЛ** — қил, тола:

Фироқ зулмидин жониға ўт ва кўнглида тобин ўтқа тушган қил печу тобиға ташбиҳ қилибдур...
*Мажолисун-нафоис,* 212;

Қил сиғмас оғзинг ичра кўп нукта тонг эмаским,
Нозикрак ўлди қилдин ҳар сўзга бўлса қойил.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-400.

**ҚИЛ-** — 1. қилмоқ, бажармоқ, амалга оширмоқ:

Мавлоно Зоҳидий... Амир Хусравнинг «Дарёи аброр»иға татабуъ қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 23;

Донаи холинг таманносида, эй гул хирмани,
Раҳм қилким, чеҳраи зардин ёшурди коҳни.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-661;

Воизе ул ким айтуру қилмас,
Эрур ул воизинг мунга рожиҳ. *Арбаин,* XV-59;

2. аҳд қилмоқ, мақсад қилмоқ:

Сиҳҳат тиласанг қилғил анинг ниятини
Ким, рўзада қўйдилар бадан сиҳҳатини.
*Назмул-жавоҳир,* XV-32;

**ҚИЛДУРТ-** — қилдирмоқ, амалга оширтирмоқ:

Алар лафзға бир ҳарф орттурған била мунга ўхшаш бир

замирни ортубдурлар, бағоят мухтасар ва муфид тушубтур. Андоққи, югурт ва қилдурт. *Муҳокаматул-луғатайн,* XV-116.

**ҚИЛИ-** — ҳуркмоқ, қўрқмоқ, чўчимоқ:

Невчунки, турк алфози вазии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жуввий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдур. Андоққи: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва қилимоқ. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ҚИЛИЛ-** — қилинмоқ, амалга оширилмоқ:

Қилилған кибн лавн-лавнин баён,
Тамошо қилур элга бўлди аён.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1336.

**ҚИЛИЧ** — қилич, ўткир шамшир:

Кошки тиғи сиёсат сурса ҳам,
Ўз қиличин бўйнума еткурса ҳам. *Лисонут-тайр,* 149-2;

Ва адл савияти била мулк бўстонида нусрат бергайлар ва сиёсат қиличи била кишвар ҳарамидин фитна ва ошуб шахсининг бўйниң урғайлар. *Вақфия,* 715;

Чиқти боғлаб яна ул кофири хунрез қилич,
Маст ҳар сори сурар рахш, чекиб тез қилич.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-103;

Андин сўнгра мезбон қилич торттики, барчани емак керак. *Насойимул-муҳаббат,* XV-167.

**ҚИЛИҚ//ҚИЛИҒ** — одат, кўникма, ахлоқ:

Кўнглунгни арит борча ямон хислатдин
Ким, яхши қилиғ далил эрур раҳматдин.
*Назмул-жавоҳир,* XV-30;

Йиғиб яхшилиқ бирла яхши қилиқ,
Қиличдек бошингдин аёқ яхшилиқ.
*Садди Искандарий,* 245б15;

Ўхшар ахлоқингға ҳуснунгки, эрур
Яхшилиқ лозимаси яхши қилиғ.
*Хазойинул-маоний,* IVа-167;

≈ еткур- — (яхши) одоб-ахлоқ ўргатмоқ; эзгу одоблар билан тарбияламоқ:

Топтинг чу аёл яхшилиқ еткургил,
Ўргат адабу яхши қилиқ еткургил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-15.

**ҚИЛЛАТ** — озлик, озчилик, камчилик:

Мир Саййид Ҳасан Абивардий... ақл ва табъи қиллатиға матъун эрди. *Мажолисун-нафоис,* 151;

Ва эътирознинг қиллати ва узрнинг қабули билаки, ҳар ким узр этса... *Насойимул-муҳаббат,* XV-87.

**ҚИЛМОҚЛИҒ** — қилмоқлик, амалга оширмоқлик, бажармоқлик:

Борисиға дилпазир тушти
Қилмоқлиғи ногузир тушти. *Лайли ва Мажнун* VIII-171.

**ҚИЛОВ** — ёлқин, аланга:

Томуғ шуъласи барча рангин ялов,
Билиниб ялов жилвасидин қилов.
*Садди Искандарий,* X-76.

**ҚИЛОДА** — бўйинга боғланадиган тасма, бўйинбоғ, гарданбанд; бош (ҳайвонлар саноғида):

Қилоданг тавқидин ҳар дам топиб завқ,
Соғинурларму тушкан бўйнума тавқ?
*Фарҳод ва Ширин,* 178;

Бир чоғ неки лутф этиб арода,
Солиб эди бўйнунга қилода. *Лайли ва Мажнун,* VIII-140.

**ҚИЛОЪ** — қалъалар, қўрғонлар:

Қилоънки Дороға махзан эди,
Эшиттимки юз доғи сексан эди. *Садди Искандарий,* Х-III.

**ҚИЛЧОҚЧИ** — урғочи кийик:
Ва овда умдаки кийикдур, турк анинг эркагин «ҳуна» ва тишисин «қилчоқчи» дер. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ҚИЛҒУЛУҚ** — бажариладиган, қилинадиган, тайёр бўладиган:
Агар қилғулуқ иштур, ҳукм йўсуни била қилилса, агар муяссар бўлмас бўлса ҳам жавобин бот арзадошт қилиб юборилса. *Муншаот,* XIII-132.

**ҚИМИЗ** — қимиз:
Ва қимизни ва сузмани ва бохсумни ва бўзани дағи туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ҚИМИРДА-** — қимирламоқ, ҳаракатга келмоқ:
Невчунки, турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдур. Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва қимирдамоқ. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ҚИММАТ** — қадр-қиммат, ҳурмат:
Ҳиммат дури фахр тожининг гавҳаридур,
Чун қиммати одам ўғлининг сарваридур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-49.

**ҚИМОР** — қимор, қимор ўйини:
Қадаҳға хирқам этиб раҳн, ваҳки, субҳамни,
Қимор айлагали дона айлади ул шўх.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-115.

**ҚИМСАН-** — ортиқ даражада истамоқ, қўмсамоқ, соғинмоқ:
Яна турк алфозида қимсанмоқ ва қизғанмоқ икки ғариб лафздурки, анинг адоси бу байтда борки, байт:
Узорингни очарға қимсанурмен,
Вале эл кўрмагига қизғанурмен.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-111.

**ҚИН** — 1. кескир нарсалар (қилич, пичоқ)нинг қини; ғилоф:
Бурун қиндин чекиб тиғи сиёсат,
Аларға айлади биғи сиёсат. *Фарҳод ва Ширин,* 167;
2. қийнаш; азоб, машаққат:
Жуббаси йўқ эрди чунким кўрдилар,
Қалбни қин остида ўлтурдилар. *Лисонут-тайр,* 48-13.

**ҚИНГҒАЙ-** — титрамоқ, қалтирамоқ:
Невчунки, турк алфози возиъи асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдур... Андоқки: қингғаймоқ ва шиғалдамоқ ва синграмоқ... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ҚИНИҚ-** — қонмоқ, қабул қилмоқ:
Қиниқти бири ришвати шум ила,
Бири иктифо қилди марсум ила. *Вақфия,* XIII-160.

**ҚИПЧОҚ//ҚИФЧОҚ** — қадимий туркий уруғлардан бири:
Эй Навоий, манга бас ул санами лўливаш,
Бекка қипчоқу оқор, шаҳга қиёту билгут.
*Хазойинул-маоний,* IIб-77;
Ва Дарбанд навоҳийсидағи қифчоқ бузған қўрғонларни иморат қилиб кишилар тайин қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-225;
Бирида Бузуржмеҳр ўлтурур эди, бирида қайсари Рум ва бирида қифчоқ хони. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-226.

**ҚИР-** I — қирмоқ, соқол, мўйлабни қирмоқ:
Чун сақолсизлиқ эрур лозима раънолиққа,

Қирмамоқ лозим эрур ани зиҳи раънолиқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-320;

≈ **иб сипқор-** — тагигача ичмоқ, ҳеч нарса қолдирмай шимирмоқ:

Соқиё, таклиф ила ич дема, йўлдур доғи кўр,
Ким аёғнинг нақшини элтур қириб сипқормоғим.

*Хазойинул-маоний,* IVа-229.

**ҚИР-** II — ўлдирмоқ, қирмоқ:

Бир усрук элни чиқиб қирған эрмиш, эй Лутфий,
Сенинг бегингму экин, ё бизинг миракму экин?

*Хазойинул-маоний,* Iа-323.

**ҚИР** I — мум:

Онаси ани бир тобутқа момуғлар орасида таъбия қилиб дарзларин қир била тутуб, Нил рудиға солиб, тенгри таолоға топшурди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207.

**ҚИР** II — қора, зулмат:

Келиб олиға дашти ўйлаким қир,
Дегилким, қилди йўл азмиға шабгир.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 377;

Даҳр уза эсиб насими шабгир,
Кўк жавфи аро сочар эди қир.

*Лайли ва Мажнун,* 58б21; қ. **ҚИЙР.**

**ҚИРАВ** — қирав, шабнам, шудринг:

Ҳуллаи кофургун ул хилъати хузро уза,
Сабзаи жаннатқа гўё тушти раҳматдин қирав.

*Хазойинул-маоний,* IVб-511.

**ҚИРБОН** — ўқдон, ёй ва унинг ўқлари солиб юриладиган чарм халта:

Санга ёндошмоқ истаб қоматим ё, оҳим ўқ бўлди,
Ҳасаддин бир тараф қирбонинга бир ён садоқингға.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-535.

**ҚИРВОН** — кўп;

≈ **дин қирвон** — кўпдан-кўп, ер юзининг бошдан охиригача:

Мулки анинг қирвондин қирвон,
Қирвон то қирвон ҳукми равон. *Лисонут-тайр,* 167-13.

**ҚИРИЛ-** — қиринди қирмоқ:

Анинг авжида қориким падидор,
Қирилған ож ушоғидин намудор. *Фарҳод ва Ширин,* 83.

**ҚИРИҚ** — соҳил, қирғоқ:

Кемаларни қириқға боғлаб руст,
Халқу амволини чиқарди дуруст. *Сабъаи сайёр,* 146-8.

**ҚИРИҒ** — чекка, чегара:

Тутти гар даштни Лайли не ажаб,
Кишвари ҳуснунг аро тутти қириғ.

*Хазойинул-маоний,* IVа-167.

**ҚИРМИЗ** — қизил, қизил ранг, қирмиз:

Кўзум хунобидин офоқ ранги қирмизий бўлди,
Ҳамонким бу чашма суйидин ҳосил бўлур қирмиз.

*Хазойинул-маоний,* IVб-216.

**ҚИРМИЗИЙ** — қирмизи ранг; қизил рангга мансуб:

Кўзум хунобидин офоқ ранги қирмизий бўлди,
Ҳамонким бу чашма суйидин ҳосил бўлур қирмиз.

*Хазойинул-маоний,* IVб-216.

**ҚИРОАТ** — ўқиш, овоз чиқариб ўқиш:

Гар қиёму гар қироат, гар рукуъу гар сужуд,
Ҳар не қилғай бири ўз еринда содир бўлмағай.

*Хазойинул-маоний,* Iб-736;

Имомат қилғучи ўз қироатининг шефтасидур ва ўз намозининг фирефтасидур. *Маҳбубул-қулуб,* 32;
≈ **илми** — қуръонни ўқиш услуби:
Ҳофизи Ёрий... қироат илмин билур эрди...
*Мажолисун-нафоис,* 55.

**ҚИРОН** — икки сайёранинг бир буржда тўқнашуви, яқинлашуви:
Кўруб Шопурни моҳи паричеҳр,
Аторуд бирла қилғандек қирон меҳр.
*Фарҳод ва Ширин,* 204;
≈ **айла-** — юзма-юз бўлмоқ; тўқнашмоқ:
Меҳр атрофида макон айлаб,
Фитна қилмоқ учун қирон айлаб.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 949;
Не кавкабки нури анинг бегарон,
Қуёш бирла ҳусн ичра айлаб қирон.
*Садди Искандарий,* 299б12;
≈ **эт-** — яқинлашмоқ, биргалашмоқ, йўлиқишмоқ:
Қулоқ дурию юзи икки ахтар этти қирон,
Ки олам ичра басе фитнаға далолати бор.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-139.

**ҚИРОҚ//ҚИРОҒ** — қирғоқ, чека, чет, чегара, ҳад:
Қилиб зоҳир бу водининг қироғи,
Қаттиқ тоғи нечукким ҳажр тоғи. *Фарҳод ва Ширин,* 89;
Сув қироғинда еб ул моли ҳаром,
Молнинг савдода судидин таом. *Лисонут-тайр,* 113-13;
Қирибон дайрни паноҳ этти,
Бир қироғинда хобгоҳ этти. *Сабъаи сайёр,* 113-19;
≈ **тут-** — четроқда турмоқ, ўзни узоқроқда ушламоқ:
Шаҳ ёнин фарзин киби кажлар мақом этмиш не тонг,
Ростравлар арсадин гар тутсалар руҳдек қироқ.
*Хазойинул-маоний,* Ia-243.

**ҚИРОҒЛАТ-** — четлатмоқ, узоқлаштирмоқ:
Ул ойки, кула-кула қироғлатти мени,
Йиғлатти мени демайки, сиқтатти мени.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-110.

**ҚИРТИШ** — бирор нарсанинг юза қисмини қирганда чиқадиган чиқит, қиринди:
Ул гул ҳарими гулшанида бир гиёҳ эдим,
Навъе қўнғарди ҳажрки, қолмади қиртишим.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-229.

**ҚИРЧИЛЛАТ-** — ғижирлатмоқ, қирчиллатмоқ:
Туштa кўрдум ёрни хандон рақибин ўтруда,
Рашкдин ҳар лаҳза тиш қирчиллатурмен уйқуда.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-16.

**ҚИРҚ** — қирқ; сон (40):
Қирқ хум анда Фаридун ганжидек,
Йўқ Фаридун, балки Қорун ганжидек. *Лисонут-тайр,* 57-11:
Хазойин ва кунузнинг калидларини қирқ хачир кўтарур эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215;
≈ **арбаин** — қирқ чилла:
Чиқориб риёзатда қирқ арбаин,
Бу беш ганж розиға бўлди амин.
*Садди Искандарий,* X-445.

**ҚИРҚ-** — қирқмоқ, қирмоқ:
Қирқиб эрди қошин ул бодапарасти худрой,
Тоза чиқмиш, не ажаб, гар десам ани янги ой.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-583;

Аммо вусмаларини пайваста қилғайлар, соқолин қирқиб икки қулоқ тузига зулфлар ошуфтаҳол қўйғайлар.
*Маҳбубул-қулуб,* 54;

бош қирқ- — соч олмоқ:
Не тонг ўлса фузун жамолу сафо,
Хўблар қирққан замон бошлар.
*Хазойинул-маоний,* IIб-699.

**ҚИРҒОВУЛ** — қирғовул, тустовуқ:
Қирғовул қорда ёшунған кибидур айбларинг,
Элга бас зоҳир, агарчи сен этарсен иғмоз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-280.

**ҚИС-** — қисмоқ:
Равзана андоқ тор бўлдики, тошни қисти.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-116.

**ҚИСАСУЛ-АНБИЁ** — пайғамбарлар қиссаси; китоб номи:
Гоҳ битиса «Тазкиратул-авлиё»,
Гоҳ рақам этса «Қисасул-анбиё». *Ҳайратул-аброр,* 134-22.

**ҚИСМ** — 1. бўлак, ҳисса, қисм:
Анга фарзона Фарҳод исм қўйди,
Ҳуруфи маъхазин беш қисм қўйди. *Фарҳод ва Ширин,* 34;
2. улуш, насиба, ризқ:
Қайси лабташнаға тутти қадаҳи софи нашот,
Ким яна қисми анинг дурди фано айламади?!
*Хазойинул-маоний,* IIа-404;
Қисмдин ортуғ тилаб хор этма ўзни, эй азиз,
Ким қаноатдиндурур иззат, тамаъдин барча зул.
*Хазойинул-маоний,* IIб-370;
≈ **айла-** — қурмоқ, тикламоқ:
Гаҳи садди Яъжуж қисм айлабон,
Гаҳи юз ажойиб тилисм айлабон.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-203.
≈ **и тавҳид айла-** — аввалдан белгилаб қўймоқ:
Ҳар кишиким қисми тавҳид айладинг,
Боиси тажриду тафрид айладинг. *Лисонут-тайр,* 203-8.

**ҚИСМАТ** — 1. тақдир; қазо:
Бошин қўйниға олди йиғлабон зор,
Ки эй йўқ қисматинг жуз ранжу озор.
*Фарҳод ва Ширин,* 114;
Аларға бу майл ихтиёрий эмас,
Бажуз қисмати сунъи борий эмас.
*Садди Искандарий,* 308б18;
2. тақсимлаган насиба, улуш:
Сенинг рўзинг сангадур, анинг қисмати анга, тиламасангиз ҳам еткурур, емасангиз ҳам едурур. *Маҳбубул-қулуб,* 71;
≈ **илми** — меросни тақсимлаш иши:
Хожа Афзал... сиёқ ва дафтар ва ҳисоб ва зарб ва қисмат илмида беназири даврондур. *Мажолисун-нафоис,* 188;
≈ **айла-** — бўлмоқ, тақсимламоқ:
Йиғлаб айтур кўзки, йўқ эрди манга ҳам ихтиёр,
Ким санга ишқ ўти — ўқ эрмиш азалнинг қисмати.
*Хазойинул-маоний,* IVб-601;
≈ **бўл-** — насиб бўлмоқ, тақдирга тан бермоқ, пешонада ёзилгани бўлмоқ:
Дема ҳажрингдин манга одат бўлубдур йиғламоқ,
Шод бўлғилким, манга қисмат бўлубдур йиғламоқ.
*Муншаот,* XIII-137.

**ҚИСОС** — интиқом, қасос, ўч:

Қисоси тиғидин ўғри илги эл молидин кўтаҳ.

*Маҳбубул-қулуб,* 9-10;

≈ **айла-** — интиқом, қасос олмоқ:

Деди: Қисос айласанг олингда бош,
Сиймни ол, гар ғаразингдур маош.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 98; *қ.* **ҚАСОС.**

**ҚИССА** — 1. афсона, ҳикоя, саргузашт:

Эшитгач қиссани ҳури паризод,
Қўюб туфроғ уза юз, қилди фарёд. *Фарҳод ва Ширин,* 115;
Юсуф алайҳис-салом қиссаси андин машҳурроқдурким, иҳтиёж анинг тафсилина бўлғай.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-200;

2. воқеа:

Бўлур эрди ҳар кимсага бир гумон,
Ким ул қиссадин ўтти мумтад замон.

*Садди Искандарий,* 304*а*5.

**ҚИССАСОЗ** — ҳикоячи, маталчи, баёнчи, ҳикоя қилувчи:

Қиссасоз — бекор ва қиссахон — ҳарзагуфтор; ҳар ким маъжуннок ё банги, кўнглида анинг маъракаси оҳанги.

*Маҳбубул-қулуб,* 38.

**ҚИССАХОН** — ҳикоячи, достончи, бахши:

Қиссасоз — бекор ва қиссахон — ҳарзагуфтор; ҳар ким маъжуннок ё банги, кўнглида анинг маъракаси оҳанги.

*Маҳбубул-қулуб,* 38.

**ҚИСТА-** — қистамоқ, шоширмоқ:

Невчунки, турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдур. Андоққи: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва қистамоқ.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ҚИСҚА** — қисқа, калта:

Ҳусн айёмида хуш тут зарраларни, эй қуёш,
Ким бу кунларни бағоят қисқа айлар чархи дун.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-246;

Дўстлар тили душманлар қошида қисқа бўлмағай.

*Муншаот,* XIII-101;

≈ **қил-** — имконияти чекланмоқ:

Агарчи қўлин қисқа қилди билик,
Фалак қилмади қисқа андин илик.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-211.

**ҚИСҚАР-** — қисқармоқ, калта бўлмоқ, камаймоқ:

Қисқарди ҳаёти ғам ичин ёрғаннинг,
Умри узун ўлди ранжи қисқарғаннинг.

*Назмул-жавоҳир,* XV-35;

Совуғ оҳимдин ёруғлиқ оз, вале кўп тийралик,
Қишда ул янглиғки тун бўлғай узун кун қисқариб.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-61.

**ҚИТМИР** — сўнг, охир:

Бу навъким, ўзлуги била борча ишининг нақир ва қитмириға етишиладур. *Муншаот,* XIII-129.

**ҚИТОЛ** — жанг, уруш;

≈ **аҳли** — аскарлар, жангчилар:

Топиб ўнг ёнида камол аҳли ер,
Тутуб сўл қўлида қитол аҳли ер.

*Садди Искандарий,* 263*б*4.

**ҚИТЪА** — 1. парча, лирик жанр:

Мавлоно Музхир — Мавлоно надимшева ва ҳазлтабъ киши

учун ҳазломез ашъори ва қитъалари кўпдур ва машҳурдур.
*Мажолисун-нафоис,* 90;

2. бир миқдор; бир бўлак:

Яна бир қитъа боғ била ер ўн секиз жерибким, андин икки ярим жериб узум боғи Осиёйи Бодға машҳурдур.
*Вақфия,* 721.

**ҚИЧИШ-** — қичишмоқ:

Муносибдур кўзум суртуб, қашисам кирпиким бирла,
Қичишса май ўтининг хирқати бирла кафи пойи.
*Хазойинул-маоний,* IVб-584.

**ҚИЧИҒ** — қичиғ, қитиғ:

Разли данийким, ҳазл қилиғи бўлғай,
Кулдурмак учун тобоннинг қичиғи бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* 138.

**ҚИЧИҒЛА-** — қитиғламоқ, кўз қисмоқ:

Невчунки турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдур. Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва қичиғламоқ.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ҚИЧҚИР-** — қичқирмоқ, бақирмоқ; шовқин солмоқ, дод солмоқ; вовулламоқ, ҳурмоқ:

Ул ит кўп қичқириб изтироб қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-80.

**ҚИЧҚИРИШ-** — қичқиришмоқ, бақиришмоқ:

Жунун аро ёришиб гоҳу гоҳ қичқириишиб,
Етишсак иккимиз ул тунд шаҳсуворғача.
*Хазойинул-маоний,* IVа-325;

Кўнгуллар ноласи зулфунг қамандин ногаҳон кўргач,
Эрур андоқки, қушлар қичқиришқайлар йилон кўргач.
*Хазойинул-маоний,* Iа-125.

**ҚИШ** — қиш, қиш мавсуми:

Совуғ оҳим бурудат солди олам ичра, қиш эрмас,
Булут йўқ — дуди оҳимдин кўрунмас осмон ҳар дам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-400;

Қишда баъзи совуғ ва болиғ узри била ва ёзда баъзи гард ва иссиғ баҳонаси била... *Вақфия,* XIII-172;

≈ **қайғуси** — қиш қайғуси, ғами:

Шараф буржи топқач қуёш кўзгуси,
Ки қилди замон рафъ қиш қайғуси.
*Садди Искандарий,* 296б8.

**ҚОБА ҚАВСАЙН** — икки ёй оралиғи, масофаси:

Қошингға қоба қавсайн оятидин йўқ нима алъяқ,
Сочинга йўқ саводи лайлатул-меърождин ашбаҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-521;

Қоба қавсайн авжи ҳосил айлади,
Ли маъаллоҳ қурби восил айлади. *Лисонут-тайр,* 165-7.

**ҚОБИЗ** — олувчи, чангал солувчи:

Иқлимони анга никоҳ қилиб, ўз ўрнида валиаҳд қилди ва ҳаёт вадиъатин арвоҳ қобизиға топшурди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-191;

≈ **и арвоҳ** — жон олувчи, Азроил:

Бўйла ҳолатда етишти бир малак,
Қобизи арвоҳу жаллоди фалак. *Лисонут-тайр,* 122-6.

**ҚОБИЛ** — қобилиятли, истеъдодли; лойиқ:

Ва ботил милални ародин чиқарди ва қобил халқни ул маърифатға мушарраф қилди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-67;
Мавлоно Биноий... аммо чун йигитдурур қобил, ва кўп ғур-

бат ва шикасталиклар торти, умид улким, нафсиға ҳам шикаст ва тавозуъ етмиш бўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 88;
≈ **и бедод** — жабру зулмга бардош берувчи:
Зулму бедодингдин элга оҳу афғон солма кўп,
Зулм агар сен айлагунг мен қобили бедодмен.
*Хазойинул-маоний,* IIб-476;
≈ **и лутфу карам** — сахийликка лойиқ:
Гарчи эмон қобили лутфу карам,
Лек эмон бир йўли навмид ҳам. *Ҳайратул-аброр,* 200-14;
≈ **эт-** — қобилиятли ва чидамли қилмоқ:
Эй Навоий, ғайр нақшидин орит кўнглунгниким,
Файз мумкин эрмас, ўзни қобил этмасдин бурун.
*Хазойинул-маоний,* IVб-483;

**ҚОБИЛИЯТ** — истеъдод, талант:
Мавлоно Биноий... бағоят қобилияти бор.
*Мажолисун-нафоис,* 88;
Аммо бу ҳақир ҳеч навъ хизматқа ўз қобилиятимни ченамаган жиҳатдин ва ҳеч турлук машаққатқа ўз қувватимни англамаған сабабдин борча таманно эшигин юзумга мадрус... қилиб эрдим. *Вақфия,* XIII-160-161.

**ҚОБИЛИЯТЛИҒ** — истеъдодли, талантли:
Мавлоно Қавсий, хели қобилиятлиғ йигитдур.
*Мажолисун-нафоис,* 106.

**ҚОБОЛ-** — қамалмоқ, ҳибсга тушмоқ:
Висол боғини сўрмангки, мен не билгаймен,
Фироқ мулкида зиндони ҳажр аро қоболиб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-72; *қ.* **ҚАБАЛ-**.

**ҚОБОН//ҚАБОН** — эркак тўнғиз, ёввойи тўнғиз:
Чиқти ўтрусидин Суҳайли далер,
Ул сифаткин, қобон масофиға шер. *Сабъаи сайёр,* IX-226;
Ва бир шўру шайнлиғ овки, тўнгуз овидур, анинг ҳам эркагини «қобон» тишисин «мегажин» ва ушоғин «чўрпа» дерлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115;
Ва Рустамнинг неча қатла масофлари ва Бижаннинг Арман заминға бориб, қабонларни ўлтуруб, Манижа ани Туронға элтиб, Афросиёб бандиға тушгани...
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-195.

**ҚОБУ** — нишон:
Қош ёси била кирпик ўқин ҳар сари отсанг, имкони хато йўқ,
Ҳар кимсаки, бўлғай анга бу навъ ўқу ёй, туз бўлғуси қобу.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-373.

**ҚОБУРҒА** — қовурға:
Ва қобурғани ва иликни ва ўрта илик ва бўғузлағуни туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ҚОБҚА** — челак(ка ўхшаган идиш):
Йўли устида қобқаким сув сочиб,
Сочар вақтки сув йўққи инжу сочиб.
*Садди Искандарий,* 239а2.

**ҚОВЛАМОҒЛИҒ** — қувмоқлик, ҳайдамоқлик:
Зиндадил Мажнуннинг ўлмиш кўнгли чун Лайлига ҳай,
Бас не осиғ они ҳайдин қовламоғлиғ, эй араб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-65.

**ҚОВРУЛ-** — қовурилмоқ, жизғанак бўлмоқ:
Буғдой киби неча қоврулайин,
Сомон киби неча соврулайин?
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 84б.

Шамъки ўз ёғи била қоврулур,
Чарх анга фонус киби эврулур.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 126.

**ҚОВУН** — қовун:
Боқтим эрса, полизе кўрдумки тўла қовун ва бодринг ва хиёр эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-97.

**ҚОВУР-** — қовурмоқ; пиширмоқ:
Ўт иши қовурмоқ, ел иши совурмоқ. *Маҳбубул-қулуб,* 157.

**ҚОВУРМОЧ** — қовурмоч, қовурилган дон:
Хирман ерида тазарву дуррож,
Ер тобасидин териб қовурмоч. *Лайли ва Мажнун,* VIII-135.

**ҚОВУРЧОҚ** — қўғирчоқ:
Ема бозики, луъбатбоз эрур гардун фирибингға,
Бу луъбатларки, эл кўнглин олур анинг қовурчоғи.
*Хазойинул-маоний,* IVб-592.

**ҚОВУРЧОҚЧИ** — чодирда қўғирчоқ ўйнатувчи, қўғирчоқбоз:
Балки қовурчоқчи киби ҳийлагар,
Кўргузубон чодиридин минг сувар. *Ҳайратул-аброр,* VI-162.

**ҚОВУШ-** — 1. бирикмоқ, бирлашмоқ, бирга бўлмоқ; етишмоқ, эришмоқ:
Қулоқ дурига харидор эди юзунг ажаб эрмас,
Нашот эл ароким Зуҳра Муштарийға қовушмиш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-265;
(Хотун) жамоли бўлса кўнгилга марғуб ва салоҳи бўлса, жонға матлуб. Оқила бўлса, рўзгорға андин салоҳ ва интизом, маош асбобиға андин тартиб ва саранжом. Бу навъ жуфт кишига қовушса... *Маҳбубул-қулуб,* XIII-33;
2. ёрга етишмоқ:
Бу қадам қўйғач, етар матлубға,
Ҳажр бориб қовушар маҳбубға. *Лисонут-тайр,,* 128-11.

**ҚОВУШТУР-** — бириктирмоқ, бирга қилмоқ, етиштирмоқ; **қўл қовуштур-** — қўлни бир-бирига боғлаб кўкракка қўйиб турмоқ:
Қўл қовуштурғуча бу авлодур,
Ки анинг чиқса эгни, синса или.
*Хазойинул-маоний,* Iа-479.

**ҚОВҒУН** — қувувчи, таъқиб қилувчи:
Сурдилар кемани шитоб била,
Етти қовғунлар шитоб била. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1083;
Анда ҳам тура олмай, Марвға борди ва кейинча қовғун келиб, ёлғуз бир тегирмонда ёшунди.
*Тарихи мулуки ажам,* XVI-235.

**ҚОВҒУНЧИ** — таъқиб этувчи, суворийлар тўдаси:
Баҳром Парвизға қовғунчи йибориб, ўзи Мадойиниға келиб подшоҳлиқға ўлтурди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-11.

**ҚОДИР** — 1. ҳар нарсага кучи етадиган, қудратли:
Имони анингки куфриға сотир эрур,
Чин нукта демакка ул киши қодир эрур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-15;
2. оллоҳ, худо:
Қурб айвониға тақвий йўлидин гом урған,
Восили боргаҳи Қодиру Ғаффор қани?!
*Хазойинул-маоний,* IIа-405;
≈ **и мутлақ** — ўта қудратли (худо, оллоҳ):
Ул кишвар аҳлининг ҳам «Фазкуруни азкурукум» буйруғи била қодири мутлақ ёди бирла эркинин билиб... хожанинг ул мулкда хилофат тахтиға карор тутқани.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 66;

≈ **и пок** — айбсиз; қудратли худо:
Уммидим эрурки қодири пок,
Лайлиники келди нодири пок. *Лайли ва Мажнун,* 86б1;
≈ **айла-** — куч бермоқ, руҳлантирмоқ:
Манга ҳақ бир рутба зоҳир айламиш,
Ким бори қушларға қодир айламиш. *Лисонут-тайр,* 52-13.
**ҚОДИРАНДОЗ** — уста мерган:
Чаргада мингча қодирандозе,
Борчанинг сайд урарға парвози.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1168.
**ҚОДИРЛИҒ** — қудратлилик, кучлилик; **яратувчилик:**
Сендадур ҳам бирлику ҳам борлиғ,
Ҳайлиғу қодирлиғу ғаффорлиғ. *Лисонут-тайр,* 6-3.
**ҚОЗДУР-** — қаздирмоқ, кавлатмоқ:
Сипаҳ давриға хандақе қоздуруб,
Ки наззораси ҳушни оздуруб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1463.
**ҚОЗИ** — қози, судья; ҳукм чиқарувчи, ҳукм қилувчи:
Қози ислом биносиға аркондур ва мусулмонлар хайр ва шарриға нофизи фармондур... омий қозики май ичкай — ўлтургулукдур ва дўзах ўтиға етмасдин бурун куйдургулукдур. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-18;
≈ **йи ислом** — шариат қозиси:
Агар қозийи ислом тенгри раҳматиға борди — подшоҳи исломни ҳақ таоло кўп йиллар диёри ислом ва аҳли ислом бошиға поянда ва мустадом тутқай. *Муншаот,* XIII-124.
**ҚОЗИЛ-** — ковланмоқ, қазилмоқ:
Ани гар топмасақ бу иш қилилмас,
Вағар юз қарн саъй этсак қозилмас.
*Фарҳод ва Ширин,* 116.
**ҚОЗИЮЛ-ҚУЗОТ** — қозиларнинг қозиси, бош қози:
Анга таклиф қилдиларки қозиюл-қузот бўлғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-97.
**ҚОЗИЮЛ-ҚУЗОТЛИҒ** — бош қозилик, олий ҳакамлик лавозими:
Қози Муҳаммад Имоний... Хуросоннинг қозиюл-қузотлиғ мансабида мутамаккин бўлди. *Мажолисун-нафоис* 17.
**ҚОЗИЮЛ-ҲОЖОТ** — ҳожатларни чиқарувчи; худо:
Қазодин улча манга келди, зикри ҳожат эмас,
Билур чу шиддати ҳолимни қозиюл-ҳожот.
*Хазойинул-маоний,* IVб-742.
**ҚОЗОН** — қозон:
Ул мушук қозон теграсида қичқириб, изтироб қилур эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-91;
**тош қозон** — тошнинг бир тури:
Тош қозон ва лаъл — иккаласи тошдур ва лекин ораларида тафовут бор. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84-85;
≈ **ос-** — овқат қилмоқ, ош пиширмоқ:
Шайх Аму дебтурки, Наҳовандий меҳмон бўлмағунча қозон осмас эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-104.
**ҚОЗУРОТ** — ифлосликлар, ахлатлар:
Учқун ўлди озими чархи барин,
Қолди қозурот уза ишнар чибин. *Лисонут-тайр,* 50-15.
**ҚОЗУҚ//ҚОЗУҒ** — 1. қозиқ:
Отаси ул заифани темур қозуғлар била чормих қилиб, ўтлуқ қизиқ таштни бош ва бўйнига қўйдирди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-220;

2. олтин қозиқ юлдузи:

Қозуқ сиймину зарринким қоқилған,
Кавокибдек сипеҳр узра чоқилған. *Фарҳод ва Ширин,* 65.

**ҚОЗЧИ** — ғоз боқувчи:

Андоққи, қуш ҳунарида дағи бу истилоҳ бордур, андоққи, қозчи ва қувчи ва турначи, сорт лафзида йўқтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ҚОЗҒАН-** — қўлга киритмоқ, ҳосил қилмоқ, эришмоқ, қозонмоқ, топмоқ:

Молин азиз асраб ўзини хор этгай ва ўз молин тамғадин ўғурлаб ўзига мазаллат етгай, ё ворис сепар учун йиғқай, ё ҳодиса қўзғар учун қозғанғай. *Маҳбубул-қулуб,* 41-42.

Берди найсон ёмғуриға ул шараф,
Ким гуҳар қозғанди базмидин садаф. *Лисонут-тайр,* 3-12;

**дўст қозған-** — дўст орттирмоқ:

Ёр дилхоҳим чу топтинг, тенгдирур васлу фироқ,
Ҳақ ризосин чунки қозғандинг не учмоқ, не томуқ.
*Хазойинул-маоний,* III6-323.

**ҚОИДА** — 1. асос, бунёд, тартиб, қоида:

Мир Сарбараҳна... Ғоят шўхтаблиғидин тирзиқ айтмоқ қоидасин Мир пайдо қилди. *Мажолисун-нафоис,* 137;

2. услуб, йўл-йўриқ:

Ва риоятинг қоидасин эл кўргудек туздум.
*Муншаот,* XIII-184;

3. расм, одат:

Мавлоно Муҳаммад Таболгоний... Ҳар қачон самоъға кирса эрди, бовужуди улким, усул қоидаси била ҳаракати мувофиқ эрмас эрди. *Мажолисун-нафоис,* 38;

≈ **и дилпазир** — мақбул, кўнгилга ёқувчи қоида:

Йўқ буки юз қоидаи дилпазир,
Салтанат амрида бари ногузир.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 239;

≈ **и дилписанд** — кўнгилга ёқадиган, мақбул қоида:

Буки эрур адлға андин баланд,
Диндағи юз қоидаи дилписанд.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 239;

≈ **и шавқат** — шавқат, меҳрибонлик қоидаси:

Улча қоидаи шавқат ва ёрлиғ ва тариқи муҳаббат ва ғамхорлиқ бажо келтурур эрдилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,*
*К. Эраслан нашри,* 114;

**сўз қоидаси** — гапни ўз ўрнида ишлатиш, маъноли гапириш тартиби:

Ким оз деди, нукта айшу ком ўлди анга,
Сўз қоидасида интизом ўлди анга.
*Назмул-жавоҳир* XV-44.

**ҚОЙДА** — қаерда, қачон:

Қойда азм этса Сулаймон, сен — далил,
Мустафоға ул сифатким Жабраил. *Лисонут-тайр,* 22-9;
Ҳайъатим товус деб қилдинг хуруш,
Қойда товус элдин олур ақлу ҳуш. *Лисонут-тайр,* 191-2;
Ва хожа Бу-Али ул таҳайюрни кўруб сўрдиким, кеча қойда эрдинг. *Насойимул-муҳаббат,* XV-111.

**ҚОЙИД** — бандга солувчи, зиндонбон, зиндонхона қоровули:

Қойид англаб иши не навъ экани,
Раҳм этиб қайддин қочурди ани. *Сабъаи сайёр,* 93-21.

**ҚОЙИЛ//ҚОИЛ** — 1. айтувчи, сўзловчи:

Ҳар кимки хирад йўли сори мойил эса,
Бу дўст анга ҳар нечаким қойил эса,

*Назмул-жавоҳир,* XV-38;

Кўнгул машҳудиға чун бўлди восил бўлса бўлсун тил,
Агар қойил самад бирла вагар зокир санам бирла.

*Хазойинул-маоний,* Iб-541;

2. иқрор:

Эй Навоий гар кўнгул кетти, малолат кўрма кўп,
Сен чу бедилликка қойилсен, эрур ул телба тенг.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-347;

≈ **бўл-** — гапирмоқ, айтмоқ:

Бариға бўлди ул сифат қойил,
Ким алар ҳушин айлади зойил. *Сабъаи сайёр,* 115-17;

≈ **тут-** — лозим билмоқ:

Ва ҳар неча тоат қилсанг тилингни узр айтурға қойил тут. *Маҳбубул-қулуб,* 170.

**ҚОЙИМ//ҚОИМ** — 1. барқарор:

Бу таъриф қилған ишқ ва баён этган аҳли ишқ маъшуқ вужуди бирла қойилдурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 192;

2. ухламаслик; кечалар ибодат билан машғул бўлиш:

Сўфий кўзу кўнгулни пок этмаса не осиғ,
Ўткарса тунни қойим ё бўлса кунда сойим.

*Хазойинул-маоний,* IIб-399;

3. нишона, белги:

Улким эрур суруди зоти киби мулойим,
Бошида йўқ сари мў қуллуқдин ўзга қойим.

*Муншаот,* XIII-143;

**қиёмат қойим ул-** — тўполон, бесаранжом бўлмоқ:

Ҳамул бўлди кин бенадомат яна,
Ҳамул қойим ўлди қиёмат яна.

*Садди Искандарий,* 263б9;

≈ **тут-** — ўринлаштирмоқ, давом эттирмоқ:

Яна улким, судурға ҳукм қилилсаким, эшикда ободон имом била муқри таъйин қилсаларким, салоти хамсани қойим тутсалар. *Муншаот,* XIII-130.

**ҚОЙИМ-МАҚОМ** — ўринбосар, нойиб:

Хоқони Саид Шоҳрух Мирзоким, авлоди ва амжод орасида соҳибқирон отасининг қойим-мақоми бўлди.

*Мажолисун-нафоис,* 196.

**ҚОЙИМУЛ-ЛАЙЛ** — кеч киргандан то азонгача ухламасдан ибодат қилувчи:

Анда султон соймул-даҳр эрди кун,
Ул сифатким қойимул-лайл эрди тун. *Лисонут-тайр,* 129-1.

**ҚОЛ-** — 1. қолмоқ, тўхтамоқ, орқада қолмоқ:

Борининг жисми тун дуди аро гум,
Очуқ кўзлар қолиб андоқки анжум. *Фарҳод ва Ширин,* 163;

2. бўлмоқ (ҳайрон):

Ҳолиға ҳайрон қолиб куффор ҳам,
Раҳм этиб ул қотили хунхор ҳам. *Лисонут-тайр,* 78-9;

**таҳайюр аро қол-** — ҳайрон бўлиб қолмоқ:

Ғамида қон ёшим ул навъ баҳрдурки, киши
Қолур таҳайюр аро, демасамки қондин кеч

*Хазойинул-маоний,* IVа-17.

**ҚОЛАБ//ҚОЛИБ** — қолип; тан, бадан:

Лаъли жон олмоқ тилар, йўқса такаллум айласа,
Руҳ ила қилғай мушарраф юз Масиҳо қолабин.

*Хазойинул-маоний,* IVа-259;

Демонким ебон жисму қолабни ҳам,
Не жисму не қолабки, маркабни ҳам.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1566;

≈ **амрози** — аъзо касалликлари, бадан хасталиги:
Қолаб амрозининг моддаси кўп емакдур ва қалб амрозининг моддаси кўп демак. *Маҳбубул-қулуб,* 101;

≈ **и хокий** — бадан, тана, жисм:
Қолиби хокий қолибон хок уза,
Чекти фалак ахтари афлок уза,
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 61;

**ўз қолибини тиҳи айла-** — ўз танини руҳдан бўшатмоқ, яъни жони бадандан чиқмоқ:
Руҳим сари руҳи истабон йўл,
Ўз қолибин айлагай тиҳи ул. *Лайли ва Мажнун,* VIII-224.

**ҚОЛМОШ** — сафсата, беҳуда гап:
Дема, эй носиҳки, «қилмайсен сўзум бирла амал»,
Хотиримда қайда қолмиш мунча қолмошинг сенинг.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-190.

**ҚОЛМОҒЛИҒ** — қолишлик:
Ҳар кимсаки нуктаси фаровон бўлмас,
Тил ранжиға қолмоғлиғи имкон бўлмас.
*Назмул-жавоҳир,* XV-45.

**ҚОЛҚИ-** — қалқимоқ; сув бетида қалқиб юрмоқ:
Қолқиғай ҳар сари гардун бир мужавваф гўйдек,
Ҳажр шоми тушса ашким сайлининг туғёнида.
*Хазойинул-маоний* II*б*-564.

**ҚОЛҚОНДУРУҚ** — қалқон; уруш анжомларидан бири:
Алар жавшани борча қолқондуруқ,
Синон қўлларида нечукким суруқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1333;
Ва жиба ва жавшан ва кўҳа ва қолқондуруқ ва қорбичи ва кежим ва оҳа йўсунлуқ уруш асбобин ҳам турк тили била айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ҚОМАТ** — қад, бўй; бадан тузилиши:
Хиром вақти халойиққа фитна ёғдурди,
Ки борча фитнадин ўлсун саломат ул қомат.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-88;
Қомату зулфу кўзу қошу узору хат ила холи,
Лабингдурки, аларча эмас, эй шўхи ситамгар.
*Мезонул-авзон,* XIV-179.

**ҚОМАТЛИҒ** — қоматли, гавдали, қадли:
Ҳам гулистон базми ичра сарв қоматлиғ гуле,
Ҳам шабистон базми иҳёсида шамъи анваре.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-451.

**ҚОМҒОҚ** — ўсимлик, қомғоқ:
Оғирлиқ вазнидиндур сайлдин ғамсиз Ҳирий тоғи,
Енгиллик фартидин барбод эрур қомғоқ яфроғи.
*Маҳбубул-қулуб,* 117;
Гарчи қуёштин парвариш олам юзига омдур,
Саҳрода қомғоғу тикан, бўстонда сарву гул бутар.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-207.

**ҚОН** — 1. қон:
Кўнгул фоний бўлуб, қоним дури ашким қабул этти,
Ятим ар ёш эса ҳам, не қолур пинҳон, эрур ворис.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-96;

2. хун, қон қасоси:
Ишқ базми бодаси гар бўлса мундоқ руҳбахш,

Қони ўз бўйниғаким, бу давр аро ҳушёр ўлар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-178;
Дол ўлди ямон кишига қонлар сори,
Озди кишиким, борди ямонлар сори.
*Назмул-жавоҳир,* XV-34;
≈ **боғ-** — азобланмоқ, жафо чекмоқ:
Ваагар бу қон боғлаған ғунча пайкари кўнгулдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 124-125;
≈ **ин тила-** — ўч олмоқ, ўч олишга киришмоқ, хун олмоқ:
Бахман подшоҳ бўлғандин сўнгра адл ойин қилди ва аввал азиматки қилди, Зобилистонға қилдиким, отаси Исфандиёр қонин тилагай. *Тарихи мулуки ажам,* 511;
≈ **тўк-** — 1. ўлдирмоқ, қотиллик қилмоқ:
Тонгдин ақшомға қон тўкар қотилдек,
Солимлиғин андин эл ғанимат билдик.
*Назмул-жавоҳир,* XV-39;
2. қийнамоқ; ўлимга яқинлатмоқ:
Тўкадур қонимни ҳар дам кўзларинг боқиб туруб,
Ким неча юзумга боққайсен йироқдин телмуруб.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-111;
≈ **ют-** — ғам емоқ; қаттиқ азобланмоқ:
Йиллар анинг ҳасратидин қон ютуб,
Қон не бўлур соғари ҳижрон ютуб. *Ҳайратул-аброр,* 177-14;
≈ **қил-** — жонлантирмоқ:
Лайли ишқин танимда жон қил,
Лайли шавқин рагимда қон қил. *Лайли ва Мажнун,* 73а12.
**ҚОН-** — қониқмоқ, тўймоқ, қаноат ҳосил қилмоқ:
Кетиб устодлардин ишта қонмоқ,
Не тинмоқ бир замоне, не таянмоқ. *Фарҳод ва Ширин,* 42.
**ҚОНА-** — қонамоқ:
Танимда доғларни айладим кўнглак била пинҳон,
Қонаб кўнглакда фош этти ўзин ҳар доғи пинҳони.
*Хазойинул-маоний,* IVб-406.
**ҚОНАЛ-** — қонамоқ, қон бўлмоқ:
Манзурнинг лаби табассумини ва ўзини қоналған доғини ғунчаи хандон ва лолаи нуъмонға ташбиҳ қилибдур...
*Мажолисун-нафоис,* 231.
**ҚОНАТ-** — қонатмоқ:
Сунбулин Лайли очибтур, ел абиросо эмас,
Доғини Мажнун қонатмиш, лолаи ҳамро эмас.
*Хазойинул-маоний,* Iа-196.
**ҚОНИЪ//ҚОНЕЪ** — қаноат қилувчи, рози бўлувчи:
Гул эрур юз хурдаси бирла гадойи жандапўш.
Эй Навоий, муфлиси қониъни бил шоҳи ғаний.
*Хазойинул-маоний,* IIб-587;
Қониъға махзани саодат кам йўқ,
Жуз зумраи эъзозу шараф ҳамдам йўқ.
*Назмул-жавоҳир* XV-50;
≈ **киши** — қоноатли, сабрли, чидамли:
Мавлоно Яҳъё Себак,... Мавлоно дарвешваш ва қонеъ киши эрди. *Мажолисун-нафоис* 16;
≈ **и дарвеш** — қаноатли дарвеш:
Шаҳ чу тамаъ қилди эрур луқмахоҳ.
Қониъи дарвеш эрур подшоҳ. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 125;
≈ **бўл-** — қаноат қилмоқ, сабр қилмоқ:
Озу кўп аро бир сўзумга сомеъ бўлғил,

Кўп бергилу озға лек қонеъ бўлғил.

*Назмул-жавоҳир,* XV-22.

**ҚОНЛИҒ** — 1. қонли, қонга булғанган:

Чун шаҳид эрди ҳалок ўлган бадан,
Жисмиға қонлиғ либос ўлди кафан. *Лисонут-тайр,* 157-9;

2. яраланган, мажруҳ бўлган:

Қоматим гуллар очилған бир тикан шохидурур,
Тўлғали пайконларинг қонлиғ тани афгор аро.

*Хазойинул-маоний,* Iб-42;

3. қасоскор, қасосчи:

Қотили гардун чу бўлуб қонлиғинг,
Бўлғуси ул ганж уза вайронлиғинг.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 113.

**ҚОНУН** I — қонун, қоида, тартиб, низом:

Адам бўлди қонуни Гуштаспи,
Анингдекки, ойини Луҳраспи.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-198;

≈ **и риёсат** — раислик қонуни:

Ўйлаки қонуни риёсат дурур,
Борчасиға бими сиёсат дурур. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 245;

≈ **айла-** — қоида, тартиб, тузук қилиб олмоқ:

Бийик мақомиға улким тилар сабот керак,
Ки эгриликни қўюб, тузлук айласа қонун.

*Хазойинул-маоний,* Iб-728.

**ҚОНУН** II — мусиқий асбоб:

Хожа Абдуллоҳ Садр... Ва қонунни маълум эмаским, ҳаргиз киши андоқ чалмиш бўлғай. *Мажолисун-нафоис,* 168.

**ҚОНУНИЙЛИК** — қонуншунослик:

Саййид Имод Язд шаҳридиндур. Ироқтин қонунийлик унвони била келди. *Мажолисун-нафоис,* 194.

**ҚООН** — хонлар хони, хоқон, буюк подшоҳ:

Ва бу дорои анжум сипоҳниким, ҳасаби шарҳида қалам урсам юз туман хоқон ва қооннинг ҳамида ахлоқича сўз бу мухтасара ҳам йиғиштурса бўлурму?

*Мажолисун-нафоис,* 209;

Ки Чин мулкида эрдилар хон бари,
Қаю хонки қоону хоқон бари.

*Садди Искандарий,* 289б6.

**ҚОП** — қоп; қанор:

Ҳожар дедиким, қоптағи буғдойдин пишурдум.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196.

**ҚОП-** — 1. ташланмоқ, ҳамла қилмоқ:

Сен ўзунгдин бир забунроқ чун топиб,
Жуъдин бехуд учуб, етгач қопиб. *Лисонут-тайр,* 51-12;

2. (ит) тишламоқ, қопмоқ:

Эй Навоий, ёр кўйи итларининг ҳолинга,
Кеча тутмоқ қопмоғидин ёрлиғларму эмас.

*Хазойинул-маоний,* IVб-234.

**ҚОПЛОН** — 1. қоплон:

Шижоатиға ҳайрон қолурлар эрдиким, ...мисли қоплон ва арслон ва сойир даррандалар кўп ўлтурур эди.

*Тарихи мулуки ажам,* 518;

Епибон эгнига қоплон териси,
Тутубдур илгига кишти ҳилоли.

*Хазойинул-маоний,* IVб-737;

2. ой, асад ойига ишора, июль ойи:

Авжики битиб фалак симоъин,

Қоплондин олиб қамар тувоғин. *Муншаот,* XIII-88.

**ҚОПОЛ-** — яширинмоқ, бекинмоқ:

Ҳажр уйи ичра қополмиш ёр ҳажридин кўнгул,
Ваҳ, қачон бўлғай бизинг тутқун бу зиндондин халос.
*Хазойинул-маоний,* Iа-221.

**ҚОПОҒОН** — қопағон, қопонғич:

Элга қилиб ҳамла ёмон ит киби,
Қайси ёмон ит, қопоғон ит киби.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 195.

**ҚОПУ** — эшик, дарвоза; жарлик, пастқам ер:

Сен отарсен новаку кўксум шигофидин кўнгул,
Кўргали келмиш хато қилмаки, хуш қопудадур.
*Хазойинул-маоний,* Iа-179.

**ҚОПҚУЧИ** — қопувчи, тишловчи; посбон:

Хаста кўюнгда ётмишам бекас,
Тутқучим, қопқучим итингдур бас.
*Хазойинул-маоний,* Iб-253.

**ҚОР** — қор:

Қирғовул қорда ёшунған кибидур айбларинг,
Элга бас зоҳир, агарчи сен этарсен иғмоз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-280.

**ҚОРАЛА-** — айбламоқ, қораламоқ:

Невчунки, турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдур... Андоққи: қораламоқ ва сурканмоқ ва куйманмак...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ҚОРБИЧИ** — ўқдон; садоғ:

Ва жиба ва жавшан ва кўҳа ва қолғандуруқ ва қорбичи ва кежим ва оҳа йўсунлуқ уруш асбобин ҳам турк тили била айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ҚОРИ** — қуръонни ёддан билувчи; қироат қилувчи:

Ким қори муханнас мабҳут ва анинг холазодаси кафтози фартут. *Маҳбубул-қулуб,* 54.

**ҚОРИЛИК** — қорилик:

Мавлоно Шарбатий... кичик ёшида қориликни ҳам касб қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* 162.

**ҚОРИМЧИ** — сочни ювиб таровчи, пардозчи:

Зулфиға, эй мушк, истарсен қоримчи бандалиғ,
Йўқ ҳадинг кечгил бу савдодин ўзунгни сотма кўп.
*Хазойинул-маоний,* Iа-111.

**ҚОРИН** — қорин, нафс, очкўзлик:

Қорнинг била дўст бўлмасанг аҳсандур,
Невчунки эр ўғлиға қорин душмандур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-187;

Гоҳ гумон улким йўлуқса шарза шер,
Тўъма айлаб қорнини ёриб далер. *Лисонут-тайр,* 52-9;

**бир қориндин кел-** — бир онадан туғилмоқ:

Бир ўғулға яна бир қориндин келган қизни берурлар эрди ва бу қизни яна бир қориндин келган ўғулға берурлар эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190.

**ҚОРИШ-** — яқинлашмоқ, етишмоқ:

Ул ён тушким етишгай ва ул йўлға юрутким санга қоришгай. *Маҳбубул-қулуб,* 171.

**ҚОРМА-** — ушламоқ, тутмоқ:

Ғайр улким етибон йўлунгда шук,
Қормабон қонингни ичкай бир мушук.
*Лисонут-тайр,* 44-10.

**ҚОРМАТ-** — қамратмоқ, тутқизмоқ, ушатмоқ:
Айирғач базл ила бу бенаводин,
Навосизларға қорматқил ҳаводин. *Фарҳод ва Ширин,* 3.

**ҚОРОМ** — тегишли, қарам киши:
Мавлоно Фахриддин — фақирнинг киши қоромидиндур.
*Мажолисун-нафоис,* 121.

**ҚОРУ** — қасос; бадал, эваз:
Қом соқий лабларидин топтим аммо олди жон,
Эйки даврондин қўш ичтинг ғофил ўлма қорудин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-472.

**ҚОРУВАР** — ҳақ, тўлов олувчи, мукофот олувчи:
Чун Навоийға икки лаъли майидин тутса қўш,
Қорувар жон истасаким, жон бериб топти муни.
*Хазойинул-маоний,* IIа-340.

**ҚОРУРА** — шиша идиш;
≈ **и нафт** — ёнувчи модда, нефть солинган идиш:
Отарлар кемага қоруран нафт,
Ки ҳар қорурадур бир кўраи нафт. *Фарҳод ва Ширин,* 102.

**ҚОРУРААНДОЗ** — қорура (ёнувчи модда солинган шиша) отувчи:
Тушуб ўт, ўртаниб қорурaандоз,
Ҳамул завраққа ул хайли дағобоз. *Фарҳод ва Ширин,* 102.

**ҚОРУРААФКАН** — қорура отувчи:
Қилиб қоруpaафканни нишона,
Анингдек отти Фарҳоди ягона. *Фарҳод ва Ширин,* 102.

**ҚОСИД** — 1. элчи, хабарчи:
Чу ўлтурди қосид тикиб ерга кўз,
Не ёра анга сўрмайин дерга сўз.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1303;
Жоним ороми учун қосидки жонондин келур,
Гўйи жонпарвар насиме оби ҳайвондин келур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-162;
Таййи арзинг бўлса, эй пайки сабо, номамни элт,
Йўқса қатъ ўлмас бу йўл урмоқ била қосид қадам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-428;
Чу ой қосиди чиқти гардун уза,
Хиром айлаю тоғу ҳомун уза.
*Садди Искандарий,* 289б21;
2. қасд қилувчи, ният этувчи:
Қилиб қосидқа ойини муроот,
Чиқордим чарх уза кўси муҳобот, *Фарҳод ва Ширин,* 204;
≈ **и кордон** — донишманд элчи:
Вагар ўзга айтилса сўз носавоб,
Эрур қосиди кордондин жавоб.
*Садди Искандарий,* 268а18;
≈ **и қудсий** — пок, муқаддас элчи:
Қосиди қудсий чу салом айлабон,
Ҳақ соридин арзи паём айлабон.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 32.

**ҚОСИР** — 1. ожиз:
Васфинг ичра улус тили қосир,
Зотингга тенгри ҳозиру нозир. *Муншаот,* XIII-146;
2. бирор ишни сустлик билан қилувчи:
Эмастур қаср, балким қосиредур,
Ки тақсир айламас айларда бедод.
*Хазойинул-маоний,* IIа-393;
**ақл қосир** — қисқа, изоҳлашга ақл ожиз:
Мавлоно Хуррамий... анинг маддоҳлиғида тил ожиз ва ақл

қосирдур. *Мажолисун-нафоис,* 93;

≈ **ўл-** — ожиз бўлмоқ:

Фиғонки ишқ ҳадиси дақиқ эрур андоқ,
Ки қосир ўлмиш ани англамоқдин идроким.
*Хазойинул-маоний,* Iб-443.

**ҚОТ** I — 1. томон, тараф; ён, ёнбош:

Боқса эл парвоналарнинг зотида,
Кашф ўлур кўнглида, икки қотида. *Лисонут-тайр,* 180-13;

2. ҳузур, олд:

Келиб ер тутти Бону хидматида,
Малак ул навъким гардун қотида. *Фарҳод ва Ширин,* 123.

**ҚОТ** II — қават сўзининг қисқарган шакли:

Гаҳиким илм дарёси топиб мавж,
Ети қот ер туби қолиб тўқуз авж.
*Фарҳод ва Ширин,* 5; қ. **ҚАТ.**

**ҚОТ-** — 1. қотмоқ, музламоқ, қаттиқлашмоқ:

Истамиш булбул вафо гулдин, магарким жоладин,
Бағри қотмиш ғунчанинг, баски эрур хандон анга.
*Хазойинул-маоний,* Iа-78;

2. қўшилмоқ; аралаштирмоқ:

Муҳандисе топаю эгнима қанот ясатай,
Учуб ҳавосида қушлар аро ўзумни қотай.
*Хазойинул-маоний,* IVа-341;

Гумроҳ улус ичра ўзин қотти ахи,
Дунёға бировки динни сотти, ахи.
*Назмул-жавоҳир,* XV-350;

Фисқ шумлиғидин ўзингни яхшилардин ҳуратма ва ёмонлар орасида қотма. *Маҳбубул-қулуб,* 156.

**ҚОТИЛ** — қотил, ўлдирувчи, қатл қилувчи; мафтун қилувчи гўзал; жабру жафо кўрсатувчи маҳбуба:

Гар ғазаб вақти қўлиға туштиму тийғи яланг,
Бок эмас олманг мени ул қотили бебокдин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-471;

Алар қабул қилмадиларким дуо қил, қотил топилсун.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214;

≈ **и гардун** — дунё, олам қотили:

Қотили гардун чу бўлуб қонлиғинг,
Бўлғуси ул ганж уза вайронлиғинг.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 113;

≈ **и чобуксувор** — отлиқ қотил:

Устидаги қотили чобуксувор,
Ўлтурубон халқни девонавор.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 149.

**ҚОТИЛ-** — 1. қўшилмоқ, аралашмоқ:

Эй пири хирад, кўнглума кўп қилма насиҳат,
Невчунки жунун аҳлиға ақл аҳли қотилмас.
*Хазойинул-маоний,* IIб-232;

2. дуч келмоқ, тегишмоқ:

Жамоатики, жунун манъини манга қиласиз,
Тош отибон не учун телбаларга қотиласиз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-221.

**ҚОТИЛВАШ** — қотилга ўхшаш, қотилдек:

Ногаҳ ўшул хайл аро қотилваше,
Ҳусну малоҳат майидин сархуше.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 147.

**ҚОТИЛЛИҚ** — ўлдирувчилик, қатл этувчилик, қотиллик:

Уч феъл эрур кишига қотил охир,

Қотиллиқ аро заҳри ҳалоҳил охир.

*Назмул-жавоҳир,* XV-19.

**ҚОТИЛМОҒЛИҒ** — қўшилмоқлик:

Ёрдин айрилса, қотилмоғлиғин билмас киши,
Билсаким чун айрилур, қотилмас, айрилмас киши.

*Хазойинул-маоний,* IIа-362.

**ҚОТИШТУР-** — аралаштирмоқ, қўшмоқ:

Мен онсиз туфроғ ўлдум, эй сабо, сен раҳм этиб боре,
Қотиштур кўйининг туфроғига жисмим ғуборидин.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-280.

**ҚОТИЪ** — кескин, қатъий;

≈ **и тариқ** — йўлдан озган; диндан адашган:

Қисоси тиғидин ўғри илги эл молидин кўтоҳ, интиқоми биймидин қотиъи тариқ ҳоли адам биёбонида табоҳ.

*Маҳбубул-қулуб,* 9-10.

Ани едургучи ҳам ани ақида қилибдурлар ва шакку тараддуд қотиъи тариқларидин эъроз этибдурлар.

*Маҳбубул-қулуб,* 72.

**ҚОТИҒЛАШ-** — кескинлашмоқ:

Қотиғлаштилар ишда ҳаддин фузун,
Адоватнинг айёми чекти узун.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1354.

**ҚОФ** — афсонавий энг узоқ ва энг баланд тоғ;

≈ **анқоси** — 1. афсонавий тоғда яшовчи афсонавий қуш:

Бир ҳумоюн қуш кеча садқанг бўлур, эй муғбача,
Қоф анқосимудур ё дайр хуффошимудур?

*Хазойинул-маоний,* IIа-93.

2. араб алифбесида «қ» ҳарфининг номи:

Меҳр англаб ошиқ ўлдум сўнгра етса кўҳи ғам,
Не ажаб ишқ ибтидоси айн эрур поёни қоф.

*Хазойинул-маоний,* Iб-323.

≈ **қоф** — тоғ-тоғ, жуда кўп, мўл:

Тоғ-тоғ ниёз рафъидин сўнгра қоф-қоф ихлос... улким, бу фаслдаким, наврўз насимининг мушкбезлиғи лола димоғин савдойи қилибтур *Муншаот,* XIII-87-88.

**ҚОФИЛА** — карвон, сафарга чиққан одамлар тўдаси:

Йўл билур қофиладин тушмагил айруким, бор,
Бу биёбон аро ҳам ғул кўпу ҳам раҳзан.

*Хазойинул-маоний,* IIб-442.

**ҳожилар қофиласи** — зиёратга борувчи ҳожилар гуруҳи:

Алар дедиларки, ҳар неча боқадурмен, бу йил сени ҳожилар қофиласида кўрмаймен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-137.

**ҚОФИЯ** — қофия:

Ва маъруф ва мажҳул қофияда «вовий», «ёйий» ҳамки, форсий ашъорда воқеъ бўлур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-113.

**ҚОЧ-** — 1. қочмоқ; четлашмоқ, ўзни четга олмоқ:

Не жунундур ул қуёштин айру ҳижрон даштида,
Гоҳ қўрқуб соядин қочмоқ, гаҳ ани қовламоқ.

*Хазойинул-маоний,* IIа-174.

Булардин қочқилким, «алфирору миммо лоютоқ».

*Маҳбубул-қулуб,* 129.

2. баҳраманд бўлмоқ:

Шайхул-ислом дедиким, мурид тилар ва андин юз минг ниёз ва мурод қочар ва андин юз минг ноз.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-76.

**ҚОЧИР** — каркас қуши:

Намруд жаҳлдин бир сандуқнинг тўрт поясиға тўрт қочир-

ни боғлаб, ўзи сандуққа кириб, тўрт юқори гўшасида эт боғлаб, каркаслар эт сори майл қилиб ҳаволандилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196.

**ҚОЧМОҚЛИК** — қочишлик, қочмоқлик:

Қуёшдин соя қочмоқликка мойил,
Арода айлабон шахсини ҳойил.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 420.

**ҚОЧУР-** — қочирмоқ, кетказмоқ, бездирмоқ:

Не айб, телба кўнгулни қочурса носиҳлар,
Бўлурму тифлға рағбат адиблар сори.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-343;

Шеруя оғо-иннсини ўлтурурда, Ширин ани қочуруб эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-235.

**ҚОШ** I — қош:

Не қошини вусма айламиш олуда
Бу юзу кўзу қошдин эмон осуда.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-768;

Қошларинг не саф чекиб бўлмиш қоровул кирпикинг,
Ким кўнгул султони хайлиға эмас ҳожат масоф.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-323.

**ҚОШ** II — ҳузур, олд, қаршисида:

Мавлоно Шарбатий — ул фақир қошида улғайибдур.

*Мажолисун-нафоис,* 162;

Кофур қошида мушки соро эрмиш,
Гул жанбида сунбул ошкоро эрмиш.

*Назмул-жавоҳир,* XV-38;

≈ **иға ет-** — ҳузурига келмоқ:

Кўрдумки, мадраса эшигидин кирдилар ва менинг қошимға еттилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-138.

**ҚОШЛИҒ** — қошли; **муқаввас қошлиқ** — камон шаклидаги қош эгаси, қайрилма қош:

Англамас булбул ичим пайконларинким, гул эмас,
Новакосо тез мужгонлиғ, муқаввас қошлиғ.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-161.

**ҚОШУҚ** — қошиқ:

Қатра-қатра қонки сенсиз юттум, айларман биҳил,
Ёрибон кўксум, итингга берсалар қошуқ-қошуқ.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-179.

**ҚОҚ** — қуриган, дудланган;

≈ **балиғ** — қуритилган балиқ:

Ва ул қоқ балиғ эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217.

**ҚОҚ-** — 1. тепмоқ, тақиллатмоқ:

Аёғ минбарга қоқиб айламак дасторин ошуфта,
Недур гар зарқи маҳз эрмасдурур сар то қадам воиз.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-304;

Ул бир кун Жунайднинг эшигин қоқти.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-92;

2. солмоқ, бермоқ:

Чу панжамға ҳасрат била боқибон,
Бу панжамға ул панжани қоқибон.

*Садди Искандарий,* 3226;

**мақсад эшигин қоқ-** — баҳрамандлик истамоқ:

Ва илтижо илкин нажот ҳалқасиға уруб мақсад эшигин қоққайлар. *Вақфия,* 3;

**овуч қоқ-** — чапак чалмоқ, қарсак урмоқ:

Бийик ун била овуч қоқмоғи ҳар дам, хирад ва озарм қуш-

лари топмоқ учун рам. *Маҳбубул-қулуб,* 38.

**ҚОҚИЛ-** — осилмоқ, тақилмоқ, илмоқ:
Қозиқ сиймину зарринким қоқилған,
Кавокибдек сипеҳр узра чоқилған. *Фарҳод ва Ширин,* 65.

**ҚОҚИМ//ҚОҚУМ** — 1. оқ ва майин жунли ҳайвон:
Тиғи қотил тортибон юз минг черик,
Кўзга келмай анда қоқимча эрик. *Лисонут-тайр,* 161-2;
Молида танинг ипак кийиб жум,
Остингда ипак ерига қоқум.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 833;
2. шу ҳайвон мўйнасидан ишланган пўстин:
Туну кун жилва қилма, эй аруси даҳр, билмишмен,
Ки меҳнат субҳи бўлмиш қоқумунг, ғам шоми синжобинг.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-199.

**ҚОҚТУР-** — қоқтирмоқ:
Доғлар демаки қоқтурмоқ ила кўксума тош,
Ишқ мисморларин кўнглум аро ўрнаттинг.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-120.

**ҚОҲИР** — қаҳрли, қаҳр-ғазаб кўрсатувчи:
Хирадманд подшоҳ эрди, аммо қоҳир эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-214.

**ҚОҲИРЛИК** — қаҳр-ғазаб кўрсатишлик:
Шаҳ олиндаки қоҳирлиқ ишидур,
Гунаҳсизроқ гунаҳлироқ кишидур. *Фарҳод ва Ширин,* 210.

**ҚУББА** — 1. қубба; гумбаз, ярим шар шаклидаги ёпиқ жой:
Чарх ушшоқ оҳи ўқидин магар ваҳм эттиким,
Қубба қилди меҳрини ўз ҳайъати қалқон бўлуб.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-80;
Қабоб ул ҳисн даврин ташқи қўрғон,
Нечукким қубба атрофини қалқон. *Фарҳод ва Ширин,* 148;
2. чодир, хайма:
Чун эрурлар қуббалар ичра ниҳон,
Ҳақдин ўзга кимсага эрмас аён. *Маҳбубул-қулуб,* 18;
**қуббатул-ислом//қуббатул-исломий** (ислом маёғи); Балх шаҳрига берилган унвон:
Боқибон қуббатул-ислом сари,
Ичу сун ушбу ғамошом сари.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-691;
Мирхонд — Саййид Ховандшоҳ ўғлидурким, Балх (қуббатул-исломий)нинг мутаайин донишманди ва бузурги эрди.
*Мажолисун-нафоис,* XIII-125.

**ҚУБУР** — қабрлар, гўрлар:
Қубур тавфи намозу ниёз боисидур,
Бу важҳдинки мазорот ўлур ибодатгоҳ.
*Хазойинул-маоний* II*б*-710;
Қилди чу қубурни назора,
Бўлди ики қабр ошкора. *Лайли ва Мажнун,* VIII-206.

**ҚУВАН-//ҚУВОН-** — қувонмоқ, хурсанд бўлмоқ:
Одам ул соатки жаннат ичра авлодин кўрар,
Не қуванғай, дам-бадам сен нозанин фарзанд ила.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-370;
Қувонма давлати ҳуснунгға, эй паривашким,
Замона давлатидек йўқтур эътибори анинг.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-345;
Фитрокига боғлаб уйига ёнди, ўзи ва қуши қилғанларға қувонди. *Маҳбубул-қулуб,* 52.

**ҚУВВА//ҚУВВАТ** — 1. куч; мадор, дармон; кучлилик:

Ҳаётим андин экинким чиқарға қуввати йўқтур,
Заиф жонки лабинг ҳажридин оғизға ёвушмиш.

*Хазойинул-маоний,* IIб-265;

Имонға мадор ўлди кўнгул қувватидин,
Кўнгул аро қувват ўлди дин сиҳҳатидин.

*Назмул-жавоҳир,* XV-41;

2. иқтидор, имконият:

Аммо бу ҳақир ҳеч навъ хизматқа ўз қобилиятимни ченамаган жиҳатдин ва ҳеч турлук машаққатқа ўз қувватимни англамаған сабабдин борча таманно эшигин юзумга мадрус... қилиб эрдим. *Вақфия,* XIII-160-161;

Десам тарк этай — қўймайин ҳимматим,
Десам зўр этай етмайин қувватим.

*Садди Искандарий,* 322б9;

3. зўравонлик, маҳкам туришлик, чидам:

Қаноат ибодат қуввати ҳосил бўлғанча қувват била ўткармакдур. *Маҳбубул-қулуб,* 74;

≈ **и зот** — кишининг жисмоний қуввати:

Бири эрур қути ҳаётинг сенинг,
Яна бири қуввати зотинг сенинг.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 227;

≈ **и шаҳвоний** — куч, қудрат, иштиёқ, берилиш:

...бенаволиғ била нафсни озурда тутмоқдур ва маҳрумлуқ била қуввати шаҳвонийни пажмурда қилмоқдур.

*Маҳбубул-қулуб,* 74;

≈ **ин байн англа-** — ўртача тушунмоқ:

Вагар қувватин англаса байн-байн,
Арода падид этмаса шўру шайн.

*Садди Искандарий,* 259а12;

≈ **у қут** — тирикчилик:

Ишқ чун тўъмадин қилиб эди фард,
Қуввату қути эрди ишқ ила дард. *Сабъаи сайёр,* 86-2;

≈ **бер-** — устун, афзал, маъқул билмоқ:

Яна улким, Ҳофиз Муҳаммад Санойи ғаниматдур, шаръ бобида анинг қавлиға қувват берилсаким, шаръға мужиби тарвиж бўлса. *Муншаот,* XIII-131.

**ҚУВВАТЛИҒ** — кучли, қувватли:

Топиб қувватлиғ андоқ неча харчанг,
Ки тортиб панжасидин шери нар чанг.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 279.

**ҚУВО** — қувватлар, кучлар:

Будур инсофки, чун бўлди қуво заъфпазир,
Йўқтурур ҳеч муфарриҳда нашотафзолиқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-320;

Хавос ва қувоға андин қувват, жавориҳ ва аъзоға андин сиҳҳат. *Маҳбубул-қулуб,* 148.

**ҚУВОР-** — қуримоқ, сўлимоқ:

Невчунки, турк алфози возии асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдур... Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ ва ушармак...

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ҚУВЧИ** — қушчи, овчи; тузоқ ясовчи:

Андоқки қуш ҳунарида дағи бу истилоҳ бордур, андоқки, қозчи ва қувчи ва турначи сорт лафзида йўқтур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ҚУДАМО** — ўтмиш авлодлар, қадимгилар:

Ироқ машойихининг қудамосидиндур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-84;

≈ **машойихи** — ўтмишдаги шайхлар:

Шариат илмиға олим, қудамо машойихи била суҳбат тутубтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-81.

**ҚУДВА** — бошлиқ, етакчи;

≈ **и асҳоб** — улуғ зотлар, пешқадамлар:

Шайх Сурий қудваи асҳоби дин,
Наввараллоҳу сирраҳои холидин. *Лисонут-тайр,* 180-4;

≈ **тул-авлиё** — авлиёлар пешвоси, етакчиси:

Ҳар қачон қидватул-авлиё Хожа Муҳаммад Али Ҳаким Тирмизий руҳиға таважжуҳ воқеъ бўлур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-87;

≈ **тул-аҳрор** — Фаридиддин Атторга берилган сифат:

Қудватул-аҳрор ва қиблатул-аброр Шайх Фаридиддин Аттор қаддасаллоҳу руҳаҳуға мадҳу сано оғози ва ўз арзи ниёзи. *Лисонут-тайр,* 17-15;

≈ **и ушшоқ** — ошиқлар пешвоси:

Султони уламо ва бурҳони урафо эрди ва қудваи ушшоқ. *Насойимул-муҳаббат,* XV-99.

**ҚУДДУС** — пок, покиза:

Шабистонинг аро суббуҳлардин юз туман товус,
Гулистонинг аро қуддуслардин юз туман дуррож. *Хазойинул-маоний,* IVб-97;

**қуддиса сирруҳу** — сирри муқаддас, эзгу бўлсин (вафот этган киши ҳақида айтиладиган дуо ибораси):

Ва султонул-орифин ҳақиқат аҳли имоми Шайх Боязид Бастомий қуддиса сирруҳу бир жонибға бўлуб эрди. *Маҳбубул-қулуб,* 153.

**ҚУДРАТ** — қодирлик; кучлилик; куч, қувват:

Сабзан хат бирла бу гулшан вафосиз эрканин,
Қилки қудрат ёзди, райҳони баҳоридин ўқу. *Хазойинул-маоний,* IVб-522.

**ҚУДС** — пок, муқаддас:

Ани айлабон равшан анвори қудс,
Мунунг нутқидан равшан асрори қудс. *Садди Искандарий,* 322б16;

≈ **амкинаси** — муқаддас жойлар:

Қачонки ул руҳи мусавварки симоъ ичра кирар,
Эврулур бошиға қудс амкинасидин арвоҳ. *Хазойинул-маоний,* IVб-107;

≈ **идин иҳтимом ўл-** — ғойиб тангридин мадад етмоқ:

Файзи қудсидин иҳтимом ўлди,
Ки бу дафтарға иҳтимом ўлди. *Сабъаи сайёр,* 205-6;

≈ **ҳарими** — муқаддас ҳарам, покиза жой:

Кўнгул эрур булбули бўстони роз,
Қудс ҳаримида бўлуб жилвасоз. *Ҳайратул-аброр,* 42-14.

**ҚУДСИЙ** — поклик, покизалик, покликка мансуб:

Ва бу заифи хоксор ул ҳазратнинг қудсий нафаси посини асраб ва вожибул-изъон ҳукмлариға итоат ва фармонбардорлиқ қилиб... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-131;

≈ **сифот** — муқаддас сифатлар:

Валекин ҳамул хайли қудсий сифот,
Ки бўлмасун ул хайлсиз коинот. *Садди Искандарий,* 280а16;

**руҳи қудсий** — муқаддас руҳ:

Руҳи қудсий эрди алфози зуҳур эткунча фажр,
Ваҳйи юҳо эрди анфоси тулуъ эткунча юҳ. *Хазойинул-маоний,* IIб-110.

**ҚУДСИЙОСОР** — **насими қудсийосор** — тоза, беғубор шамол, саҳар чоғи эсадиган шамол:

Лутф айлабон, эй насими қудсийосор,
Бир қатла фано гулшанига айла гузор.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526.

**ҚУДСИЙСИРИШТ** — пок табиат, хулқ, пок тийнат:

Солиб сўзга анфоси қудсийсиришт,
Санга очтилар бўйла секкиз биҳишт,
*Садди Искандарий (Хамса),* 1640.

**ҚУДСИЯ** — муқаддас, пок; китоб номи:

Соҳиби «Қудсия»ву «Фаслул-китоб»,
Ул жамоатқа деди мундоқ жавоб. *Лисонут-тайр,* 133-13.

**ҚУДУМ** — келиш, бирор жойдан келиш:

Етургач Зуҳраға давлат рикоби,
Дафин йиртиб қудуми иҳтисоби. *Фарҳод ва Ширин,* 10;

≈ **ур-** — оёқ босмоқ, етишмоқ:

Ким сенга кўп улум эрур маълум,
Ҳам урубсен басе макониға қудум. *Сабъаи сайёр,* 47-10.

**ҚУЁШ** — 1. қуёш, кун:

Лек чунким қуёшинг этти зуҳур,
Қилдинг ики жаҳонни ғарқаи нур. *Сабъаи сайёр,* II-8;
Бу заррани мазмунидин қуёшга еткуруб эрдингиз.
*Муншаот,* XIII-135;

2. жамол, кўрк:

Чу ишқинг ўти солди кўнглига тоб,
Қуёшинг юзидин кетарди саҳоб.
*Садди Искандарий,* 236б11;

3. гўзал, машуқа, тарсо қизига ишора:

Не қуёшким, юз қуёш девонаси,
Ҳусн шамъи даврида парвонаси. *Лисонут-тайр,* 70-11;
Хилофат авжида андоқ қуёш эмас мумкин,
Ки тахти Санжар уза шоҳ эрур Абулмуҳсин.
*Муншаот,* XIII-142;

≈ **қа тегур-** — улуғламоқ, юқори даражага кўтармоқ:

Шоҳ тутқач қўлумни ўлтурди,
Зарра қадрин қуёшқа тегурди. *Сабъаи сайёр,* 199-27;

**ғам қуёши** — ғам ҳарорати, ғам иссиглиги:

Ғам қуёшидин куюб эрдим, Навоий, бўлмаса
Зилли раъфат шаҳриёри дод густар бошима.
*Хазойинул-маоний,* IIб-570.

**ҚУЁШЛИҚ** — порлоқлик, улуғворлик, юксаклик:

Қуёшлиқ истасанг касби камол эт,
Камол ар касб этарсен, бемалол эт. *Фарҳод ва Ширин,* 212.

**ҚУЁШРОЙЛИҚ** — хуштабиатлик:

Ул саҳархандлик, қуёшройлиқ чобуксуворлар шоҳи учун тангри таоло ўз жўйбори ҳифзидин хандақ қилиб, муҳолиф черигининг зулмин мунҳазим этсун. *Муншаот,* XIII-99.

**ҚУЗАҲ** — камон; ёй, камалак;

**қавси қузаҳ** — ўқ-ёй; камалак:

Чекиб қавси қузаҳдин ё кўнгуллар қасдиға онинг,
Ёғин ҳадди хадангу қатра сувлар анда пайкондур.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-136;
Фавокиҳ чекар тоси нилин қадаҳ,
Гирдина отар ёси қавси қузаҳ. *Вақфия,* 716.

**ҚУЗОТ** — қозилар;

≈ **и киром** — ҳурматли қозилар:

Машойихи изом ва қузоти киром ва хавос ва авом мажмуи

таъзият тутуб... *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101;

≈ **и изом** — улуғ қозилар, арз-дод тинглайдиганлар:
Қузоти изом мурофааи шаръий зимнида вақфият ҳукми қилиб. бу маҳдудотни ўз сижиллоти била мувашшаҳ ва ўз тавқиоти била мувaззаҳ қилиб бу биқоъға мухаллад ва муаббад вақф бўлғанини муқаррар ва муайян қилдилар.
*Вақфия* XIII-180.

**ҚУЗҒУН** — қузғун; **тун қузғуни** — зулмат, қоронғилик:
Чунки тун қузғуни ҳаво қилди,
Тонг қуши навҳа ибтидо қилди. *Сабъаи сайёр,* 135-18.

**ҚУЙ-** — 1. тўкмоқ, қуймоқ:
Жунун мендек ўтунгға қуймаса ёғ,
Мақоминг неча субҳу шом эрур тоғ.
*Фарҳод ва Ширин,* 160;

2. ростламоқ, тикламоқ:
Буздилар, яна қуйдум, яна буздилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-96;

3. сўзламоқ:
Чу истаб тараб табъи озодаси,
Қуюб назм жомиға сўз бодаси.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XV-56.

**ҚУЙИ** — паст, тубан:
Эй лабинг хосияти чашман ҳайвон янглиғ,
Қуйию юқориғи холи била жон янглиғ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-306;

≈ **сол-** — ўйга солмоқ, ўйланиб қолмоқ:
Хожа бир дам бошин тутуб қолди,
Яна бир дам бошин қуйи солди. *Сабъаи сайёр,* 183-7;

≈ **ташла-** — йиқилмоқ:
Бийик тахтдин чархи беваҳму бок,
Қуйи ташлаб, ул тифл бўлди ҳалок.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-232;

≈ **туш-** — хор-зор бўлмоқ:
Дўстлар тили душманлар қошида қисқа бўлмағай ва аҳбоб боши аъдо илайида қуйи тушмагай. *Муншаот,* XIII-101.

**ҚУЙИЛИҚ** — эгилганлик, тавозели, ўзини паст тутишлик:
Бўлубон ул сулукидин мухбир,
Бош қуйиliқта бўлмоғи зокир. *Сабъаи сайёр,* 55-13.

**ҚУЙМОҒ** — қуймоқ:
Ва яна баъзи емаклардин... манту ва қуймоғ ва уркамочни ҳам туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ҚУЙРУҒ** — дум, қўйруқ:
Чиқориб қуйруғин гардунға ҳар дам,
Анингдек берк уруб ҳомунға ҳар дам.
*Фарҳод ва Ширин,* 71;
Қуйруғидин улки кўргузди хабар,
Деди, бир афъи осилмишдур магар. *Лисонут-тайр,* 159-17.

**ҚУЛ** — хизматчи, қул:
Агар отинг йўқтур, арпа ғамин емассен,
Агар қулунг йўқтур, киши қули худ эмассен.
*Маҳбубул-қулуб,* 169;
Мендек қул ўлғай элга қўюб тенгри қуллуғин,
Мингдин бир эрмас эмгагим анинг сазосидин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-507;

≈ **бўл-** — муте бўлмоқ, (бойлик) кетидан қувмоқ:
Лек лаънат ангаки қул бўлғай,
Хоҳ динору хоҳ дирҳамға. *Арбаин,* XV-57.

**ҚУЛ** — айтмоқ феълининг буйруқ майли; айт:

Дайр пири бирла май ичсанг, Навоий, асра дам,
Бўлса фаҳм ибриқ унидин гарчи қулқул лотақул.

*Хазойинул-маоний,* IIб-370.

**ҚУЛА-** — қуламоқ, йиқилмоқ:

Чу аҳли дард учун пайваста қош ёсини тортибсен,
Менга ўқ новакингни хуш кушод этким қулайдурмен.

*Хазойинул-маоний,* Iа-319.

**ҚУЛАЙСИЗ** — беваж, ноқулай:

Хирадмандлиғ келди хурсандлиқ,
Қулайсиз тамаъ ноҳирадмандлиқ. *Садди Искандарий,* 256б3.

**ҚУЛЗУМ** — чуқур дарё; денгиз:

Бири келди уммону қулзум бири,
Яна баҳри пур талотум бири.

*Садди Искандарий,* 311а3;

≈ **и заххор** — катта денгиз:

Қатрағача қулзуми заххордин,
Заррағача шамсаи заркордин. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 18.

**ҚУЛЛА** — чўққи, тоғ чўққиси:

Солиб чун зарба тоғ авжиға пайваст,
Қилиб ҳар зарб ила бир қуллани паст.

*Фарҳод ва Ширин,* 119;

Ул қуллаки Нажд дерлар они,
Ер узра келиб сипеҳри соний.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 831;

≈ **и зулм** — зулм чўққиси:

Кибр этибон эл била феълин дуранг,
Қуллаи зулм узра нечукким паланг.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 203;

≈ **қулла** — уюм-уюм, тўп-тўп:

Паёпай тун солиб метинни кори,
Югуртуб қулла-қулла дашт сори. *Фарҳод ва Ширин,* 119.

**ҚУЛЛААФКАН** — тоғ йиқитувчи, чўққиларни йўқ қилувчи:

Тутуб ул тоғнинг авжида маскан,
Бўлуб хоронигору қуллаафкан. *Фарҳод ва Ширин,* 119.

**ҚУЛЛАГУЗИН** — чўққини танлаган, маъқул кўрган:

Қавс бўлди йўлида чилланишин,
Жадй наззорасида қуллагузин. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 895.

**ҚУЛЛОБ** — чангак, илгак; қармоқ:

Панжалари киши ажал қуллоби, нечукким дашт сибоъи,
Ўлтурур кун учун имон дуосидек ўрганиб рубоий.

*Маҳбубул-қулуб,* 48;

≈ **и муҳаббат** — маъшуқанинг жозибадорлиги, ўзига жалб қилиши:

Қуллоби муҳаббатинг яна солди каманд,
Сайдики, узуб эди расан айлади банд.

*Хазойинул-маоний,* Iб-748;

**шакли қуллоб** — қармоқ, чангак шаклли:

Қилич боғи белинг қучқан ҳасаддин,
Кўзумга аждаредур шакли қуллоб.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-27;

≈ **чек-** — банди қилмоқ, боғламоқ:

Яна вахший олиб анинг танобини,
Солиб эгнига чекти қуллобини.

*Садди Искандарий,* 302б15;

≈ **қил-** — занжир қилмоқ, банд этмоқ, мубтало қилмоқ:

Солиб сунбули зулфунгга тоблар,

Кўнгул бўйниға қилди қуллоблар.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1422.

**ҚУЛЛОБВАШ** — қармоқдай, илгакдай, чангакдай:

«Ҳе»си ҳалок этгали қуллобваш,
Маҳлака қалби аро қуллобкаш. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 8.

**ҚУЛЛУҚ//ҚУЛЛУҒ** — 1. қул бўлиш, итоат этиш, бўйсуниш, хизмат қилиш:

Иста ота йўлида жон фидо қилмоқ,
Қуллуқ аноға ҳам улча имкон қилмоқ.

*Назмул-жавоҳир,* XV-16;

К-эй аёғинг туфроғи огоҳлар,
Қуллуғунгга фахр этибон шоҳлар. *Ҳайратул-аброр,* 136-11;

2. камтарлик:

Қуллуқ дуодин сўнгра арзадошт улким, то ул ҳумоюн мавкиб ғубори кўзлардин йирок тушубтур. *Муншаот,* XIII-149;

3. бандачилик, тоат-ибодатли бўлиш, итоатда бўлиш:

Дебтурки, қуллуғни ҳар неча кўпрак қилдим, андин кўпрак керак эрди, ожиз бўлдум. *Насойимул-муҳаббат,* XV-109;

≈ **иши** — бандачилик қилиш, вақтни ғанимат билиш:

Қуллуқ ишида қисмати авқот айла,
Чун умрға эътимод йўқ бот айла. *Назмул-жавоҳир,* XV-18;

≈ **кисвати** — қулларга хос кийим, итоатли бўлиш:

Шоҳона хилқатлар мужиби ул бўлдиким, қуллуқ кисватин бир-бири устига кийгаймен. *Муншаот,* XIII-139;

≈ **эҳромин боғла-** — хизмат қилишга аҳд қилмоқ:

Фақир илтимоси била анинг муддаоси мувофиқ тушган учун қуллуқ эҳромин боғлаб, мутаважжиҳ бўлди.

*Муншаот,* XIII-110;

≈ **ҳавоси** — хизмат орзуси:

Бери келдим кўнгул балоси била,
Шаҳнинг қуллуғи ҳавоси била. *Сабъаи сайёр,* 96-15;

≈ **бошла-** — бандачилик қилишга киришмоқ, ибодат қилмоқ:

Давлат ва қаламни ташладим ва кўнгул барчадин жамъ қилиб, қуллуқ бошладим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-143;

≈ **қа хат бер-** — қулингман деб тилхат бермоқ, ўзни гаровга қўймоқ:

Гар бериб қуллуққа хат бир соғар ичтим дайр аро,
Қилмангиз айбимки олам фикридин озодмен.

*Хазойинул-маоний,* IIб-476;

≈ **идин сутуҳ қил-** — хизматдан узоқлаштирмоқ:

Ки: Шоҳо, не журм айламиш бу гуруҳ,
Ки келдинг алар қуллуғидин сутуҳ?

*Садди Искандарий,* 313*а*21;

≈ **қил-** — миннатдорчилик билдирмоқ:

Бу учурдаким, Мавлоно Худойбердини бу иш учун қуллуққа юборилиб эрди. *Муншаот,* XIII-152;

**ҚУЛЛУҒЧИ** — эгилиб таъзим қилувчи, қуллуқ қилувчи:

Янги ою ийд икки қуллуғчинг ўлсун, айлаган,
Сен ҳилол онинг отин, байрам бу ернинг кунятин.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-398.

**ҚУЛОВУЗ** — йўлбошчи, раҳбар, раҳнамо:

...ва илтимос асҳоби жовидонийдин улким, гоҳи ниёз ашки била бу шории йўқ биёбондинким, қуловузсиз кирибмен.

*Муншаот,* XIII-98;

**ҚУЛОВУЗЛУҒ** — йўлбошчилик:

Қуловузлуғ айлаб, бўлуб раҳнамой,

Тушурди Скандарни фархундарой.
*Садди Искандарий,* X-197.

**ҚУЛОН** — қулон, ёввойи эшак:

Кийик эркин юрурда раҳнамойинг,
Қулон эркин саманди бодпойинг. *Фарҳод ва Ширин,* 173;
Тўъма истаб чун ҳаво туттум бийик,
Эмин эрмас не қулону не кийик. *Лисонут-тайр,* 55-1;

**ҚУЛОЧ** — 1. қулоч:

Гириҳ-гириҳ чу тугарсен етар аёғинга соч,
Гириҳларин чу очарсен тушар қулоч-қулоч.
*Хазойинул-маоний,* IIб-102;

2. қучоқ:

Бу гоҳ очар эди қулочин,
Чирмар эди қўлға ёр сочин. *Лайли ва Мажнун,* VIII-195.

**ҚУЛОҚ//ҚУЛОҒ** — қулоқ;

≈ **қа пахта тиқ-** — ўзини эшитмасликка олмоқ:

Чарх анжумдин қулоққа пахталар тиқти, магар
Ғам туни топмиш Навоий чеккан афғондин малол.
*Хазойинул-маоний,* IIа-216;

≈ **ига ет-** — насиҳат тингламоқ; эшитмоқ:

Дур киби етгач қулоғиға бу сўз,
Нури ҳидоят била очти чу кўз. *Ҳайратул-аброр,* 47-2;

≈ **ур-** — эшиттирмоқ:

Хотирға келган шикаста баста алфозни ўзум арзға еткургаймен ва бу паришон ва пароканда маънини ўзум наввоб қулоғиға урғаймен. *Муншаот,* XIII-123.

**ҚУЛОҚЛАШ-** — суҳбатлашмоқ, ҳасратлашмоқ:

Ҳажр дардидин қулоқлашмоққа маҳрам соядур,
Такя солмоқ шоми фурқат заъфдин деворға.
*Хазойинул-маоний,* IVа-308.

**ҚУЛУБ** — диллар, юраклар, қалблар:

Йўқки, ёлғуз шаддидин тушти қулуб ичра кушод,
Ҳар гирифти доғи арвоҳ ичра солди юз футуҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-110.

**ҚУЛҚУЛ** — майнинг шиша оғзидан тушишдаги овози; айт-айт; гапир-гапир:

Дайр пири бирла май ичсанг, Навоий асра дам,
Бўлса фаҳм ибриқ унидин гарчи қулқуллотақул.
*Хазойинул-маоний,* IIб-370;

**ҚУМ** — қум:

Ани асрарлар эрди пос бирла,
Йўлида қум тўшаб олмос бирла. *Фарҳод ва Ширин,* 158.

**ҚУМАЛОҒ** — қумалоқ, тезак:

Тева қумалоғин сотарда қанд дегучи, маърақасидағи муътақидлари ани сотқун олиб егучи. *Маҳбубул-қулуб,* 38.

**ҚУМБУЛ//ҚУНБУЛ** — қўшин сафининг учи:

Сафе тузди тузмакка ойини ҳарб;
Ки бир қумбули шарқ эди, бири ғарб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1330.

**ҚУМЛОҚ** — қумлоқ, қумли жой:

Туруб тушти тафсанда қумлоқ уза,
Қилиб елдин оҳанг туфроқ уза.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1607.

**ҚУМОРИЙ** — Ҳиндистондаги Қумор шаҳрига мансуб бирор нарса, предмет ёки шахс; **уди қуморий** — уднинг ажойиб нави:

Солиб мижмарға тун уди қуморий,
Ўти хуршид ўлуб анжум шарори. *Фарҳод ва Ширин* 22.

**ҚУЙОШ** — кийим, нафис мато:

Гар йиғса бериб қумошиға кеч,
Таклиф эта олмайин киши ҳеч.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 673.

**ҚУНДУЗ** — қундуз (мўйнаси қимматбаҳо ҳайвон); ана шу ҳайвон териси:

Совуғ оҳимдин ўлсанг бетаҳаммул кўзга келтур юз,
Ки анда аблақ этмишмен мураттаб теграси қундуз.

*Хазойинул-маоний,* IIа-116.

**ҚУР** — белбоғ:

Белига зарришта қурин банд этиб,
Балки зарофат била такбанд этиб. *Ҳайратул-аброр,* 111.

**ҚУР-** — 1. қурмоқ, уюштирмоқ, ташкил қилмоқ:

То туфайли била мажлис қурайин,
Бир неча нукта анга еткурайин.

*Хазойинул-маоний,* IVа-425;

2. тузмоқ:

Шикастиға ситам ёйин қурарсен,
Эшиттим, ишқ лофин ҳам урарсен. *Фарҳод ва Ширин,* 143.

**ҚУРАШИЙ** — қурайш қабиласига мансуб, қурайшлик, қурайш қабиласидан:

Қирмагай жаннат ичра ҳеч бахил,
Гарчи ул бўлса саййиди қураший.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-692.

**ҚУРБ** — 1. яқинлик, яқин бўлиш:

Эй, ҳамд ўлуб маҳол фасоҳат билан санга,
Андоқки, қурб тақвию тоат билан санга.

*Хазойинул-маоний,* Iб-24;

Чун тақаррубда топиб дорус-сурур,
Кўнглига ул қурбдин солған ғурур. *Лисонут-тайр,* 5-4;

2. қобилият:

Бу ики ишнинг на миқдор қурби ва фазилати бор эрмиш.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-198;

3. лойиқлик:

Тенгридин тилаб эрдимким, агар сенинг қотингда қурбум бўлса, мени Тарсусда ул оламға элт.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-84.

**ҚУРБАТ** — етишиш; яқинлашиш:

Бу сифатқа улки бўлса нисбати,
Борму ул ҳазратда анинг қурбати? *Лисонут-тайр,* 132-12;

≈ **топ-** — яқинлашмоқ:

Агар икингиз аросида воқеъ ўлмас буъд,
Яқинки мақсад аслиға топмоғунг қурбат.

*Хазойинул-маоний,* IVб-92.

**ҚУРБАҚА** — қурбақа:

Макруҳеки ҳарзаки ва овози кариҳдур,
Ўзи савти била қурбақаға шабиҳдур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-60.

**ҚУРБОН** I — ўқдон:

Қоши бу чок кўнгулдин айру,
Филмасал ёйи эрур қурбонсиз.

*Хазойинул-маоний,* IIа-123; қ. **ҚИРБОН**.

**ҚУРБОН** II — фидо қилиш, ҳадя этиш:

Одам икисига қурбон буюрдиким, ҳар қайсининг қурбони қабул тушса, анга бергай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190;

≈ **вақфаси** — қурбон байрами, ҳайити:

...Султон Абу Саид Мирзо замонида Машҳадда ғариб ва

хаста бир буқъада йиқилиб эрдим. Қурбон вақфаси бўлди, оламнинг ақсо билодидин халқ имом равзаси тавофиға юз қўйдилар. *Мажолисун-нафоис,* 45;

≈ **айла-** — қурбон қилмоқ, ўлдирмоқ; қурбонликка сўймоқ:

Юзни гуллардин безабму бизни қурбон айладинг,
Ё юзунгга тегди қонлар бизни қурбон айлагач.
*Хазойинул-маоний,* Iа-126;

≈ **бўл-** — жонни фидо қилмоқ:

Неча юзунг кўруб ҳайрон бўлайин,
Илоҳи мен санга қурбон бўлайин.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-129;

≈ **га маъмур бўл-** — қурбон қилишга буюрилмоқ:

Иброҳим алайҳис-салом... тенгри таоло амри била қурбонга маъмур бўлди. Исмоил алайҳис-саломниким, қурратул-айн эрди, тенгри ризоси учун Мино тоғи устида аёғ-илкин боғлаб, қурбон қилурға пичоқ бўғзиға сурди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-198.

**ҚУРБОНИЙ** — қурбонлик, қурбонлик қилинган, қурбонликка сўйилган:

Бу байрамда қани шўхеки жоним бўлса қурбони,
Ки тутса бода ранги ўйлаким қурбонийлар қони.
*Хазойинул-маоний,* IVб-587.

**ҚУРРАТУЛ-АЙН** — фарзанд, *(айн.)* кўзнинг оқу қораси, кўз нури:

Шоҳ умриға зеб ила зайн ул,
Шоҳға балки қурратул-айн ул.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1129;

Исмоил алайҳис-саломниким, қурратул-айни эрди...
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-198.

**ҚУРРО** — қорилар; қуръонни қироат билан ёддан ўқувчилар:

Ҳофиз Али Жомий... қироат илмида жамиъи қурро анинг шогирдлигига маҳобат қилурлар эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 47.

**ҚУРС** — кулча, умуман ғилдирак нарса:

Юзи тубон тушубон маркабинг изига малак,
Ер узра қурсни қилған киби гадой талош.
*Хазойинул-маоний,* IIб-246;

≈ **и газак** — айлана, тўгарак шаклидаги газак (закуска):

Базми бўлуб гулшани ахзар киби,
Қурси газак ҳар сари ахтар киби.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 52;

≈ **и меҳр** — қуёш:

Ҳар улашур нони анинг қурси меҳр,
Олған ани сойили қадхам сипеҳр.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 236;

≈ **и фатир** — кулча нон, патир нон:

Кўрса биров хонида қурси фатир,
Дер ани кўк саҳнида бадри мунир. *Ҳайратул-аброр,* 139-25;

**қуёш қурси** — қуёш шакли, доираси:

Фалакдек хон фузунроқ анда ҳаддин,
Қуёш қурси киби нон худ ададдин. *Фарҳод ва Ширин,* 33;
Фалакдек йўқки, аввал жилва бергай,
Қуёшнинг қурсидек оламға ани.
*Хазойинул-маоний,* Iб-729;

≈ **и хур** — қуёш:

Ким қуруғ ўтмак сувға тўғраб есун,
Қурси хуру чашмаи ҳайвон десун. *Ҳайратул-аброр,* 99-18;

≈ **и қамар** — ой кулчаси:

Куб остидағи хишт қурси қамар,
Вале бошида ташти заррини хур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1229;

≈ **и қийр** — қора кулча:
Ул ўт ичида қуёш фатири,
Ойни не дейинки, қурси қийри.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 733.

**ҚУРСОҚ//ҚУРСОҒ** — қорин:
Ул аноким, бор эди фарзанд сендек дурри пок,
Юб эди эркин садафдек лавслардин қурсоғин.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-501.

**ҚУРТ** — қурт, ҳашарот:
Кеча ишнар қурт забона ишин қилмас ва кўпалак парвона ишин билмас. *Маҳбубул-қулуб,* 118;

≈ **у қуш** — бутун жонлилар:
Ошкор айлаб адолат оламин,
Еб сувда мавжуд қурту қуш ғамин. *Лисонут-тайр,* 3-11.

**ҚУРТУЛ-** — қутулмоқ, озод бўлмоқ:
Не ишқ ўтиға куймакликка тоби,
Не андин куртулуб жони хароби. *Фарҳод ва Ширин,* 175.

**ҚУРУ-** — 1. қуримоқ, қотмоқ:
Йиқилса ҳужра, бўлсун қаср обод,
Қуруса сабза, бўлсун сарв озод. *Фарҳод ва Ширин,* 191;
2. тамом бўлмоқ, адо бўлмоқ:
Қаноат чашмаедурким, суйи олмоқ била қурумас.
*Маҳбубул-қулуб,* 74.

**ҚУРУЛ-** — ясалмоқ, қурилмоқ:
Ва уч минг ҳилоли қавсмонанд қурулғандин сўнгра миҳваросо тирлар била аларға қаттиқ ёйдин чиққан ўқдек равонлиқ бермоқлари. *Садди Искандарий (Хамса),* 1576.

**ҚУРУЛТОЙ** — қурултой, кенгаш:
Соқиё, май туту қўйғил сўзни,
Хон қурултойиға еткур ўзни. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-418.

**ҚУРУРҒА-** — қовжирамоқ, сўлмоқ, адо бўлмоқ:
Ашкидин гўё берур эди сув,
Оҳ ўтидин қурурғайиб қайғу. *Сабъаи сайёр,* 147-8.

**ҚУРУТ** — сузмани ёнғоқдек-ёнғоқдек юмалоқлаб қуритиб тайёрланган маҳсулот, қурут:
Ва яна баъзи емаклардин қаймоқ ва қатлама ва буламоғ ва қурут ва улобани ҳам туркча айтурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-116.

**ҚУРУТ-** — 1. қуритмоқ:
Ашк ила Навоий сув берур, сабр ниҳолин,
Билмаски ани оҳим ўтидин қурутубмен.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-488;
Ҳиммат эли кўзда қурутуб намларини,
Неча қилур ошом фалак самларини.
*Назмул-жавоҳир,* XV-48;
2. аритмоқ:
Тан қурутмоққа ҳулла бирла ҳарир,
Барчаси дилнавозу табъпазир. *Сабъаи сайёр* 163-16;
3. йўқотмоқ, барбод этмоқ:
Шағол жонибин тутмоқ — товуқ тухмин қурутмоқдур.
*Маҳбубул-қулуб,* 122;
4. зое кетказмоқ, бебаҳра қилмоқ:
Ул бирин ютмоқдин заҳр ютма, бу бирин сочмоқдин наслинг тухмин қурутма. *Маҳбубул-қулуб,* 156-157.

**ҚУРУШ-** — 1. қурушмоқ, қовжирамоқ:
Ки андин шуъла чун жонимға тушти,
Қурушмоқ тандағи қонимға тушти. *Фарҳод ва Ширин,* 203;
Ва ул ҳарорат тобидин қони қурушти.
*Маҳбубул-қулуб,* 187;

2. сукутга бормоқ:
Шаҳди лаби тобдин қурушти,
Йўқ-йўқ бир-бирига ёпушти. *Лайли ва Мажнун,* 92б12.

**ҚУРУҚ//ҚУРУҒ** — қуриган, озган, ориғлаган:
≈ **тан** — қари, ориғлаган жасад:
Қуруқ танимға тугон куйдурурда бебоким,
Фатила ўти етишгач туташди хошоким.
*Хазойинул-маоний,* Iб-443;
≈ **бошлиғ** — суққа бош, мужаррад, бўйдоқ:
Сайийд Жаъфар... бир қуруқ бошлиғ мужаррад киши эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 150;
≈ **колбад** — ҳеч нимасиз тана:
Кетиб мағзидин фаҳму ҳушу хирад,
Қолиб руҳсиз бир қуруқ колбад.
*Садди Искандарий,* 317а17;
≈ **кўз** — йиғламаган кўз:
Дард аҳлининг нафаси... қаттиқ кўнгулни юмшатур ва қуруғ кўзни йиғлатур. *Маҳбубул-қулуб,* 118;
≈ **нон** — қотган нон:
Нафис ажносини аяб чопон киймаса, лазиз ағзияни исиркаб қуруғ нон емаса, ранжи маош суҳулати учун бўлса.
*Маҳбубул-қулуб,* 41-42;
≈ **қол-** — бебаҳра бўлмоқ:
Чу дарёи раҳматқа солғанда мавж,
Қуруқ қолмамиш не ҳазизу не авж.
*Садди Искандарий,* 237а5.

**ҚУРУҚША-** — қуруқшамоқ, қурушмоқ, қовжирамоқ:
Невчунки, турк алфози возни асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мавҳумот учун алфоз вазъ қилибдур... Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ ва ушармак...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ҚУРУҒЛУҚ** — қуруқлик:
Тенгизда доғи ул размиға ҳайрон,
Қуруғлуқ ичра бу базмиға ҳайрон. *Фарҳод ва Ширин,* 103.

**ҚУРЧУҚ** — саллача:
Мавлоно Ашраф... кийиз бўрк устиға қурчуқ чирмар эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 13.

**ҚУРЪА** — шартли белги, чек, қуръа;
≈ **сол-** — чек ташламоқ, фол очмоқ:
Қуръа солиб ҳар бирининг зотиға,
Тушти ул дам қуръа Ҳудҳуд отиға. *Лисонут-тайр,* 94-19.

**ҚУРЪОН** — Қуръон, мусулмонларнинг муқаддас китоби:
Қуръонға сен ўлған киби яксон ҳофиз,
Бўлсун санга барча ишда қуръон ҳофиз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-756.

**ҚУРЪОНИЙ** — Қуръонга мансуб:
Ва мадрасанинг тўридаким, ҳадди шимолийдур, гунбазе ясалдиким, сураи қуръоний ва оёти фурқоний адосида... ул ҳазрат дуоси бирла хатм қилғайлар. *Вақфия,* XIII-171.

**ҚУР-ҚАРДОШ** — қариндош, уруғ, аймоқ:
Ва Сулаймон алайҳис-салом Билқисни ўз қур-қардоши қошида тушурди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-228.

**ҚУСУР** I — қасрлар, саройлар:

Чу бўлди тўрт йил гардун мурури,
Ясалди тўрт фирдавсу қусури. *Фарҳод ва Ширин,* 45.

**ҚУСУР** II — айб, камчилик, аҳамиятсизлик, сустлик:

Чу сенсиз ўлди ҳарам ичра порсо, не осиғ,
Навоий ўлса сенинг бирла дайр аро, не қусур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-136;

Худнамолиғ аларға шева, худписандлиғ аларға мева, динларига ақл йўқидин қусур, ақлларида дин йўқидин футур.
*Маҳбубул-қулуб,* 57;

Агар бўлса шилон ишида футур,
Чу арз айладук биздин эрмас қусур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1408;

≈ **туҳмати** — камчилиги бор:

Ҳамоно тақлид аҳли ани мазҳабида қусур туҳматиға муттаҳам қилиб, шаҳид қилдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-182.

**ҚУТ** — 1. емак, овқат, озиқ:

Эл ғулуси қилиб мени мабҳут,
Ғам кўнгулга ғизоу жонима қут.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1193;

Эй муғбача, дайр ичра мени маст эта кўрким,
Жон қути кўнгул қувватидур софингу дурдунг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-350;

2. руҳ, жон:

Йироқтин кўруб ўғли тобутини,
Узуб чарх анинг умрининг қутини.
*Садди Искандарий,* 3176б;

≈ **и руҳ** — жон озуқаси, руҳ ғизоси:

Қут берса фаришта эҳсони,
Қути руҳ ўлса ҳур алҳони. *Сабъаи сайёр,* 176-3;

≈ **и ҳаёт** — кундалик таоми:

Май бўлубон қути ҳаёти анинг,
Халқ ичида Маймана оти анинг.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 201;

≈ **эт-** — ичмоқ, озиқланмоқ:

Тут манга ул боданиким, қут этай,
Қаҳрабо рангини ёқут этай. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 177;

≈ **ўл-** — озиқ, овқат бўлмоқ:

Руҳқа ориғ суйидин қут ўлуб,
Реза тоши лаъл ила ёқут ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 45-26.

**ҚУТБ** — ҳар бир нарсанинг ўртаси, маркази; эътибор ва ҳурмат марказида бўлган олим; улуғ даҳо;

≈ **и авлиё** — авлиёлар бошлиғи, йўлбошчиси:

Муршиди атвору қутби авлиё,
Кўнглида шамъи ҳидоятдин зиё. *Лисонут-тайр,* 193-13;

≈ **и мутлақ** — беистисно, ҳамма соҳада забардаст олим:

Маъни аҳлиға имоми барҳақ,
Ҳақдин ислом аро қутби мутлақ.
*Хазойинул-маоний,* IVа-427;

≈ **и тариқат** — сўфилик йўл-йўриғининг ягона порлоқ юлдузи:

Ҳазрат қутби тариқат ва ғавси ҳақиқат мавлоно Саъдиддин Кошғарийким, «Нақшбандия» хожалари силсиласининг ул замонда комил ва мукаммил муршид ва ҳалифаси эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 3;

≈ **ус-соликин** — йўловчиларнинг қутби — энг ёруғ ягона юлдузи:

Ҳазрати қутбус-соликин шайх Фахриддин Ироқий...нинг «Ламаот»и орзуси хаёлға кўп эврулур эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 17;

**замона қутби** — давр ягонаси, улуғи, таянчи:

Яна бири шайхул-машойих Абул-Ҳасан Харақонийғаки, ўз замонининг қутби эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-120.

**ҚУТЛУҚ//ҚУТЛУҒ** — 1. муборак, эзгу, яхшилик:

То кўзум қутлуғ юзидин ўзга сори тушмасун,
Ҳар не кўз кўргай менинг бахтимға ани шум қил.

*Хазойинул-маоний,* Iб-399;

2. серобчилик, мўл-кўллик, тўкин-сочинлик:

Етти йил қутлуқ бўлуб, яна етти йил қаҳатлиғ бўлғусидур.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-203.

**ҚУТР** — 1. минтақа, томон:

Қуйию-юқори, ул тийру ул тор,
Фалак даврида қутр айлаб падидор. *Фарҳод ва Ширин,* 97;

2. диаметр:

Девларга буюрдиким, ики минг етти юз қозон ясадиларким, ҳар қайсининг даврасининг қутри минг қари эрди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-226;

≈ **ин қиёс айла-** — ички томондан мўлжалламоқ:

Чу паргор даврини пос айлади,
Яна қутрин анинг қиёс айлади.

*Садди Искандарий,* 312б9.

**ҚУТТОЪ** — йўлтўсарлар, қароқчилар, босмачилар;

≈ **ут-тариқ** — йўлтўсарлар, йўл босиб ўтувчилар:

Нафс қуттоъут-тариқи манзилидур бу работ,
Нақди дин ҳифзиға қил ўтгунча андин эҳтиёт.

*Хазойинул-маоний,* Iб-298.

**ҚУТУЗ** — қутурган;

≈ **бўл-** — қутурмоқ:

Телбадур нокас рақибинг, қатл эрур вожиб анга,
Мундин ўзга йўқ иложи, итким ул бўлғай қутуз.

*Хазойинул-маоний,* IIа-117;

Соғлиғида қутуз ит ва усруклугида қочиб андин юз ит.

*Маҳбубул-қулуб,* 48.

**ҚУТУЛ-** — қутулмоқ, (маломатдан) халос бўлмоқ:

Турк улуси фасиҳлариға улуғ ҳақ собит қилдимки, ўз алфоз ва иборатлари ҳақиқати ва ўз тил ва луғатлари кайфиятидин воқиф бўлдилар ва форсийгўйларнинг иборат ва алфоз бобида таън қилур сарзанишидин қутулдилар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* 39;

Бу балиятдин қутулмоқ топмадим, эй майфуруш,
Бехуд ўлмоққа харобот ичра маскан айладим.

*Хазойинул-маоний,* IVб-426;

Биридин қутулмоққа чун хос ўлуб,
Яна бир самоъиға раққос ўлуб.

*Садди Искандарий,* 313б21.

**ҚУТУЛМОҒЛИҚ** — халос бўлмоқлик:

Инсонға маҳзи ғалат хаёлдур ва одамийға бу офатдин қутулмоғлиқ маҳолдур. *Маҳбубул-қулуб,* 37.

**ҚУТУР-** — қутурмоқ:

Бир бешадаки, йўл қироғинда бўлғай, бир азим пилки, андин улуғроқ бўла олмағай, қутуруб ё маст бўлуб, йўл бошиға келиб, элга зарар еткура бошлади.

*Тарихи мулуки ажам,* 518.

**ҚУТҚАР-** — қутқармоқ, бўшатиб юбормоқ, озод қилмоқ:

Ул пари ишқи агарчи айлади мажнун мени,
Шукр эрур, бореки қутқарди хирад васвосидин.

*Хазойинул-маоний*, IVа-269;

Аммо мени телбалик қутқарди ва ани ақл гирифтор қилди.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-92.

**ҚУФЛ** — қулф:

Эшиклар боғлабон ҳар сори беҳад,
Темур қуфл анда маҳкам, ўйлаким сад.

*Фарҳод ва Ширин*, 76;

≈ **эт-//қил-** — қулфламоқ, маҳкамламоқ:

Тикти кўксум чокину тийғин танимда қилди гум,
Эл эшикни қуфл этиб туфроққа кўмгандек калид.

*Хазойинул-маоний*, Iб-145;

Аларни атодек кишиларнинг амнобод уйларига ётқузуб қуфл қилдуруб, мўътамад амин кишилар алар муҳофазати учун таъйин қилиб, эшикни устидин боғлатиб, ул муҳофизға ташқаридин посбонлиқ буюрурлар эрди.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер*, XIV-80.

**ҚУЧ-** — қучоқламоқ, кўришмоқ:

Қучуб шаҳзодани кўнгли қилиб шод,
Деди: Сен-сенки отинг келди Фарҳод.

*Фарҳод ва Ширин*, 67.

Қучубон барча ҳолини сўрди,
Илгин анинг қўлиға топшурди. *Сабъаи сайёр*, 107-18.

**ҚУЧОҚ** — қучоқ:

Қучарға сарв ниҳоли бири қадингдек эмас,
Агар кетурса ани боғбон қучоғи била.

*Хазойинул-маоний*, Iб-574.

**ҚУЧУШ-** — қучоқлашмоқ, кўришмоқ:

Саъй ила бир-бирин тутуштилар,
Муғтанам англабон қучуштилар.

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1170;

Андоқки, «чопишмоқ» ва «топишмоқ» ва «қучушмоқ» ва «ўпушмак» ва бу шоеъ лафздур.

*Муҳокаматул-луғатайн*, 17.

**ҚУЧҚУ** — қучоқланадиган, қучоқбоп, қучоққа сиғадиган:

Бўю жисмин деёлмон қучқу янглиғ,
Паридек чустлуқдин учқу янглиғ.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 452.

**ҚУШ** — қуш:

Балки қудсий руҳининг гўё қуши,
Арш боғидин келиб кўнглум туши. *Лисонут-тайр*, 194-17;

≈ **тили** — қуш тили; Алишер Навоийнинг «Лисонут-тайр» асариға ишора:

Қуш тили бирла баён айлаб калом,
Тўтийи гўёдек ўлди хосу ом. *Лисонут-тайр*, 194-9;

**кўнгул қуши** — орзу, умид:

Васл орзусидин кўнгли қушиға қанот таманноси қилиб, васл ҳавосида парвоз буюрғани ошиқона ва муштоқона тушубтур. *Мажолисун-нафоис*, 229;

≈ **сол-** — қуш овламоқ:

Хожа Қутбиддин Аҳмад... бағоят бийик киши, бир қўллариға ўзларин кўтартиб қуш солур эрмиш.

*Мажолисун-нафоис*, 167.

**ҚУШБЕГИЛИК** — қушбегилик, вазирлик мансаби:

Ул фанда ғояти мулоямат ва ниҳояти маҳоратдин қушбегилик мансабиға етибдур, балки мундин дағи кўп бийикрак

маносиб касб этибдур.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-75.

**ҚУШЛУҚ** — қушлик, қуш бўлиш; қушники, қушга тегишли;

≈ **сазо** — қуш овози:

Менинг хайлима келди қушлуқ сазо —
Ким, ул қушқа кунжуддин ўлғай ғизо.

*Садди Искандарий,* 111.

**ҚУШХОНА** — ов қушлари турадиган жой:

Мавлоно Мушрифий... гўё қушхона мушрифи эрдиким тахаллуси ҳамулдур. *Мажолисун-нафоис,* 203.

**ҚУШЧИ** — қушчи, қуш боқувчи:

Ҳунар ва пешада андоқки, қушчи ва борсчи ва қўруқчи ва тамғачи ва жибачи ва йўрғачи.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117;

Топшуруб элга, итоат айлабон,
Қушчи берганга қаноат айлабон. *Лисонут-тайр,* 51-13.

**ҚУШЧИЛИҚ** — овчилик;

≈ **шеваси** — овчилик қонун-қоидаси:

Қушчилиқ шевасида мулозамат қилур эркандур.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-75.

**ҚУШҚУН** — қуюшқон:

Ва отнинг иярин агарчи «зин» дерлар, аммо кўпрак ажзосин, мисли, жибилгир... ва жилбур ва қушқун йўсунлуқ кўпин туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ҚУЮН** — қаттиқ шамол, қуюн:

Бўл қуюну бошиға эврул басе,
Жон дағи қўйнунгда нечукким хасе. *Ҳайратул-аброр,* 107-7.

**ҚУҒЛА-** — қидирмоқ, истамоқ:

Қамар курсиға илкинг етмаса қуғлама, ўтмак ҳам муғтанамдур зарбафт баҳоли бўлмаса фароғат бўрёси қачон андин камдур. *Маҳбубул-қулуб,* 169.

**ҚЎБУЗ** — қўбиз:

Соқиё, май тўлаким арбада истар кўнглум,
Эй муғанний, чола бошла ўкурур кўкта қўбуз.

*Хазойинул-маоний,* Ia-135;

Андоқким, рубоб бошин ерга қўйуб ниёз кўргузгай ва қўбуз қулоқ тутуб айшға тарғиб оҳангин тузгай.

*Маҳбубул-қулуб,* 36.

**ҚЎЗИ** — қўзи:

Бўрини қўзи била қилған семиз,
Кийик жамъу хайлиғадур раҳмсиз. *Маҳбубул-қулуб,* 122;

**жайрон қўзиси** — жайрон боласи:

Чун азми шароби ноб этарлар,
Жайрон қўзисин кабоб этарлар.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 700.

**ҚЎЗҒА-** — 1. пайдо қилмоқ, бошламоқ; вужудга келтирмоқ:

Молин азиз асраб, ўзини хор этгай ва ўз молин тамғадин ўғурлаб ўзига мазаллат етгай, ё ворис сепар учун йиғқай, ё ходиса қўзғар учун қозғанғай. *Маҳбубул-қулуб,* 41-42;

2. бетинч қилмоқ, тўполон кўтармоқ:

Оламни агар қўзғабон ўт солса тонг эрмас,
Ул шўхки сархуш чиқибон, секретур абраш.

*Хазойинул-маоний,* IVб-260.

**ҚЎЗҒАЛ-//ҚЎЗҒОЛ-** — 1. қўзғолмоқ, тинчсизланмоқ; қўзғолон кўтармоқ:

Очар гўё сабо ул гул юзидин ҳар замон буркаъ
Буким бир фитна бирла қўзғалур аҳли замон ҳар дам.

*Хазойинул-маоний,* IVб-400;

2. жангга йўлланмоқ:
Сипоҳида пайдо бўлуб қўзғалиш,
Сипоҳ қўзғолур шаҳға чун тушти иш.
*Садди Искандарий,* 264а1.

**ҚЎЗҒАЛИШ** — ҳаракатга келиш, сафарга ҳозирлик кўриш:
Сипоҳида пайдо бўлуб қўзғалиш,
Сипоҳ қўзғолур шаҳға чун тушти иш.
*Садди Искандарий,* 264а1.

**ҚЎЗҒАЛОН** — тўполон, тинчсизлик; ғалаён:
Етгач ул мажмаъға мундоқ қўзғалон,
Ҳар бири авворан бехонумон. *Лисонут-тайр,* 29-12;
Ул от қўзғалон солди даврон аро,
На даврон аро, чархи гардон аро.
*Садди Искандарий,* 256б14.

**ҚЎЗҒАТ-** — қўзғатмоқ, қимирлатмоқ:
Эйки, мужгондин ясол туздунг кўнгуллар сайдиға,
Кўз юмуб очқунча ушбу хайлни қўзғатма кўп.
*Хазойинул-маоний,* Iа-111.

**ҚЎЙ** — қўй:
Юз сафҳа бир қалам бирла котиб қилур рақам,
Минг қўйни бир асо бирла ҳар ён сурар шубон.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-692;

≈ **рўдаси** — қўй ичак-чавоғи:
Тешиб беҳад тани осудасини,
Кабоб эткан каби қўй рўдасини. *Фарҳод ва Ширин,* 72;

≈ **соғмоғ** — қўй соғиш:
Қизлар била ўйнаю талошо,
Қўй соғмоғин этгали тамошо.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 812.

**ҚЎЙ-** — 1. қўймоқ; бирор нарсани ерга қўймоқ:
Десангки ҳажр юкин тортқил, не чорам бор,
Ки Қоф тоғини хас узра қўйсалар кўтарур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-144;

2. ташламоқ, тарк этмоқ:
Навоий, йигитликни қўй, чун қоридинг,
Қилиб тавба, бўл зуҳду тақвоға толиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-56;

3. суянмоқ:
Орқасин қўйди даме деворға,
Ҳайрат айлаб ул ғариб осорға. *Лисонут-тайр,* 72-5;

4. бир нарсани иккинчи нарса устига қўймоқ:
Бошиға қўйди ҳидоят афсарин,
Тожиға тикти нубувват гавҳарин. *Лисонут-тайр,* 104-1;

5. қолдирмоқ:
Кирди маркабни қўйиб вайронаға,
Уйқу ғолиб бўлди ул девонаға. *Лисонут-тайр,* 135-15;

6. қасдланмоқ, жазм этмоқ:
Бўлдилар зоеъ, қўюб бу йўлда юз,
То бу даргаҳға етиштук биз ўтуз. *Лисонут-тайр,* 184-6;

7. кечмоқ:
Келгасиз ўз муқтадонгизни қўюб,
Хизматидин, балки шаклидин тўюб. *Лисонут-тайр,* 86-13;

8. бормоқ, кирмоқ:
Ғофиле қўйди қадам бозорға,
Хайли тобеъ нафси бадкирдорға. *Лисонут-тайр,* 38-14;

9. яқинлашмоқ, ковушмоқ:
Ҳам йигит муштоқу ҳам муҳтож қиз,

Юзга юз қўюб оғиз узра оғиз. *Лисонут-тайр,* 173-6;
10. озод этмоқ:
Бу жамоатни қатл қилмоқ шаръан ва ақлан муносиб эрмас ва қўймоғлари мулкка мужиби тараддуддур.
*Тарихи мулуки ажам,* 514;
1. ўз ҳолига қўймоқ:
Тоғики ўзин солмади фармон ичра,
Қўй нофармон халқни туғён ичра. *Назмул-жавоҳир,* XV-26;
**аёқ қўй-** — юрмоқ, одимламоқ:
Шайхқа эрди маҳосин поку оқ,
Овуч ичра олибон қўйди аёқ. *Лисонут-тайр,* 177-20;
**гом қўй-** — келмоқ, қадам ранжида қилмоқ:
Ким дегачким қўй бизинг манзилға гом,
Нотавон азм этти ул ён шодком. *Лисонут-тайр,* 171-13;
**от қўй-** — атамоқ, исм қўймоқ:
Секиз йилдин сўнгра бир ўғли бўлди, отин Баҳром қўйди.
*Тарихи мулуки ажам,* XVI-218;
**ранж қўй-** — сабр қилмоқ, ўзини машаққатга солмоқ:
Сен доғи нафсингға қўй бир навъ ранж,
То насибанг бўлғай онинг музди ганж.
*Лисонут-тайр,* 106-17;
**қадам қўй-** — етмоқ, чиқмоқ:
Олтмишқа умр қўйғанда қадам,
Қуш тилин шарҳ этгали йўндум қалам.
*Лисонут-тайр,* 207-12;
**қарор қўй-** — безовталанмоқ:
Бу андиша кўнглумда қўймай қарор,
Ҳалок айлабон ажз ила изтирор.
*Садди Искандарий,* 243б5;
**юз қўй-** — содир бўлмоқ:
Бўйла чун қатъи масофат қўйди юз,
Нотавонларға кўп офат қўйди юз. *Лисонут-тайр,* 36-7.

**ҚЎЙДУР-** — қўйдирмоқ:
Ўқи захми уза қўйдурдум доғ,
Қароси захм уза бўлди марҳам.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-217.

**ҚЎЙМОҒЛИҒ** — қўйишлик, қўймоқлик:
Руқъалари етса не шаҳ қошиға,
Иш ани қўймоғлиғ ўпуб бошиға.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 73.

**ҚЎЙУН** — қўйин, қўлтиқ; қучоқ:
Бошин қўйниға олди йиғлабон зор,
Ки эй йўқ қисматинг жуз ранжу озор.
*Фарҳод ва Ширин,* 114;
Даврон аҳли қўйни ва этаги жавоҳирдин мамлу бўладур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-45.

**ҚЎЙЧИ** — қўйчи, чўпон:
Бир қўйчиға учраб, қўйчи доғи аларға қўшулуб, қўйчининг ити ҳам эришиб, Рақим отлиғ ғорға кирмишлар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-237;
Ҳунар ва пешада андоқки, қушчи ва борсчи ва жибачи ва қўйчи. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ҚЎЙЧИЛИҚ** — қўйчилик, чўпонлик:
Етти йил анинг қўйчилиқ амрини қилмоқни ихтиёр қилди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**ҚЎЛ** I — 1. қўл:
Жунун таъвизиға кўрганда мойил,

Қўл этсам эрди бўйнунгға ҳамойил. *Фарҳод ва Ширин,* 174;
2. томон, тараф:
Топиб ўнг ёнида камол аҳли ер,
Тутуб сўл қўлида қитол аҳли ер.
*Садди Искандарий,* X-88;
≈ сун- — киришмоқ:
Ул қабул айлаб равони тутти йўл,
Сунди устоди илож айларча қўл. *Лисонут-тайр,* 119-21;
Ҳар хайл қўлин сунуб кенг,
Ул мулкни ер била қилиб тенг.
*Лайли ва Мажнун,* VIII-52;
≈ **га учра-** — ошиқ бўлмоқ, гирифтор бўлмоқ:
Эй вафо аҳли, дуом ушбудурурки, ё раб,
Бевафо маҳжабинлар қўлиға учрамангиз.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-117;
≈ **ни жондин ю(в)-** — жондан умид узмоқ:
Қўлни шаҳзода жондин юди пок,
Қўйди кўнглин суда бўлурға ҳалок.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1097;
≈ **тут-** — қўллаб-қувватламоқ, йўл-йўриқ кўрсатмоқ:
Ушбу ҳайрат маслакида тут қўлум,
Бу таҳаййюр ичра кўргузгил йўлум. *Лисонут-тайр,* 202-6;
≈ **қовуштур-** — одоб кўрсатмоқ, тавозелик бўлмоқ:
Қўлларни қовуштуруб йироқдин,
Фармониға мунтазир қироқдин. *Лайли ва Мажнун,* 58*б*11.

**ҚЎЛ** II — тоғ аро йўллар:
Суманбар чопиб эрди ўн йиғоч йўл,
Демайким туз, тамоми тоғи ила қўл. *Фарҳод ва Ширин,* 124;
Баъзи ўлди, баъзи итти йўл аро,
Баъзи аввора бўлуб ҳар қўл аро. *Лисонут-тайр,* 158-20.

**ҚЎЛ-** — 1. айтмоқ, сўзламоқ; сўрамоқ:
Шоҳ лутфи узрини қўлмоқ эмас мумкинки, шавқ,
Ҳушум этмиш зоилу нутқумни ҳам лол айламиш.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-140;
Вафо ойину шарти мунга бўлғай,
Магарким тенгри — ўқ узрунгни қўлғай.
*Фарҳод ва Ширин,* 194;
2. ҳайдашга қарор қилмоқ:
Кўтаҳ назарлар бу таваҳҳумдинки, аларнинг вуқуфи била бўлмиш бўлғай, аларға шаҳрдин узр қўлдилар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-167.

**ҚЎЛБОҒ** — маржон ипи, чилвири:
Тахайюл бирла нозук соъидин гар тўлғасам, томғай
Ҳал ўлған сийм андоққим, узулса инжу қўлбоғи.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-334.

**ҚЎЛДА-** — қўлламоқ, суямоқ, етакламоқ; йўл кўрсатмоқ, ёрдам бермоқ:
Қочмайин афтодалиғдин, арзи ихлос айлаким,
Дўст лутфи оқибат афтодаларни қўлдамиш.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-274;
Карам айлаб икки қўлум қўлдангиз,
Сўз иқлими сари мени йўлдангиз.
*Садди Искандарий,* 239*б*20;
Ул қўлдаб элтурда бирав йўлуқти.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-95.

**ҚЎЛДАТ-** — қўллатмоқ, суятмоқ; ёрдам қилдирмоқ:
Дайр аро мен масту нозукхўйидин ул муғбача,

Базмдин судрар мени гаҳ судратиб, гаҳ қўлдатиб.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-41.

**ҚЎЛДОШ** — ёрдамчи, кўмакчи; дўст, ўртоқ, улфат:
Қўзунг очиб кўтаргил бошинг охир,
Ки келмиш бир ҳазин қўлдошинг охир.
*Фарҳод ва Ширин,* 209;
Кўрди чу тиғ остида қўлдошини,
Ёри шафиъ ўлди очиб бошини. *Ҳайратул-аброр,* 109-11.

**ҚЎЛДОШЛИҚ** — дўстлик, ўртоқлик:
Ул жамоат ҳам қилиб қўлдошлиқ,
Кому ноком эттилар йўлдошлиқ. *Лисонут-тайр,* XI-96.

**ҚЎЛТУҒ** — қўлтиқ, қўйин:
Қўлин қўлтуғлар ичра муътакиф ҳам,
Қулоғлардин ўтуб икки катиф ҳам. *Фарҳод ва Ширин,* 51.

**ҚЎМАРҒОЛ** — қуршов жойи, пистирма; қалъа, қўрғон:
Чун қўмарғолға етти ул чарга,
Халқ беркиттилар аёқ ерга. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1167.

**ҚЎН-** — қўнмоқ, қушнинг дарахтга қўнмоғи:
Мазраи жонимда тухми шавқ ила меҳр экмишам,
Йўқ ажаб гар қўнсалар хайли кабутар бошима.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-570;
Қўнолға олиб қайда қўнса дирам,
От арпаси ҳам, қушиға тўъма ҳам. *Маҳбубул-қулуб,* 52.

**ҚЎНОЛҒА** — қуш қўнадиган жой; умуман қўнар жой:
Қўнолға олиб қайда қўнса дирам,
От арпаси ҳам, қушиға тўъма ҳам. *Маҳбубул-қулуб,* 52.

**ҚЎНҒАР-** — 1. бузмоқ, вайрон қилмоқ:
Таҳаммулсиз бўлуб уй сори бориб,
Эшик очилмағандин сўнг қўнғариб. *Фарҳод ва Ширин,* 206;
2. ағдариб йиқитмоқ, қўпормоқ, ағдармоқ:
Ва еле эсадурмиш, бўлғайки, биноларни ва йиғочларни қўнғарурмиш бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-110;
Нафсоният боғида орзу ниҳолин инқитоъ илиги била қўнғариб... ул хирман кулларин фано елига совурдим.
*Вақфия,* 8;
3. суғириб олмоқ; жойидан қимирлатмоқ:
Аробаларға улуғроқ сарв йиғочларин боғлардин сутун олиб, қўнғариб юклаб, жаҳоноро боғиға элтадур эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* 6.

**ҚЎНҒРОТ** — туркий (ўзбек) уруғларидан бирининг номи:
...ва «қиёт» насаблиқ мутааййинлар ва «қўнғрот» ҳасаблиқ мутамаккинлар. *Вақфия,* XIII-160;
Чун Навоий жониға офат эрур лўлийваше,
Соғинур ғули биёбон кўрса қўнғроту қиёт.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-79.

**ҚЎНҒУЗ** — қўнғиз:
Юқори ўлтурмоқ талашқучиларким ҳинду дийдбон алардин юқорироқдур учар қўнғуз илгарироқ.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-415.

**ҚЎП-** — ўрнидан турмоқ, тик турмоқ:
Оҳ уруб қўптию қилди йўлға азм,
Каъба эҳромиға айлаб ўзни жазм. *Лисонут-тайр,* 90-17;
**жафоға қўп-** — жафо қила бошламоқ; киришмоқ:
Жафоға қўптингу тушти аёғингға зулфунг,
Начукки соя замони ки меҳр турғай туз.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-209.

**ҚЎПОР-** — 1. кўтармоқ, қўзғатмоқ, турғизмоқ, тирилтирмоқ:

Лабинг малоҳати ғавғо қўпорди оламдин,
Шакарни бўйла киши қайда кўрди шўрангез.
*Хазойинул-маоний,* Iб-233;

Тенгри таоло куфрони неъмат қилғанларни ваъда қилған дастур била тўнғуз шакли била ўрунларидин қўпорди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-235;

2. ағдармоқ, бузмоқ:
Панд ила сабрим уйин, эй ақл, маъмур истама,
Ким қўпормиш кўз ёшим сайли ани бунёдидин.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-259.

**ҚЎРЁ** — 1. чодир, капа:
Кўзга то кирмиш хаёлинг, совуғ оҳим ваҳмидин,
Боғламишмен қўрё ҳар сори мужгондин анга.
*Хазойинул-маоний,* Iа-79;

2. харобахона; вайрона:
Уй ичра гилем ўрнида бўрё,
Келиб боғу бўстон бузуқ қўрё.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1291.

**ҚЎРУ-** — қўриқламоқ, тартибга солмоқ:
Подшоҳзодалар ясовуллуқ қилиб, элни қўруб, йўл очиб, наъш мадфанға етти.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-65.

**ҚЎРУҒ** — қўриғ; хилват, пистирма:
Нужум ўлди Чин хайлидек бефуруғ,
Қазо қилди кўк марғзорин қўруғ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1469.

**ҚЎРУҚЧИ** — қўриқчи, қоровул:
Ҳунар ва пешада андоққи, қушчи ва борсчи ва қўруқчи ва тамғачи ва жибачи ва йўрғачи.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ҚЎРЧИ** — қурол-яроғ омборининг бошлиғи; ботир жангчи; қўрғон соқчи отрядлари бошлиғи:
Мансабда андоққи, қўрчи ва сувчи... ва шилончи ва ахтачи йўсунлуғ кўптур.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ҚЎРҚУНЧ** — 1. қўрқув, қўрқинч:
Жонибингға келганда беҳол эдук,
Сўз айтурда қўрқунчдан лол эдук.
*Садди Искандарий,* 282а11;

Овучлаб Аҳраман қўрқунчдин жон.
Валекин жондин ул ҳолатда ранжон. *Фарҳод ва Ширин,* 74;

2. хавфсирайдиган, хавфли:
Анингким шоҳларға хизмати хўброқ, қўрқунчи кўпрак.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-80.

**ҚЎРҚ-** — қўрқмоқ, хавф қилмоқ; ташвиш қилмоқ:
Қўрқарам ҳирмон саҳобин ёпмағай фаҳм этса чарх,
Ким шабистон меҳр шамъидин мунаввардур манго.
*Хазойинул-маоний,* Iб-35.

**ҚЎРҚУТ-** — қўрқитмоқ, ҳуркитмоқ, чўчитмоқ:
Жон олур лаълим ҳадиси, деб мени қўрқутмағил,
Ким бу бир сўздурки, айтурсен Навоий жонидин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-508;

Аъоди хайлини қўрқутмоқ эрди,
Алардин ўзни солим тутмоқ эрди. *Фарҳод ва Ширин,* 148.

**ҚЎРҚУШ** — қўрқиш, чўчиш:
Кимки дайр ичида кўрди ул тушни,
Топти ўзида айшу қўрқушни.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1035.

**ҚЎРҒОН** — қўрғон, қалъа:

Қўруб бешинчи қўрғон қаҳрамонин,
Дебон ул тунда ҳолининг ёмонин. *Фарҳод ва Ширин,* 165;
Урмагайсен посбонлиғ лофи кўк қўрғонида,
Воқиф ўлсанг, эй ажал, ҳажрим туни бир пösидин.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-269.

**ҚЎРҒОШУН** — қўрғошин:

Дамиким қаҳри ўти тутмай ором,
Эриб кўк ўйлаким, бир қўрғошун хом.
*Фарҳод ва Ширин,* 5.

**ҚЎТОН** — лайлаксимон бир қуш, кўкқўтон:

Қўтоннинг улуқ қуш аро сони бор,
Вале сунғур олинда не жони бор.
*Садди Искандарий (Хамса),* 52.

**ҚЎТОС** — қўтос, от ёли ёки думига ўтказиладиган олтиндан ишланган зийнат асбоби:

Йўқ улки, маркаби бўйниға боғлаб осса қўтос,
Осилғай ўзининг ўз бўғзидин сақолидек.
*Маҳбубул-қулуб,* 16.

**ҚЎТУР** — қўтир; яра:

Ичимда ҳажр ўқи солғанга ёра,
Қўтурдин анга захми ошкора. *Фарҳод ва Ширин,* 178;

≈ **жисм** — қўтир касаллигига учраган бадан; ҳамма жисмини яра босган:

Мени Мажнун танин тирноғларнинг захмидин кўрган,
Дегай Лайли ити ҳар ён қўтур жисмини қошибдур.
*Хазойинул-ма*оний, III*б*-148.

**ҚЎШ** — бир жуфт, қўшалоқ:

Қил аввал нўшу берким мен қилай нўш,
Қўш ичсанг тутки, мен доғи ичай қўш.
*Фарҳод ва Ширин,* 28;
Соқий чу ичиб, манга тутар қўш,
Томший-томший ани қилай нўш.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-109;

≈ **и ҳам** — иккаласи ҳам:

Қўши ҳам икки зўр паҳлавон, юкига бўюн сунуб олида равон. *Маҳбубул-қулуб,* 46.

**ҚЎШ-** — қўшмоқ; ҳамроҳ қилмоқ:

Гаҳи қўшмоқда мазмунун деб ани,
Асиру зору маҳрумум деб ани. *Фарҳод ва Ширин,* 197;

≈ **сонига қўш-** — санамоқ, ҳисобламоқ:

Раҳм этиб аҳбобқа гардун, Навоий, кўрди зулм,
Қўшмади гўё ани аҳли муҳаббат сонида.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-15.

**ҚЎШДЕВОН** — давлат маҳкамаси:

Мир Ҳусайн Али Жалойир... Султон Соҳибқирон... қўшдевонида муҳр бости ва парвоначи бўлди.
*Мажолисун-нафоис,* 172.

**ҚЎШУЛ-** — 1. боғланмоқ, аралашмоқ:

Аввал узулмак ва қўшулмоқ ва охир не узулмак ва не қўшулмоқ. *Насойимул-муҳаббат,* XV-77;

2. қўшилмоқ, ҳисобланмоқ:

Бу пайравлар ҳам ул раҳбарлар хайлиға қўшулғайлар.
*Мажолисун-нафоис,* 3;

3. етишмоқ, эришмоқ:

Фурқатим саъб эрканин ишқ аҳли ичра билмагай,
Ёриға улким, қўшилмоқдин бурун айрилмади.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-434.

**ҚЎШУЛУЛ-** — қўшилмоқ:

Ва зуҳр ракаотидин «Варкау мааррокиин» хайлиға қўшулулди ва аср қиёматидин «Ва иқомас-салот» жамоатиға юз қўюлди. *Садди Искандарий (Хамса),* 1221.

**ҚЎШУН** — қўшин, ҳарбий қисм:

Бириси қўшун сори чекти рақам,
Бириси туман сори урди алам. *Вақфия,* XIII-160.

**ҚЎШУНБЕГЛИК** — қўмондонлик:

Аларким, қўшунбеглигин қилди фан,
Хароби буким, бошлағайлар туман.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1314.

**ҚЎШУҚ** — қўшиқ:

Англамайин сўзда туюқ баҳрини,
Қайси туюқ, балки қўшуқ баҳрини.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 46;

Яна «қўшуқ»дурким, арғуштак усулида шойиъдур ва баъзи адвор кутубида ул усул зикр бўлубтур.
*Мезонул-авзон,* XIV-179.

**ҚЎЮЛ-** I — қўйилмоқ:

Тўшаб қаср ичра юз дебойи гулранг,
Қўюлди тахти гардун сори оҳанг.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 341.

**ҚЎЮЛ-** II — аталмоқ, ном берилмоқ:

Умрнинг охириға яқин назмға кирган фойдаларға «Фавоидул — кибар» от қўюлди. *Муншаот,* XIII-118.

**ҚЎЯБЕР-** — олдини тўсмаслик, иш тутмаслик:

Қўяберки, қилсун аён душмани
Ки, бордур адоват адувнинг фани. *Маҳбубул-қулуб,* 65.

## Ғ

**ҒАБН** — ҳийла, фириб, макр:

«Айн»и шариат бори ғабни бало,
Тузлук ила ҳар хати анинг хато.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 171.

**ҒАБОВАТ** — ақлсизлик, калтафаҳмлик, тентаклик:

Улки ўзин бегангай зиҳи ғабоват ва улки ўз сўзин бегангай, зиҳи шақоват! *Маҳбубул-қулуб,* XIII-45.

**ҒАБРО** — ер; **жирми ғабро** — ер шари, юр юзи:

Айламак паст жирми ғаброни,
Ундур этмак сипеҳри хазрони. *Сабъаи сайёр,* 18-8.

**ҒАБҒАБ** — ияк, бағбақа; **тавқи ғабғаб** — багбақа айланаси, ҳалқаси:

Хизри хаттинг сабзаси ҳайвон суйи нўши лабинг,
Ул сув мавжидин бўлуб бир давр тавқи ғабғабинг.
*Хазойинул-маоний,* IIб-348;

Лаълини қўйки, жон бўлуб лаб анга,
Жонға нун даври тавқи ғабғаб анга.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 949.

**ҒАВВОС** — сувга шўнғувчи, ғаввос:

Бу дарё ичра улким бўлди ғаввос,
Чиқарди бўйла дурри маънийи хос *Фарҳод ва Ширин,* 96;

≈ **и азал** — оллоҳ, тангри:

Қайда бўлғай жавҳари жон ҳам бадал ул дурғаким,
Оби ҳайвондин чиқармиш ани ғаввоси азал.
*Хазойинул-маоний,* IIб-386;

≈ **и дун** — пасткаш ғаввос:
Берсалар беш-ўн дирам ғаввоси дун,
Баҳр ичра солур ўзни сарнигун. *Лисонут-тайр,* 59-4.

**ҒАВВОСЛИҚ** — ғаввослик:
Ўт қилибон баҳрда ғаввослиқ,
Тоғ этибон чарх уза раққослиқ.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 17.

**ҒАВР** — 1. бирор нарсанинг таги, туби; талаб:
Мададкор йўқ амр этгучи ул,
Не иш тушса ғаврумға етгучи ул.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1575;
2. бирор нарсанинг ҳақиқати, моҳияти:
Ғавр айла кишига доғи кирдориға боқ,
Не қилсанг анинг шаънида миқдориға боқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-29;
≈ **айла-** — талаб қилмоқ, хоҳламоқ:
Валекин неча айласак ишта ғавр,
Эмас одами навъи ичра бу тавр.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1575;
≈ **иға ет-** — тагига етмоқ; додига етмоқ; ҳақиқатини билмоқ:
Чу ул арқом ғавриға етарсен,
Уқуб Суқрот ҳолин фаҳм этарсен. *Фарҳод ва Ширин,* 68;
≈ **топ-** — тубига етмоқ, чуқур тушунмоқ:
Бир йиғочқа яқин жазираға давр,
Давридa сувға топмайин киши ғавр. *Сабъаи сайёр,* 145-3;
Кишиким билик баҳриға топти ғавр,
Бу сўзнинг жавобин деди неча тавр.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1355.

**ҒАВС** I — мадад, ёрдам; мададкор, ёрдамга етиб келувчи, ёрдам кўрсатувчи:
Муҳаммад ибни Абдуллоҳ Табарийнинг муридидур ва ул Абу Аҳмад Ҳаририйнинг азим каромот ва тез фаросат соҳиби эрди ва ўз замонининг қибла ва ғавси.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-106;

**ҒАВС** II — сувга шўнғиш; сувда чўмилиш;
≈ **эт-//қил-** — 1. сувга шўнғимоқ:
Кўз баҳри ичра шиша кийиб мардум этти ғавс,
Ёйилди ушбу важҳ ила юз сори инжуси.
*Хазойинул-маоний,* Iб-597;
2. сўз маъноларини чуқур мулоҳаза қилмоқ:
...аҳодис дарёсиға ғавс қилур эрдим.
*Назмул-жавоҳир,* 20;
≈ **и лужжаи ҳилож эт-** — умр булоғининг энг тубига етишмоқ:
Чунки ғавси лужжаи ҳилож этиб,
Ҳар дурин шоҳлар бошиға тож этиб. *Лисонут-тайр,* 19-2.

**ҒАВҒО** — 1. тўполон, тўс-тўполон, шовқин:
Ишқ эли ғавғосидин дардим десанг маълум эмас,
Хоссаким улким анга дермен худ ўлмас мустамиъ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-295;
2. жанжал, ташвиш:
Киши бирла йўқ мутлақо улфати,
Бўлуб халқ ғавғосидин кулфати.
*Садди Искандарий,* 250б1;
3. хурсандчилик, айшу ишрат; қизиқ базм:
Кечалар ул бут лаболаб май ичар ғавғо била
Гар эшитмас не ажиб дард аҳли ё раб-ё рабин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-451;

**ишқ ғавғоси** — ишқ машаққатлари, ошиқлик дарду аламлари:
Ошиқ ўлса шоҳу маъшуқи гадо, билким, чекар,
Ишқ ғавғоси ани хайлу сипоҳ ғавғосидин.
*Хазойинул-маоний,* IIа-266;
≈ **ёвуш-** — тўс-тополон тарқалмоқ, ёйилмоқ:
Фунун бозори ичра шўр тушди,
Аторудға дегин ғавғо ёвушти. *Фарҳод ва Ширин,* 128;
≈ **эт-//қил-** — дод-вой кўтармоқ; шовқин солмоқ; қий-чув кўтармоқ:
Кўйинга киргач мени мунглуғ. ҳужум этти рақиб,
Уйлаким, итлар гадо кўрганда ғавғо қилдилар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-157;
Залилона ғавғою фарёд этиб,
Чу шоҳнинг васиятларин ёд этиб.
*Садди Искандарий,* 317а14;
≈ **қўпор-** — тўполон кўтармоқ, уруш-жанжал қўзғамоқ, ҳаммани ҳаяжонга солмоқ:
Лабинг малоҳати ғавғо қўпорди оламдин,
Шакарни бўйла киши қайда кўрди шўрангез.
*Хазойинул-маоний,* Iб-233.

**ҒАДДОР** — 1. ҳийлагар, найрангбоз, маккор; меҳрсиз, вафосиз:
Чарх, билмонким, менга бу узрни тутти раво,
Йўқса меҳр аҳлиға ул то бор эди, ғаддор эди.
*Хазойинул-маоний,* IIа-359;
Ғазаб бирла буюрди шоҳи ғаддор,
Ки урдилар ҳисор олинда бир дор. *Фарҳод ва Ширин,* 153;
2. хоин, алдамчи, хоинликни ўзига ҳунар қилиб олган:
Бал анга йўқ эрди туш ҳам куннинг хишти ғаддор сипоҳи туннинг зангиширо черики шабихунидин фориғ...
*Вақфия,* 715;
≈ қадар — золим, бераҳм тақдир:
Фаъол қазо ҳукмиға анбоз келиб,
Ғаддор қадар амриға дамсоз келиб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-10.

**ҒАДДОРЛИҒ** — алдамчилик, хоинлик:
Хавослари иблисшиору девойин, шевалари макру пешалари кин. Савобройлари райбу маккорлиқ, салоҳу тақволари ситам ва ғаддорлиғ. *Маҳбубул-қулуб,* 58.

**ҒАДИР** — кўл, турғун сув;
≈ и **ваҳшатангез** — даҳшатли денгиз, қўрқинчли денгиз:
Тенгиз йўқким, ғадири ваҳшатангез,
Қаю ўт улки ёвшандин бўлур тез. *Фарҳод ва Ширин,* 32.

**ҒАДР** — 1. макр, ҳийла, алдов, найранг:
Қатл айлар элни ғадр ила гардун, Навоиё,
Туфроқ ушбу қотили ғаддор бошиға.
*Хазойинул-маоний,* IVб-531;
Фируз бу ғадрға таҳаммул қилмади.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-221;
2. бевафолик; золимлик:
Нифоқу ғадрдин табъингиз озод,
Йўқ ул янглиғки, хайли одамизод. *Фарҳод ва Ширин,* 190;
≈ **аҳли** — хиёнат қилувчи кишилар; золимлар, раҳмсиз кишилар:
Гулшан ичра чун бутар гул, шўра ердин шўразор,
Ғайри ғадр аҳли не бўлғай олами ғаддор аро.
*Хазойинул-маоний,* Iб-42;

≈ **у бедод** — хиёнат ва раҳмсизлик:

Шаҳзодаи парисурат абушқаға ишлари ғадру бедод, зангийи девсийрат ўйнашқа расмлари муҳаббат ва иттиҳод.
*Маҳбубул-қулуб,* 157.

**ҒАДРКИШ** — хиёнатчи, алдамчи:

Шаҳр тиҳи савдогари ғадркиш, ўзиға суд ва мусулмонларға қаҳатандиш. *Маҳбубул-қулуб,* 42.

**ҒАЗАБ** — ғазаб, жаҳл; ғазабланиш, қизишиш:

Хожа буюрдиларки, ҳар соликки нафс фаноси сарҳадиға етган бўлса, анга ғазаб даст бергай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-126;

Қўйди юз «Мажнун»ға беҳад изтироб,
Тенгрига қилди ғазаб бирла хитоб. *Лисонут-тайр,* 136-5;

≈ **ўти** — қаҳр-ғазаб, жаҳл ўти:

Шаҳки асмои бу мақол этти,
Ғазаби ўти иштиол этти. *Сабъаи сайёр,* 61-26;

≈ **ет-** — аччиғланмоқ, ғазабланмоқ:

Паҳлавон ани билки етса ғазаб,
Нафси амморани забун қилғай. *Арбаин,* XV-60;

≈ **қил-** — жаҳл қилмоқ, қаҳрланмоқ:

Чун сўз айтурсен, лабинг титрар ғазаб қилған чоғи,
Рост андоқким, сабо таҳрикидин гул яфроғи.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-332.

**ҒАЗАБНОК** — қаҳрли, ғазабли:

Бўлуб Фарҳод ул сўздин тарабнок,
Кулуб дедики: Эй шоҳи ғазабнок! *Фарҳод ва Ширин,* 154;
Бир-бирга етиштилар ғазабнок,
Қатл этгали барча тунду бебок.
*Лайли ва Мажнун,* VIII-118.

**ҒАЗАБОТ** — ғазаблар, қаҳрланишлар:

Андоқки, дер эмишларки, мабодии аҳволда бир кеча ғалаботи ғазаботдин Бухоро мазоротидин уч мазорға етиштим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-130.

**ҒАЗАБРЕЗЛИК** — аччиғланишлик, ғазаб сочишлик, қаҳр-ғазабланишлик:

Жон қасди этар кимса ғазабрезлиги,
Алқисса кишини ўлтурур тезлиги. *Назмул-жавоҳир,* XV-23.

**ҒАЗАЛ** — байт, шеър:

Бу наво кимга насиб ўлса Навоий янглиғ,
Бу ғазал бирла ичиб бўлса керак масти хароб.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-47;

Ҳазрати Хожа Ҳофиз Шерозийнинг девонининг бурунғи ғазалининг матлаъидинки, бағоят машҳурдур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-92;

≈ **тарзи** — шеърият:

Ғазал тарзиға аввал айлаб ситез,
Жаҳон ичра солдим улуғ рустахез.
*Садди Искандарий,* 243*а*9;

≈ **тасниф қил-** — ғазал айтмоқ, лирик шеър яратмоқ:

Ва дилкаш нақшлар ва амаллар ва дилписанд қавллар ва ғазаллар тасниф қилур эрди ва хўб айтур эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* 532.

**ҒАЗАЛГЎЙ** — ғазал айтувчи; ғазал ижод қилувчи шоир:

Ғазалгўй акобир ва шуаро оллида мундоқ муқаррардурки ғазал тавриға Шайх мухтариъдурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**ҒАЗАЛИЁТ** — ғазаллар, лирик шеърлар:

Дилпазир абёт ва беназир ғазалиёт тартиб бердилар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-130.

**ҒАЗАЛСАРО(Й)** — ғазал, шеър айтувчи; шоир:

Фасоҳат девонининг ғазалсаройлари табъ махзанидин шўридаҳол ошиқлар хирмани жониға ўт солғудек бир оташин лаъл назм силкига тортолмағайлар.
*Хазойинул-маоний,* IVб-760;

Чанг бирла тарабфизо дағи ул,
Нағма бирла ғазалсаро дағи ул. *Сабъаи сайёр,* IX-291.

**ҒАЗАНФАР** — шер, арслон:

Агарчи бу хоксорнинг ота-бобоси ул ҳазратнинг обо ва аждоди хизматларидаким, ҳар бири салтанат конининг гавҳари ва шужоат бешасининг ғазанфари эрдилар.
*Вақфия,* XIII-160;

Ғазанфар худ нетар чанголу ёлин,
Чекар бўлса тиши уйнинг маҳолин. *Фарҳод ва Ширин,* 139.

**ҒАЗВ** — диний уруш, ғазавот:

Улки эрур ғазв иши одат анга,
Бўлмаса иқболи шаҳодат анга. *Ҳайратул-аброр,* 162-7;

≈ **масофи** — жанг майдони:

Қилди ривоят Ҳасан бинни Рабиъ,
Ғазв масофида бу амри бадиъ.
*Ҳайратул-аброр,* 163-3; қ. **ҒАЗО.**

**ҒАЗВА** — ғазот, уруш, муҳораба:

Ва ҳазрати рисолат саллаллоҳу алайҳи ва саллам мутобаатиғаким Уҳуд ғазвасида муборак тишлари шаҳид бўлуб эрди. *Маҳбубул-қулуб,* 79.

**ҒАЗЛФУРУШЛУҚ** — калава, йигирилган ип сотувчилик;

≈ **дўкони** — калава, ип сотадиган дўкон:

Мавлоно Қабулий... Бозори Маликда ғазлфурушлуқ дўкони бор эрди. *Мажолисун-нафоис,* 60.

**ҒАЗО** — диний уруш;

≈ **майдони** — жанг майдони, жанггоҳ:

Ғазо майдони ичра Ҳайдаройин,
Ривожи шаръ аро пайғамбаройин.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 303.

**ҒАЗОЛ** — кийик, оҳу:

Ёшунди мушк ичинди Чин ғазоли,
Дема чинким, фалак заррин ғазоли. *Фарҳод ва Ширин,* 10;

**Чин ғазоли** — Чин оҳуси:

Кўзунг Чин ғазолию остида холи,
Анинг нофасидин топиб мушки Чин ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IIа-241;

≈ **и мушкбў//мушкинбў** — мушк иси берувчи кийик, Тибет кийиги, оҳуси:

Эй ғазоли мушкбў, келким, қуюндек қолмади,
Водие ахтармаған, истаб бу саргардон сени.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-377;

Дашт узра ғазоли мушкинбў,
Лолаю сабза узра қилған хў. *Сабъаи сайёр,* 56-23;

≈ **и чобукхез** — чаққон, тезчопар кийик:

Кўрди раъно ғазоли чобукхез,
Суръати кўк ғазоли янглиғ тез. *Сабъаи сайёр,* 60-20.

**ҒАЗОЛА** — 1. урғочи оҳу, мода кийик:

Ул зулфмудур икки кўзунг авжида ёхуд,

Гулзор ичида мушк сочар икки ғазола.

*Хазойинул-маоний,* IIб-529;

2. офтоб:

Андин сўнгра худ хотирға келмас эрдиким, бу ғазал ҳусн баҳори ғазолалари таърифида ё ишқ оташкадаси шароралари тавсифида тугатгаймен. *Хазойинул-маоний,* Iб-8;

≈ **и чин** — Чин кийиги:

Доми остида лолау насрин,
Тушуб онда ики ғазолаи Чин. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 948.

**ҒАЗОЛАКИРДОР** — оҳу кўринишли, кийикдек:

Кашмириси сеҳрсозлиғда дилрабо ва дилкаш ва румийси турктозлиғда кофиройину фарангиваш ва хитойиси хунрезлиғда новакзан ва шершикор ва хўтанийси фитнаангизлиг да шерафкану ғазолакирдор. *Хазойинул-маоний,* Iб-15.

**ҒАЙБ** — 1. ҳеч ким билмаган жой, маконсизлик:

Сув аро тушмиш қуёш акси йўқ эрса ғайбдин
Кирди гулшаннинг тамошосиға меҳри ховари.

*Хазойинул-маоний,* IIб-644;

2. сир:

Бобо Савдоий... ғайб оламидин анга жазаба еттиким, ақли зойил бўлуб... девоналардек тоғу даштда кезар эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 22;

**илми ғайб** — ғойибни билиш; кўринмаган нарсани кўра билиш; сир билиш:

Оғзининг сирри манга маълум агар эрмас не айб,
Ҳеч кимга зарраи чун бермамиш ҳақ илми ғайб.

*Хазойинул-маоний,* Iб-71;

**миръоти ғайб** — ғойибни кўрувчи кўзгу:

Мазҳар ўлуб ҳуснунга миръоти ғайб,
Жилва қилиб анда хаёлоти ғайб.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 14;

≈ **макмани** — яширин жой, худо даргоҳи:

Сен эътирозни қўйгилки, барча ҳақдиндур,
Чу ғайб макманидин ҳар неким бўлур сониҳ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-106;

≈ **ҳаззи** — ғойиблик ҳаловати, кўзга кўринмаслик лаззати:

Тили ҳуруфқа эврулмаган басо ҳинду,
Ки бўлди нуқтаси кўп ғайб ҳаззиға фотиҳ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-106.

**ҒАЙБАТ** — ҳозир эмаслик, ғойиблик, кўзга кўринмаслик:

Охири маразда алар ғайбатида асҳоб ҳузурида алар ҳақида буюрдиларки, мақсуд бизнинг зуҳуримиздин анинг вужудидур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-134;

Туз кўнгулга басару нутқи пароканда не бок,
Тилу кўз ғайбатидин ғойиб эмас аҳли ҳузур.

*Хазойинул-маоний,* IIа-79;

≈ **ихтиёр қил-** — узоқлашмоқ, кетиб қолмоқ:

Муҳаммад Солиҳ... Султон соҳибқирон қуллуғидин ғайбат ихтиёр қилди. *Мажолисун-нафоис,* 174.

**ҒАЙБДОН** — махфий нарсаларни билувчи, ҳар хил сирли нарсаларнинг сирини очувчи (худо):

Чу ашёда кўрса киши санъатин,
Билур сониъи ғайбдон қудратин.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1399.

**ҒАЙБИЙ** — ғойибга хос, ғойибдин келган:

Дедимким муборак хотирғаким мавриди фуюзи ғайбийдур, чун зоҳирдур не навъ топғаймен. *Мажолисун-нафоис,* 254.

**ҒАЙБИЯ** — яширин, пинҳон:

**асрори ғайбия** — ғойибдан келган сирлар:

Басо асрори ғайбия ва маонийи ҳақиқияки, сурат кисватида ва мажоз либосда адо қилибтурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-184.

**ҒАЙР//ҒАЙРА** — бошқа, ўзга; ёт, бегона:

Кўнглум уйида сен сену йўқ кимса ҳамоно,
Қирпиклар ила ғайри хаёлини сурдунг.

*Хазойинул-маоний,* IIб-350;

Ҳақдин эмин бўлубки жон топқайсен,
Ғайридин хавфи бегарон топқайсен.

*Назмул-жавоҳир,* XV-23;

...Маккада бўлур эрди. Вақт машойихи била Ширвонийдек ва ғайра била. *Насойимул-муҳаббат,* XV-90;

≈ **инг** — сендан бошқа:

Ҳусн аро улким насибинг қилмади жуз поклик,
Хотирим лавҳини ғайринг нақшидин пок айлади.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-622;

≈ **хаёли** — ўзгаларни ўйлаш, фикрлаш:

Ғайр хаёлин чиқариб жонидин,
Мамлу этиб жонни жононидин. *Ҳайратул-аброр,* 114-6;

≈ **и дуранглик** — икки хил рангланишдан бошқа:

Сипеҳри дуншиор жуз талаввун ва рангомезлиқ ва рўзгори буқаламундисор ғайри дуранглик ва ҳийлаангизлик эрмас учун. *Муншаот,* XIII-90;

≈ **и зиён** — зиёндан бошқа, ўзга:

Олмоғидин ғайри зиён буд йўқ,
Турфа буким бермагидин суд йўқ.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 111;

≈ **и золика** — ундан бошқа, бундан ташқари:

Мавлоно Риёзий... илми мусиқий ва адвор ва нужум ва истихрожи рамал ва ғайри золика ҳеч нимарсадин бенасиб эмас эрди. *Мажолисун-нафоис,* 89;

≈ **и солим** — саломат эмас; унли товушга эга:

Иккинчи доираким, муайян тўрт баҳрға эрдиким, ғайри солим эрдиларким, мунсариҳ ва музориъ ва муқтазаб ва мужтассдур. *Мезонул-авзон,* XIV-164;

≈ **и ғазо** — ғазот (дин учун уруш)дан бошқа:

Ғайри ғазо кимгаки дилхоҳ эмас,
Кўрса ўзин ўртада оллоҳ эмас.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 210;

≈ **и ғуфрон** — кечириш; мағфаратдан бошқа:

Натижа мунга ғайри ғуфрон эмас,
Жазойи амал бўлмай имкон эмас.

*Садди Искандарий,* 254а19.

**ҒАЙРАТ** — 1. ҳаракатчанлик, жиддийлик, берилиб ҳаракат қилиш:

Шоҳ розин асрамоқда тилин тиймағаннинг боши борибдур ва ғайрату сиёсат тиғи анинг ниҳодидин димор чиқорибдур.

*Маҳбубул-қулуб,* 84-85;

2. рашк, ҳасад, қизғаниш:

Дедиким, дилбарингнинг де сифотин,
Деди, тил ғайратидин тутмон отин. *Фарҳод ва Ширин,* 153;

Ҳаёт авохирида тахайюлум хомаси ани рашки нигорхонаи чин ва ғайрати хулди барин қилибдур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ҒАЙРАТЛИҚ** — ғайратли, ҳамиятли, ҳаракатчан:

Паҳлавон номуслиқ ва ғайратлиқ жигархор киши эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-93.

**ҒАЙРАТОЙИН** — ғайратли:
Ўзин солмай хидеви ғайратойин,
Қўпуб ўлтурди солиб қошиға чин.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 519.

**ҒАЛАБА** — ғалаба, зафар:
Ҳар ким шайтоний васовис ва нафсоний мавожиз ғалабасидин далил тиламакка залил ва бурҳон истамакка алил бўлса алар кунашдин равшанроқ муъжиза бобида байзо кўргузгайлар. *Вақфия,* 715;
Бадкирдор анда ғалаба ва пойкор анда талаба.
*Маҳбубул-қулуб,* 113.

**ҒАЛАБОТ** — ғалаба, ғолиблик; ғолиб келишлик;
≈ **и ғазабот** — ғазабнинг устун келиши:
Андоқки, дер эрмишларки, мабодии аҳволда бир кеча ғалаботи ғазаботдин Бухоро мазоратидин уч мазорға етиштим.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-130;
≈ **и вақт** — (нафс) ғолиб келган вақт:
Ҳақ йўлида нафсингға ўлум косини тут,
Нафсинг ғалаботи вақти ҳақ посини тут.
*Назмул-жавоҳир,* XV-28.

**ҒАЛАЁН** — қайнаш; ғовур, кўтарилиш, ҳаяжон:
Баҳромнинг ишқ тўфони туғёнидин бехирад ва май ўти ҳарорати ғалаёнидин бехуд бўлғани...
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 956.

**ҒАЛАТ** — янглиш, хато, саҳв, нотўғри, ёлғон:
Сайрким дерлар кам айлар ишқни кўр, эй рафиқ,
Ким жаҳон овораси бўлдум, ғалат чиқти бу ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-402;

Умр анга ғалат ҳавасдур охир,
Жон тарки ажаб эмасдур охир.
*Лайли ва Мажнун,* 81б19;
≈ **биймн** — янглишиш хавфи, хато қилиш ваҳми:
Оз нукта дегил тилар эсанг жонға салоҳ,
Ташвишли ғалат биймидин имонға салоҳ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-33;
≈ **қил-** — хато ёзмоқ, янглишмоқ:
Мен ғалат қилсам анга йўқтур ғалат,
Ким камол авроқиға кўп сурди хат. *Лисонут-тайр,* 190-3.

**ҒАЛАТНАМО** — хато қилувчи, янглишувчи:
Муни билдикки симиёдур бу,
Ҳис қошида ғалатнамодур бу. *Сабъаи сайёр,* IX-237.

**ҒАЛИЗ** — қуюқ, қалин; қўпол, дағал:
Ғам ўлса солма гириҳлар қошингғаким, қилмас
Ғализ ўлуб бу қаро манъи хомаи тақдир.
*Хазойинул-маоний,* Iб-163.

**ҒАЛТОН** — думалоқ:
Не баҳр ичра бир дурри ғалтон қолиб,
Не кон ичра бир лаъли рахшон қолиб.
*Садди Искандарий,* 245а5;

Не эркин оҳу афғониға боис,
Не қайғу ашки ғалтониға боис. *Фарҳод ва Ширин,* 38;
≈ **айла-** — юмалатмоқ:
Бошима кўйидин ўзга кўйни қилма ватан,
Кўйида бошимдин ўзга бошни ғалтон айлама.
*Хазойинул-маоний,* IIа-301;

≈ **бор-** — юмаламоқ, оқмоқ (кўз ёши):
Кўз ёшим ғалтон борур ул орази дилжў сори,
Тифлдекким, ағнабон майл айлагай кўзгу сори.
*Хазойинул-маоний,* IIа-356.

**ҒАМ** — 1. қайғу, ҳасрат, алам, ташвиш, кулфат:
Манзурнинг саводи хатти аро лаъли хандони муқобаласида ўз ғами аро кўзи дурри ғалтонин солибдур...
*Мажолисун-нафоис,* 226;

Бир зарки туфроқ айлади ғам ани,
Эл қадрида кўрди заррадин кам ани. *Назмул-жавоҳир,* 29;

2. дунё бойликларига аҳамият бермаслик:
Раҳмат озодағаки ул илмас,
Даҳр динору дирҳамин ғамға. *Арбаин,* XV-57;

3. ишқ, муҳаббат, севги:
Бир юзи гулгун ғамидин юз тугон кўнглумдадур,
Хор-хоримнинг иложи бодаи гулгун денгиз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-217;

≈ **аҳли** — дардлилар, аламлилар; ошиқлар:
Май бўлуб ашким, ғизо бағрим, суруд афғонларим,
Келинг, аҳли ишқким, ғам аҳлиға тўй этмишам.
*Хазойинул-маоний,* Iб-427;

≈ **дашти** — беҳисоб қайғу алам, ғам-ташвиш:
Ғоят бедиллиғидин ғам даштида итган нотавон кўнглин ёд қилур... *Мажолисун-нафоис,* 248;

≈ **дуди** — қийинчилик, ғам-ташвиш алами:
Дўзахи ғам дуди оламни тутуб,
Шуъласин кўнглум ўтидин ёрутуб. *Лисонут-тайр,* 73-12;

≈ **кишвари** — қайғу ўлкаси, беҳисоб ғам-аламлар:
Ғаддорки қисмингни малолат қилди,
Ғам кишваридин санга рисолат қилди.
*Назмул-жавоҳир,* XV-39;

≈ **уза ғам** — ғам устига ғам, жуда ғамгин:
Ота-онасида ғам уза ғам,
Не ғам уза ғамки, сўги мотам. *Лайли ва Мажнун,* VIII-57;

≈ **шоми** — ғам қоронғилиги:
Кўзга аввал кўргузуб меҳри мунир,
Ёшуруб, ғам шомиға қилдинг асир. *Лисонут-тайр,* 73-10;

≈ **шуъласи** — алам алангаси, қайғунинг зўрайиши:
Жони аро ишқ ўтидин тушти тоб,
Кўнглида ғам шуъласидин изтироб.
*Ҳайратул-аброр,* 112-3;

≈ **ўти** — қайғу алангаси, ҳижрон ўти:
Бу фикри ғам ўтиға кабоб этди мани,
Бу дағдаға бетоқату тоб этди мани. *Назмул-жавоҳир,* 30;

≈ **и ҳижрон** — айрилиқ қайғуси, жудолик алами:
Ўткарур эрди ғами ҳижрон била,
Васл ёдидин басе армон била. *Лисонут-тайр,* 202-10;

≈ **и йўқ** — парвоси йўқ, парво қилмайдиган:
Бир сабат узум учун бир боғни куйдурмакдин ғами йўқ ва бир ботмон буғдой учун бир хирманни совурмоқдин алами йўқ. *Маҳбубул-қулуб,* 23;

≈ **е-** — қайғурмоқ, ташвиш тортмоқ, безовталанмоқ, хафа бўлмоқ:
Буд ила нобуд чун ҳузну тарабқа арзимас,
Шод бўлма буд ила, ғам ҳам ема нобуд ила.
*Хазойинул-маоний,* IIб-542;

Душман ғуруридин ғам ема ва маддоҳ хушомадин чин де-

маким, анинг ғарази ўз мақсудиға комдур.

*Маҳбубул-қулуб,* 135;

≈ **ичин ёр-** — ғамли, ташвишли бўлмоқ, шикоят қилмоқ:

Қисқарди ҳаёти ғам ичин ёрғаннинг,
Умри узун ўлди ранжи қисқарғаннинг.

*Назмул-жавоҳир,* XV-35;

**мужиби ғам бўл-** — қайғуга сабаб бўлмоқ:

Ҳижрон сўзи гарчи мужиби ғам бўлди,
Васл уммидида шодлиғ ҳам бўлди. *Муншаот,* XIII-137.

**ҒАМАНГЕЗ** — ғам қўзғатувчи, ғам солувчи:

Мени ҳижронда ўкар халқ ва лекин ожиз
Зор кўнглумга эрур бода ғамангез яна.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-556;

Эшитгач маҳваш ул лаҳни ғамангез,
Дегил бағриға тегди дашнаи тез. *Фарҳод ва Ширин,* 169.

**ҒАМАНДУД** — ғамгин, қайғули:

Аёғин ўпти Шопури ғамандуд,
Чиқорди қўйнидин мактуби мақсуд. *Фарҳод ва Ширин,* 171;
Тийра уй ичида ул ғамандуд,
Тўлғаниб ўзига ўйлаким дуд. *Лайли ва Мажнун,* VIII-59.

**ҒАМАНДЎЗ** — ғамли, қайғули, дардли, аламли:

Жоним эвида онча ғаминг нақдини йиғдим,
Ким бўлди кўнгул махзани бу жони ғамандўз.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-218;

...ғамандўз зиндонидағи меҳнат андухтларни навозиш кибриёси айвони паноҳиға сиғурмоқ. *Назмул-жавоҳир,* 27;
Жигарсўз ҳодисаким, истимоъи кўзга мужиби хунборлиқ ва ғамандўз воқеаким, иттилоъи жонға боиси афгорлиғ эрди — етишти. *Муншаот,* XIII-107.

**ҒАМАФРУЗ** — ғаму ғуссани ёзувчи, ғам ва ҳасратни тарқатувчи:

Тулуъ айлаб чу меҳри оламафруз,
Дебон, к-эй партавинг базми ғамафруз.

*Фарҳод ва Ширин,* 160.

**ҒАМГИН** — ғамли, қайғули, хафа:

Вале моҳваш кўнгли ғамгин эди,
Ниҳони қоши кунжида чин эди.

*Садди Искандарий,* 289*а*4;

Сўнгғидин ғамгин эсанг — қил шодлиғ,
Ким кўнгул андин топар ободлиғ. *Лисонут-тайр,* 124-7;

≈ **кўнгул** — қайғули дил, дардли кўнгил:

Не лутф эдики, мени нома бирла ёд эттинг,
Не нома эрдики, ғамғин кўнгулни шод эттинг.

*Хазойинул-маоний,* Iб-371;

≈ **айла-** — қайғуга солмоқ, хафа қилмоқ:

Ваҳ, не ҳолатдурки, ул ҳусн айласа ҳар кимни шод,
Ишқ мендин ўзгани бу ишда ғамгин айламас.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-223.

**ҒАМГИНЛИК/ҒАМГИНЛИҒ** — хафалик, қайғулилик:

**Касб айла нишот меҳнатойинлик аро.**
**Ким ишрат умиди келди ғамгинлик аро.**

*Назмул-жавоҳир,* XV-48;

Ул ҳодиса жиҳатидин ҳазинлиғи беғоят ва ғамгинлиғи бениҳоят эрди. *Муншаот,* XIII-151.

**ҒАМГУСОР** — ғамни кетказувчи, ғамдан халос қилувчи, хурсанд қилувчи, кўнгил очувчи:

Усру ғамгиндур Навоий май тила, эй пири дайр,

Бўл анга соқийлиқ айлаб ғамгусор, эй муғбача.
*Хазойинул-маоний,* IIб-558;

Деди хожаки, ёримиз бўлсанг,
Соз ила ғамгусоримиз бўлсанг. *Сабъаи сайёр,* 176-14.

**ҒАМГУСОРЛИҚ** — меҳрибонлик, ғамхўрлик:

Ҳар кимда хотун йўқ — ғамгусорлиқ йўқ, ҳар кимда фарзанд йўқ — дўстдорлиқ йўқ...
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-226.

**ҒАМЗА** — кўз қисиш, кўз билан ишора қилиш:

Сурати девордек ҳайронмен ул рухсорға,
Йўқса ғамзанг ўқлари тегмиш мени деворға.
*Хазойинул-маоний,* IVб-545;

Ким дардидин этса меҳрибонларға гила,
Осойиш эрур ғамзада жонларға гила.
*Назмул-жавоҳир,* XV-31;

Чинға хатар ғамзаси тарроридин,
Динға халал турраси зунноридин. *Ҳайратул-аброр,* 177-5;

≈ **ўқи** — ноз ва дилбарона ишва билан киприк сузиб боқиш:

Жонима пайваста новак отқали,
Ғамза ўқин қошиға ёлабдурур. *Мезонул-авзон,* XIV-179;

≈ **чоғи** — ноз-ишва вақти:

Ки маҳбуб урғай асраб ғамза чоғин,
Муҳиб кўксига қўйған эски доғин. *Фарҳод ва Ширин,* 80;

≈ **и бебок** — ўткир ғамзаю ишва, нозу карашма:

Ғамзаи бебокига жонлар асир,
Балки Хито мулкида хонлар асир.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 229.

**ҒАМЗАДА** — ғамгин, қайғули:

Таковарингға бағир қонидин ҳино боғла,
Итингга ғамзада жон риштасин расан қилғил.
*Хазойинул-маоний,* Iб-389.

**ҒАМЗАДАЛИҒ** — қайғули, ғамли:

Нишотдин дема сўз, навҳа бирла бошла суруд,
Ки дарду ғамзадалиғ оламидадур кўнглум.
*Хазойинул-маоний,* Iа-300.

**ҒАМЗАДОЙ//ҒАМЗУДО** — қайғуни кетказувчи, ғамдан қутқарувчи:

Мутриби тарабафзо, муғаннийи ғамзудо иккаласига ҳолудард аҳли жон қилурлар фидо. *Маҳбубул-қулуб,* 35;

Ризонг ўлмаса кўнглума ғамзадой,
Бу дармондаға вою юз қатла вой!
*Садди Искандарий,* 316б2.

**ҒАМКАДА** — ғамгин дунё, қайғули даҳр:

Ўзунгни асрама бир лаҳза мутрибу майсиз,
Десанг бу ғамкада ичра бўлай сурур била.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-567.

**ҒАМКАШ** — 1. ғам тортувчи, алам чекувчи:

Бўйла ишким қўйди юз маҳваш сори,
Кайси маҳваш — ожизи ғамкаш сори. *Лисонут-тайр,* 91-10;

Маҳваши бехабар эркандин анинг хотири зори ҳайронидин шарҳи ҳол ва ғамкаши ғофил эркандин анинг рози пинҳонидин гилаомез мақол, басе хўб воқеъ бўлубтур.
*Мажолисун-нафоис,* 219;

2. ошиқ, мубтало:

Эй кимники айлабон париваш,
Мажнун анга юз асири ғамкаш. *Лайли ва Мажнун,* 52б6.

**ҒАМЛИК** — ғамгин, ғамли, қайғули:

Шаҳ мусофир сўзини айлаб ёд,

Не ўзин ғамлиқ айлади, не шод. *Сабъаи сайёр,* 131-29.

**ҒАММОЗ** — 1. чақимчи, сўз терувчи:

Буким қорорди чу тардоман эрдию ғаммоз,
Фироқ шомидадур тийра рўзгор кўзум.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-452;

2. фош этувчи:

Чу бебок эрди ишқу бода ғаммоз,
Очиб ул маст ошиқ пардаи роз. *Фарҳод ва Ширин,* 103.

**ҒАММОЗЛИҚ** — чақимчилик, сир очувчилик:

Ишқим эрди ёшурун, фош этти гирён кўзларим,
Қилдилар ғаммозлиқ бу икки тардоман яна.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-540.

**ҒАМНОК** — ғамгин, ғамли, қайғули; ошиқ:

Дайр аро даврон ғамидин қочмишам, эй муғбача,
Бир муғона жом ила шод айла бу ғамнокни.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-359;

≈ **айла-** — ғамга солмоқ, хафа қилмоқ:

Турфа кўрким, жаври бирла доғи ғамнок айламас,
Гарчи раҳму илтифоти бирла қилмас шод ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-422.

**ҒАМНОКЛИК** — ғамгинлик, хафалик, ғам тортганлик:

Киши бу навъ ғамноклик била не нишотомез алфозға рабт бергай. *Вақфия,* XIII-176.

**ҒАМОБОД** — ғамли, ғамга бой:

Мадраса кунжини ғамобод этиб,
Тонгдин оқшомғача фарёд этиб.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 163.

**ҒАМПАРВАР** — ғамда ўсган, доим ғамда юрган:

Ғамидин айру эмонким, тутмиш
Унс бу хотири ғампарвар анга.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-9.

**ҒАМПАРВАРД** — ғам ичида ўсган, умри ғам билан ўтган:

Ўлсанг ул йўл ичра ранжу дард ила,
Жисми зору жони ғампарвард ила. *Лисонут-тайр,* 44-15;
Ки ишқимда анингдек фарди олам,
Вафо бобида ғампарварди олам. *Фарҳод ва Ширин,* 204.

**ҒАМПАРВАРДЛИҚ** — ғам билан ўсганлик, умри ғам билан ўтганлик:

Ғамидин топмагай мингдин бири, гар ишқ юз минг йил,
Бало аҳлиға гоҳи ғамда ғампарвардлиқ қилса.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-569.

**ҒАМСИРИШТ** — ғамли, ғамгин табиат:

Деди Ҳудҳуд: К-эй нажанди ғамсиришт,
Зотинга ғамдин баҳона сарнавишт. *Лисонут-тайр,* XI-138.

**ҒАМСИРИШТА** — ғамгин табиат, ғамга ботган:

Мадфунлари икки ғамсиришта,
Ул навъки шамъ ичинда ришта. *Лайли ва Мажнун,* 90*а*12.

**ҒАМФАРСО** — ғамни кетказувчи, беғам қилувчи:

Соқиё, тут қадаҳи руҳосо,
Мавж суҳони била ғамфарсо. *Хазойинул-маоний,* IV-706.

**ҒАМФАРСУД** — ғамда эзилган, қайғуда қолган:

Ғусса гардидин етар эл жониға фарсудалиғ,
Ҳар қаён майл айласам бу жисми ғамфарсуд ила.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-542;
Кўрдиким бу фасонадин йўқ суд,
Қилғали чора қўпти ғамфарсуд.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1081.

**ҒАМФАРСУДАЛИҒ** — ғамда эзилганлик, қайғуда қолганлик:

Зоеъ айлабтур мени олудалиғ,
Қўймас ул йўлға бу ғамфарсудалиғ. *Лисонут-тайр,* 120-16.

**ҒАМФИЗОЛИҚ** — ғам орттирувчилик, ғамни кўпайтишлик:

Гар иковлон келсалар ҳам бок эмастур, нечаким,
Бу бир этса ғамфизолиқ, ул бир ўлғай ғамзудой.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-356.

**ҒАМХОНА** — ғам уйи, қайғу хонаси:

Етиб ишратгаҳу ғамхоналарға,
Қулоғ солур эдим афсоналарға. *Фарҳод ва Ширин,* 170;

**фалак ғамхонаси** — бу дунё, бу олам:

Ясарда сунъ меъмори фалак ғамхонасин гўё,
Ки қилди дарду ғам кирмакка ҳар кавкабни бир равзан.
*Хазойинул-маоний,* Iб-506.

**ҒАМХОР//ҒАМХОРА** — ғамхўр, меҳрибон; ғам егувчи:

Тилга келмон кўнглум ўтинким менга ул бағри тош,
Тил била ғам ер, кўнгул бирла вале ғамхор эмас.
*Хазойинул-маоний,* IIб-233;

Ерлар ўпубон ашк тўкуб, нолалар айлаб,
Бир хаста ғамин эткучи ғамхораға маъруз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-282.

**ҒАМХОРЛИҚ** — ғамхўрлик:

Кўнглум олған дилбарим дилдорлиғ билмас нетай,
Билса ғамгин, айламак ғамхорлиқ билмас нетай.
*Хазойинул-маоний,* IIа-372;

≈ **қил-** — ғамхўрлик қилмоқ, мадад қилмоқ; ачинмоқ:

Хожа Ҳасан Хизршоҳ... Бобир Мирзо Машҳадда фавт бўлған йил ул шаҳрда ғариб хаста йиқилиб эрди. Фақир ғамхорлиқ қилиб сиҳҳат топти. *Мажолисун-нафоис,* 33.

**ҒАНАМ** — қўйлар:

Қаддингни ғанам ичинда хам қил,
Ошиқ эсанг ани муғтанам бил.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 811.

**ҒАНЖ** — **ғанжу далол** — ноз-карашма, ишва;

≈ **айла-** — ноз-карашма қилмоқ, ишва қилмоқ:

Тарки ишқ этти Навоий, тутубон тақвии зуҳд,
Эй санамлар, анга кўп ғанжу далол айламангиз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-220.

**ҒАНЖУҒА** — эгар-жабдуқ қисмларидан бири:

Ва отнинг ярин агарчи «зин» дерлар, аммо кўпрак ажзосин, мисли: жибилгир ва ҳано ва тўқум ва жазлиғ ва ғанжуға ва чубчурғасин туркча айтурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ҒАНИ//ҒАНИЙ** — 1. бой, давлатманд:

Токи сотти бир кун ул қалби дағал,
Бир ғаниға соз этиб мундоқ амал. *Лисонут-тайр,* 48-8;

Ҳар кимсаки бухл иртикобидур анинг,
Гар бўлса ғаний, бухл азобидур анинг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-31;

2. муҳтож эмас, эҳтиёжсиз:

Гул эрур юз хурдаси бирла гадои жандапўш,
Эй Навоий, муфлиси қониъни бил шоҳи ғани.
*Хазойинул-маоний,* IIб-587;

3. беғам, беташвиш:

Ком еткурмак ғанимат англа даврон аҳлиға,
Эй ғани, бу дамки коминг бирладур даврон ҳануз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-225;

≈ **и бахил** — бахил бой, хасис бой:
Фосиқ олим донишваредур ўз нафсиға золим, ғанийи бахил нодонедур ўз зиёниға мухил. *Маҳбубул-қулуб,* 121;
≈ **бўл-** — бойимоқ; сероб бўлмоқ, эҳтиёжсиз бўлмоқ:
Ишқ аро бўлдум ғаний, кўнглум аро пайконидин,
Ким тўлубтур ул жавоҳир бирла ушбу махзаним.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-415;
≈ **тут-** — бой қилиб кўрсатмоқ:
Муфлиски, ўзин ғаний тутқай, дирамдекдурким ўзин семиз кўргузур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-240.

**ҒАНИЙЗОДА** — бойвачча, бойнинг боласи:
Гадозодаи хиралманд акобир ҳамрози, ғанийзодаи лаванд арзол дамсози. *Маҳбубул-қулуб,* 145.

**ҒАНИМ** — душман, рақиб:
Тушгай андин ғаними кўнглига бийм,
Ғолиб ўлғай, чу бийм топти ғаним. *Сабъаи сайёр,* 122-14;
≈ **иста-** — рақиб қидирмоқ:
Ани даги руст айлабон девзод,
Ғаним истаю айлар эрди инод.
*Садди Искандарий,* 302*б*16;
≈ **лар тарафин тут-** — душман томонини ҳимоя қилмоқ:
Мавлоно Олим... Бир кун бир жамоат эл била девонбошиға қазийяи арз қилди... девонбоши бу воқеани Хожа Маждиддин Муҳаммадки, мубошир эрди, анга ҳавола қилди... анинг коғазин ўқумай чирмади ва ғанимлар тарафин тутти.
*Мажолисун-нафоис,* 89.

**ҒАНИМАТ** — 1. қулай фурсат, бирор ишни бажариш учун яратилган қулай фурсат:
Хони васлингдин агар бўлмас муяссар бир емак,
Ҳам ғаниматдур талашмоқ итларинг бирла сўнгак.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-177;
2. душмандан олинган мол, ўлжа, нақд пул, қимматли мол:
Ғанимат кўрди ҳар ён ҳаддан афзун,
Ўкулған ҳар тараф юз ганжи Қорун. *Фарҳод ва Ширин,* 80;
3. бойлик, мол-дунё:
Мир Камолиддин Ҳусайн... Султон Яъқуб яхши эъзоз ва эҳтиром қилиб Биёбонни суюрғол берди... Онча ғаниматқа ҳиммат этагин силкиб, Хуросонға келиб, дарвешлик ихтиёр қилди... *Мажолисун-нафоис,* 146;
≈ **айла-//бил-//тут-//ўл-** — фурсатдан фойдаланиб қолмоқ, қулай фурсат деб билмоқ:
Бодаи васлин ғанимат тут, Навоий, зинҳор,
Ким не қонларким, бу гулгун сувни истаб, ютмадинг.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-358;
Ёреки эрур ҳамида атвори анинг,
Кўрмакка ғанимат ўлди рухсори анинг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-22;
Касб чун эл ғанимат айладилар,
Шаҳр сари азимат айладилар. *Сабъаи сайёр,* 190-9;
Кисро тож таркин тутуб, бош саломатлиғин ғанимат билди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-218-219.

**ҒАНОЙИМ** — ғаниматлар, ўлжалар:
Сингилларин асирликдин чиқариб, азим ғанойим била келди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-197.

**ҒАРАЗ** — 1. мақсад, ният, муддао:
Очмағаймен кўз мени девона ҳуснунг бўлмаса,

Ҳар пари пайкар жамолиға тамошодин ғараз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-282;
Зоҳир ўлмоқтин ушбу бўлди ғараз,
Ки керак ҳар не қилғаниға эваз. *Сабъаи сайёр,* 141-4;
Ғараз ар мол эрур эмас ул кам,
Жон эса йўқтурур музояқа ҳам. *Сабъаи сайёр,* 136-15;
2. хусус, жиҳат:
Бу ғаразға айтқан қитъасидин бир байт будурур...
*Мажолисун-нафоис,* 19.

**ҒАРАЗГЎ** — ғараз билан сўз айтувчи, асли мақсадини яшириб гап сўровчи; ғаразгўй:
Эй Навоий, воқиф ўл ҳолингғаким ёр оллида
Бас, фаровондур ғаразгў асру паррондур ғараз.
*Хазойинул-маоний,* Iа-224.

**ҒАРАЗОМИЗ** — ғаразлик, бир бошқа мақсадни кўзлаганлик:
Барча калимоти ҳийлатангиз ва мажмуъ ҳаракоти ғаразомиз. *Маҳбубул-қулуб,* 60.

**ҒАРБ** — ботиш, кун ботиш томон, мағриб:
Бир намадфурушлуқ дўкони болохонаси била ҳам бозорнинг ғарбисида ва бир пўстинфурушлуқ дўкони ҳам бор, бозорнинг ғарбисида болохонаси била. *Вақфия,* XIII-177;
Келибдур бир боши шарқи шамойил,
Яна бир боши ғарби сори мойил. *Фарҳод ва Ширин,* 107;
Фалак чунки хуршид хоқонини,
Ёшурди тузуб ғарб қўрғонини. *Садди Искандарий,* 287а8.

**ҒАРБИЙ** — ғарб томон, ғарб:
Оқиб ҳадди шарқийда Сайҳун суйи,
Бориб ҳадди ғарбийда Жайҳун суйи.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1385.

**ҒАРБОЛ** — ғалвир, элак:
Сойислиғиға Зуҳал уруб фол,
Газ даста била қўлида ғарбол.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 659.

**ҒАРВОШ** — тароқ;
жавлаҳа **ғарвоши** — бўзчи тароғи:
Жавлаҳа ғарвошида оҳордек,
Йўқки заған паррида мурдордек. *Ҳайратул-аброр,* 153-10.

**ҒАРИБ//ҒАРИБА** — 1. бечора, нотавон; ҳолсиз, кимсасиз:
Ҳажр золим шоми кавкабдинму гирёндур манга,
Ё анинг субҳи ғариб аҳволима хандонмудур?
*Хазойинул-маоний,* IIа-95;
Ҳам ғарибу ҳам қари, ҳам хастамен,
Куфр занжири била побастамен. *Лисонут-тайр,* 83-14;
2. ажойиб, таажубланарли, ҳайрон қоладиган нарса:
Ва ғарибдурким, зоҳир улумининг такмили вақтида неча иш аларға муяссар бўлубтурким, бу умматда ўтган акобир ва соҳиб камоллардин ҳеч қайсиға воқеъ бўлғани зоҳир эмас. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-11;
Ва улуми ғариба ва фунуни ажибаким, файзи илоҳийдин муборак замириға мунаққаш эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215;
Юзунгда лаб сув аро ўт эрур бу асру ғариб,
Лабингда хай ўт аро сув эрур бу асру ажаб.
*Хазойинул-маоний,* IIа-32;
3. хорланган, таҳқирланган, оёқости қилинган:
Ердаги яфроғ ғарибу хоксор ар бўлмаса,

Мен киби не важҳдиндур юзи сориғ, ашки ол.
*Хазойинул-маоний,* Iб-283;

4. афзал, улуғ:

Буки каломуллоҳ ангадур насиб
Ким йўқ анга муъжиза андин ғариб. *Ҳайратул-аброр,* 23-9;

≈ **қуш** — камёб, нодир қуш:

Достон оғози ва шоҳ Баҳромнинг сайдға парвози ва Монийи суратгардек ғариб қушни сайд қилғани.
*Сабъаи сайёр,* 45-1;

**ал-ғарибу кал-аъмо** — мусофир кўр кишига ўхшашдир:

Билмадим ҳар не бўлди жилванамо,
Ки дермишлар, ал-ғарибу кал-аъмо. *Сабъаи сайёр,* 29-7;

≈ **умур** — яхши, ажойиб ишлар:

Дедиким: Эмди ҳар ғариб умур,
Айлангиз кўрмиш ўлсангиз мазкур. *Сабъаи сайёр,* III-15;

≈ **эл** — мусофирлар, бечоралар:

Ва гоҳ ғурбатда алил ва ғариб элга залил бўлдум.
*Маҳбубул-қулуб,* 5;

≈ **ҳол//ҳолат** — ажойиб аҳвол, ҳайрон қоладиган аҳвол:

Бу мазкур бўлған муддаони арз қилдим ғариб ҳол даст бердиким, аларнинг ҳам муборак хотираларига биайниҳ ушбу навъ ўтар эрмиш. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-42;
Хожанинг ғариб ҳолоти ва ажиб мақомоти андин кўпрактурки, шарҳ қилса бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-124.

**ҒАРИБАНДОМ** — ажойиб, ғаройиб бадан, бўй:

Туш кўрар ҳеч шаксизин ул шом,
Ки икки сурати ғарибандом. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1034.

**ҒАРИБИСТОН** — ғариблар турадиган жой, мусофирхона;

≈ **аҳли** — ғариблар; мусофирлар:

Ва халқ кўнглин ул ғарибистон аҳли ўти била куйдурупмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-119.

**ҒАРИБЛИҒ** — 1. бечоралик, иложсизлик; мусофирлик, ғурбатда қолишлик:

Мену ғариблиғу ҳажру бенаволиғлар,
Диёру ёр фироқиға мубталолиғлар.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-183;

2. ажойиблик, ҳайрон қоларлик:

Дағи алфоз латифлиғи ва таркиб покизалиғи ва адо салосати ва латофати ва маъни ғариблиғи чошнисида худ аларни таъриф қилмоқ ҳаёт суйин жонбахшлиққа таъриф қилғандек бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-184.

**ҒАРИБМИСОЛ** — мусофирга ўхшаш, мусофир каби:

Жунани кўрдилар ғарибмисол,
Сўрубон билдиларки недур ҳол. *Сабъаи сайёр,* IX-176.

**ҒАРИБНАВОЗ** — ғарибпарвар, мусофирпарвар:

Ва ғарибнавоз аҳли жоҳлар сармояи жоҳу жалолин ғариблар сарвақтиға бардавом тутсун. *Муншаот,* XIII-153.

**ҒАРИБНАВОЗЛИҒ** — бечорапарварлик, мусофирпарварлик:

Қуллуқ арзадошт улким, ғарибнавозлиғиким, бу афтодаға мужиби сарафрозлиғ эрди. *Муншаот,* XIII-148.

**ҒАРИБОНА** — ғарибларча:

Ғурбатидин дебон кўп афсона,
Навҳа кўп чектилар ғарибона. *Сабъаи сайёр,* 85-8;
Соқиё, жоми ғарибона кетур,
Мен ғариб ичсам они ёна кетур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-694.

**ҒАРИБОСОР** — ажойиб нишонлар:

Ва ул фанда кундин-кунга андин ғарибосор ва ажиб намудорлар зоҳир бўлур экандур.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-102.

**ҒАРИБХОНА** — ажойибхона, музей:

Анда ҳар байт неча маъни ила,
Байт эмаским, ғарибхонадурур. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-443;

**дард ғарибхонаси** — бадан, тан:

Ва баъзи Мир Хисравғаким, ишқ оташкадасининг шуълаангизидур ва дард ғарибхонасининг ашкрези.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-125.

**ҒАРИЗА** — табиат, хулқ, мижоз:

Аммо қариким, ғаризий ҳарорати мунтафий бўлмиш бўлғай, аташ анга ғариза ҳароратдин ориз бўлмай...
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-85.

**ҒАРИЗИЙ** — табиий, туғма;

≈ **ҳарорат** — инсон ва ҳайвонда нафас олишдан пайдо бўлган ички ҳарорат:

Ғаризий ҳарорат ўти бўлди паст,
Рутубатқа бўлди ул ўт зердаст.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1428;

Аммо қариким, ғаризий ҳарорати мунтафий бўлмиш бўлғай, аташ анга ғариза ҳароратдин ориз бўлмай...
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-85.

**ҒАРИҚ** — 1. ғарқ бўлган, сувга оқиб ҳалок бўлган:

Жавод илкининг баҳри андоқ амиқ,
Ки юз Ҳотам андоқ тенгизда ғариқ. *Вақфия,* 716;

2. ботган, чўмган:

Яна бир сойил дедиким:— Эй рафиқ,
Бўлмишам баҳри камол ичра ғариқ. *Лисонут-тайр,* 139-10;
Иликдин бермагил май заврақин бу давр аро, эйким,
Ғариқ айларға еткурмиш сени ғам баҳри тўфони.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-636.

**ҒАРОБАТ** — ажойиблик, қизиқлик, нодирлик:

Алар сунъ наққошининг нақшбандлиғи ғаробатида мутаажжиб бўлуб, товус бобида ҳар навъ сўз ўтар эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-23;

Ғаробат мунда беҳадду ниҳоят,
Топилмай булъажаб санъатқа ғоят. *Фарҳод ва Ширин,* 58;
Бу матлаъ маънисининг ғаробати ишқ шуъласидин равшанроғдур... *Мажолисун-нафоис,* 220.

**ҒАРОЙИБ** — ажойиб, ҳайрон бўладиган:

Ким руҳу ғаройибининг қазони,
Мундин ҳам улуғ эмас муносиб.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-708;

Саййид Қуроза... анинг муҳофазати аҳволи қилиб, сабақ жиҳатидин дағи баъзи азизларға сипориш қилилди... бироз фурсатким, ўтти андин ғаройиб ҳам бош ура киришди.
*Мажолисун-нафоис,* 94;

≈ **кўрун-** — қизиқ, ажойиб, ягона бўлиб кўринмоқ:

Ҳар тарафиким боқиб ул равзанинг,
Кўзга ғаройиб кўрунўб бирга минг. *Ҳайратул-аброр,* 46-22.

**ҒАРОМАТ** — пушаймонлик; азоб, қийноқ:

Нечаким етса Хисравдин ғаромат,
Не бўлсақ биз бўлуб, сен бўл саломат.
*Фарҳод ва Ширин,* 159;

Мавлоно Масъуд... Мавлоно айтур эрмишким, икки ракъат ортуқси намоз қилдим йилларким, анинг маломат ва ғаро-

матидин қутула олмон. *Мажолисун-нафоис,* 139.

**ҒАРРА** — мағрурланиш; алданиш:

Йўқ жамол ичра вафо ҳусниға, доғи бунёд,
Ғарраи ҳусн бўлуб арзи жамол айламангиз.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-407;

≈ **бўл-** — мағрурланмоқ, алданмоқ:

Керакмас ғарра бўлмоқ, шоҳиди давлат бош индурса,
Ки бир хамлиқ эрур аннинг саломи хайрбоди ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-432.

**ҒАРРАЛИҒ** — мағрурлик:

Баски устод эдилару комил,
Бўлдилар ғарралиғ била ғофил. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 920.

**ҒАРРО** — ёрқин, порлоқ;

≈ **қасидалар** — порлоқ ва жўшқин қасидалар:

Ва ул бобда ғарро қасидалар ва рангин ғазаллар ва матбуъ маснавийлар ва маснуъ иншолар, балки ҳар навъ назм ва насрдин китоблар тасниф қилсам эрди. *Вақфия,* 720.

**ҒАРҚ** — ғарқ бўлиш, сувга оқиш; ғарқ бўлган, сувга оққан:

Ёмон била яхши орасида кўп фарқдур, икки кеманинг учин тутқан ғарқдур. *Маҳбубул-қулуб,* 158;

≈ **айла-//қил-** — куйиб кул бўлмоқ; ёндирмоқ, куйдирмоқ:

Тушти аннинг ичига андоқ барқ,
Ким вужудин ўт ичра айлади ғарқ. *Сабъаи сайёр,* 63-11;
Ёна бир буким этиб бу навъ барқ,
Ониким ўт баҳри ичра қилди ғарқ. *Лисонут-тайр,* 180-17;

≈ **ўл-** — ботиб кетмоқ, чўммоқ:

Ғунчадек кўнглум чекар ун, ғарқ ўлуб хуноб аро,
Сўз деганда оғзинг икки лаъл аро пинҳон бўлуб.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-80;

≈ **и лужжаи нур** — нур дарёсига чўммоқ:

Ул навъки Туру соҳиби Тур,
Бўлған киби ғарқи лужжаи нур. *Лайли ва Мажнун,* 59*а*7;

≈ **и ҳаво** — ҳавога ғарқ бўлиб, ҳавода:

Ғарқи ҳаво абри гуҳарсанждек,
Туфроқ ичинда ётибон ганждек.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 54.

**ҒАРҚА** — ботиб кетган, чўкиб кетган:

Гули рухсори ғарқа қон ёшиға,
Эврулур эрди мунъими бошиға. *Сабъаи сайёр,* 141-19;
Ашк ичинда ғарқамен, зулфунгни тутқайменму деб,
Уйлаким тожир тенгиз ранжин чекар савдо учун.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-340;
К-эй ғарқаи баҳри ажзу ниёз,
Бўла олмаған дардинга чорасоз.
*Садди Искандарий,* 322*б*10;

≈ **и хуноб ўл-** — қонга ботиб кетган:

Лаълдек бошим осилсун ғарқаи хуноб ўлуб,
Лаъл тиккан салтанат тожиға бўлса рағбатим.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-411.

**ҒАРҚАЛИҚ** — ғарқ бўлишлик, сувга чўкишлик:

Хоранинг дафъи учун бўлди насиб,
Ғарқалик баҳри фано аро анга. *Хазойинул-маоний,* IV*б*-402.

**ҒАРҚОБ** — сувга ботган, сувда ҳалок бўлган; гирдоб, ўпқон:

Шайх дастурликка қўлин узатди, илкин тутуб чекти баҳр соҳилиға ва маҳлака ғарқобидин судради амн манзилиға.
*Маҳбубул-қулуб,* 153.

**ҒАССОЛ** — ювғучи, ўлик ювадиган киши, ғассол:

Ҳар дирамки тугуб, ғассолдин ўзга киши очмоқ маҳол, ҳар сиймким кўмуб, туфроғдин ўзга биров ани емакка йўқ эҳтимол. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-32.

**ҒАССОНИЙ** — арабларнинг ғассон қабиласига мансуб, ғассонлик:

Анинг туфулият замонида мулкда араб истилосидин кўп шўриш пайдо бўлуб, ғассонийлардин подшоҳики, оти Тойир эрди... *Тарихи мулуки ажам,* XIV-214.

**ҒАФЛАТ** — ҳушёрсизлик, ҳар нарсага бефарқ қарашлик:

Очлиғ ҳикмат сармоясидур ва тўқлуғ ғафлат пироясидур. *Маҳбубул-қулуб,* 161;

Элга не келса айламас парво,
Улки кўнглини қилди ғафлат банд. *Арбаин,* XV-58;

≈ **уйқуси** — лоқайд қиладиган уйқу; сергакликни йўқотадиган уйқу:

Баҳром чун ғафлат уйқусидин уйғонди, мулкни вайрон ва душманни муставли ва сипоҳни паришон топти. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-219;

**аноният ғафлати** — манманлик, такаббурлик:

Тавба... аноният ғафлатидин сесканмакдур ва башарият уйқусидин уйғонмоқ ва ношойист аҳволин англамоқдур. *Маҳбубул-қулуб,* 64;

**баҳри ғафлат** — ўта бепарволик:

Менинг бирла сойир ичра не фарқ
Ки бўлғай алар баҳри ғафлатда ғарқ. *Садди Искандарий,* 309*а*18;

≈ **доми қўй-** — ғафлат тузоғига тушмоқ:

Қўймасанг бизни бу ғафлат домида,
Тийралик бирла залолат шомида. *Лисонут-тайр,* 23-3.

**ҒАФЛАТПАРАСТ** — ғафлатда қолган, бехабар, билмай қолган:

Ки, не телба фаҳм эттим они, не маст,
Худ эрмас яна тифли ғафлатпараст. *Садди Искандарий (Хамса),* 1306.

**ҒАФУР** — кечирувчи, магфират қилувчи:

Ки қилиб лутф, ҳаййи ғафур
Дунёу охиратингни маъмур. *Хазойинул-маоний,* IV*б*-688.

**ҒАФФОР** — кечирувчи:

Қурб айвониға тақвий йўлидин гом урған,
Восили боргаҳи қодиру ғаффор қани?! *Хазойинул-маоний,* II*а*-405.

**ҒАФФОРЛИҒ** — кечирувчилик, шафқатлилик:

Сендадур ҳам бирлику ҳам борлиғ,
Ҳайлиғу қодирлиғу ғаффорлиғ. *Лисонут-тайр,* 6-3;

Ва ўзига ўз ризосидин асар ҳақдин, агар ғаффорлиғ этар анинг марғуби ваагар қаҳҳорлиғ зуҳур этар — анинг маҳбуби. *Маҳбубул-қулуб,* 89.

**ҒАШ** — 1. кўнгилдаги нохушлик:

Жон анга фидо ки руҳ этар андин ғаш,
Гар бўлса мунинг акси нафас урмаса хуш. *Маҳбубул-қулуб,* 34;

2. ғам-ҳасрат:

Ким ҳар кишиники қилди ғамнок,
Ғашдин қилур ўйла қалбини пок. *Лайли ва Мажнун,* 74*а*11;

3. беҳушлик, ҳушсизланиш:

Кун-тун базм ичра ул икки ситамкаш,
Йиқилдилар танаъумдин қилиб ғаш. *Фарҳод ва Ширин,* 132;

4. аралаштириш, қўшиш; майга сув қўшиш, соф олтинга бошқа металл қўшиш; алдаш, фириб қилиш:

Давр аҳлида йўқ софки, анинг ғаши йўқтур,
Жуз соқийи давр илгида софий майи беғаш.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-260;

5. булғанч, ифлос:
Сурати дарвешваш ва маъниси саросар ғаш.
*Маҳбубул-қулуб,* 59.

**ҒАШЛИҒ//ҒАШЛИҚ** — нуқсон, камчилик; аралашма (металл):
Қишики топса фано кўраси ўтиға гузор,
Агарчи зотида юз навъ қалбу ғашлиқ бор.
*Маҳбубул-қулуб,* 104;
Ҳар ғашлиғдинки эрди ноқис,
Бўлди бу гудоз бирла холис.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 862.

**ҒИЖЖАК** — ғижжак:
Устод Қулмуҳаммад... кичик ёшида ғижжак чолар эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 162.

**ҒИЗО** — озиқ-овқат, егилик, таом;
Қутунгиз зикри ғизонгиз ёди ҳам,
Зикр ила фикридин урмай айру дам. *Лисонут-тайр,* 29-10;
Муни туз тотмоқ англаб иштаҳоси,
Қейин қолған черик бўлғай ғизоси. *Фарҳод ва Ширин,* 71;
Ғизо ҳазмиға табъ чун бўлди чуст,
Қиши бу жиҳатдин бўлур тандуруст.
*Садди Искандарий,* 275*б*15;
Бу зулм ила ул ғизому бўлғай,
Сендин бу сифат равому бўлғай. *Лайли ва Мажнун,* 74*а*19;
Малика айттиким, отам манга ғизо сўнгак мағзидин ўзгаким наботин ун қилиб, анга сепиб берур эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-214;
≈ е- — таом, овқат емоқ:
Чун ғизо еб ўзни айлар эрди лол,
Айш анга қилмоқ хаёлоти маҳол. *Лисонут-тайр,* 115-15;
≈ **топ-** — овқат топмоқ:
Танпўшунг дуруст бўлмаса, тандурустлуғунгға шокир бўл, ичинг қутиға ғизо топмасанг ич оғрининг йўқ шукриға бўл.
*Маҳбубул-қулуб,* 169;
≈ **и руҳ** — руҳ озиқаси, руҳга қувват берувчи:
Тенгри зикриким, малоикка ғизои руҳ эрур,
Бу ғизони ҳақ йўлиға кирган элга зод бил.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-382.

**ҒИЙБАТ** — орқадан гапириш, ғийбат;
≈ **қил-** — орқадан гапирмоқ, чақимчилик қилмоқ:
Ажаб фусунгар эрурким, чу сайд қилди сени,
Қарин соғиндингу ул худ қилиб турур ғийбат.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-92.

**ҒИЛЗАТ** — қўполлик, дағаллик, ғализлик, тунд табиатлилик:
Кўпрагида табъ ғилзати ва тамаъ иллати падидор ва ақл қиллатиға гирифтор. *Маҳбубул-қулуб,* 32;
Анонният ғилзатиға қаттиқ риёзатлар била сафо бермиш бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 62.

**ҒИЛМОН** — ғуломлар, хизматкорлар:
Дайр жаннатдур, кўр анда жилвагар ҳар муғбача,
Шакликим зоҳир қилибтур ҳури ғилмондин бадеъ.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-163;
Тугатгач равзадек ҳар байти маъмур,
Қераклик бўлса ғилмон анда ё ҳур. *Фарҳод ва Ширин,* 38.

**ҒИЛМОНВАШ** — хизматкордек, ғилмон каби:

Хитоу Чинда танлаб нозанинлар,
Бори ғилмонвашу ҳавро жабинлар.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 324.

**ҒИЛОФ** — қин, ғилоф:

Ишқ тийғи чун кўрунмай санчилур эл жониға,
Хўблар мужгонидин гўё анга келди ғилоф.
*Хазойинул-маоний,* IIб-307;
Йўқ, йўқки, оқар сув тиғи софи,
Олтундин ўлуб анинг ғилофи. *Лайли ва Мажнун,* 92б1;
Гаҳи бағринг бўлуб тешам ғилофи,
Гаҳи жисмингда метиним шикофи. *Фарҳод ва Ширин,* 189;
Эл юрагин тиғи шикоф айласа
Хасм бошин гурзи ғилоф айласа. *Ҳайратул-аброр,* 160-21.

**ҒИНГШИ-** — ғингшимоқ:

Куюб думоғлари, ғингшибон қочар ҳар ён,
Емакка жисмим этин, чунки бў қилур итлар.
*Хазойинул-маоний,* IVа-98.

**ҒИНО** — бойлик:

Ғинодур чу эл ҳурматиға сабаб,
Анга эҳтиром этсалар йўқ ажаб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1270;
Ҳирсдин кечгил ул ғинодурким,
Ҳадду ғоят эмас анга пайдо. *Арбаин,* XV-58;
Ганжу тажаммулин ғино билмагил,
Балки ғино ганжи қаноатни бил.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 124;

**аҳли ғино** — бойлар, бадавлатлар:

Жуд илиги аҳли ғино бошиға,
Қайси ғино шоҳу гадо бошиға. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 52;

**бул-ғино** — (*айн.* бойликнинг отаси) бой, давлатманд:

Бул-ғино, баски, халқдин кечибон,
Тутсанг умид ҳақдин-ўқ жовид. *Арбаин,* XV-60;

**махзани ғино** — бойликлар тўла хазина:

Мени чу бузди, не осиғки халқ учун қилғай,
Висол ганжи учун махзани ғино иҳдос.
*Хазойинул-маоний,* IVб-94;

≈ **бил-** — ортиқ, афзал деб билмоқ:

Лек иккинчи буки аҳли фано,
Ким ўзиға фақрни билгай ғино. *Ҳайратул-аброр,* 68-14;

≈ **ҳосил эт-** — бойлик қўлга киритмоқ, бойликка эришмоқ:

Кишидин талабсиз ғино ҳосил этмак,
Яна жудға бўлмамоқ ҳеч монеъ. *Маҳбубул-қулуб.* 77;

≈ **изҳори қил-** — мамнунлик нишонасини билдирмоқ:

Мол истасанг эт шукру сано изҳори,
Ким шукр демак қилур ғино изҳори.
*Назмул-жавоҳир,* XV-15.

**ҒИРЕВ** — шовқин-сурон, тўполон, ғавғо:

Халойиқ фиғон ва ғиреви ул ҳазратнинг қулоғиға етишти.
*Тарихи мулуки ажам,* 518;
Чарх мисосида булутдек ғирев,
Девзада ўйлаки кўрганда дев. *Ҳайратул-аброр,* 10-9;

≈ **ет-** — оҳ-воҳ кўтарилмоқ, дод-фарёд эшитилмоқ:

Ким чун чиқти боши уза ул дев,
Етти ул халқдин фалакка ғирев. *Сабъаи сайёр,* 123-12;

≈ **сол-** — шовқун-сурон кўтармоқ, тўполон, ғавғо қилмоқ:

Тонг эмас, солса Навоий оҳи кўюнгда ғирев,

Чун гулистон сайрида зоҳир қилур афғон сабо.
*Хазойинул-маоний*, IIIа-25;

≈ **чек-** — нола чекмоқ, дод-фарёд кўтармоқ:
Бу сўзлар дегач шоҳи кишвархидев,
Улус чектилар кўкка яксар ғирев.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1583.

**ҒОБ** — ўрмон, тўқай:
Ул хилофат бешасининг шери ғоби тоққа юзланган шодмонлиғнинг таҳниятин сўрғали... *Муншаот*, XIII-146.

**ҒОЗА** — юзга суртиладиган упа-элик:
Саҳардин фалак золи рў тоза йўқ,
Шафақдин юзига анинг ғоза йўқ.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1199;

Ясади беқиёсу андоза,
Сабзадин вусма, лоладин ғоза. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 884;

≈ **сурт-** — упа-элик қўймоқ:
Ҳийлалари анкабут тори не пардапўш бўлғай кишининг бу навъ пардадори канбураи эски саночға ғоза суртқай.
*Маҳбубул-қулуб*, 57-58;

≈ **ур-** — из қолдирмоқ, асар қилмоқ:
Қон ёш этти гулини тоза,
Машшотаи марг урди ғоза. *Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 851.

**ҒОЗИЙ** — ғазот қилувчи, урушларда ғолиб чиққан:
Эй Навоий, эрмас ул золим кўзи уйқудаким,
Зулм эшиги Шоҳи ғозий адлидин масдуд эрур.
*Хазойинул-маоний*, Iб-154;

Маҳмуд подшоҳи исломдур ва ғозий кишидур.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-168;

Хисрави ғозий шаҳи равшан равон,
Адлиға шогирд Ануширвон. *Ҳайратул-аброр*, 183-9;

≈ **и нусрат қарин** — ғалабага эришган, ғолиб:
Дедим, аё ғозийи нусрат қарин,
Тиғ ила зарбангға туман офарин.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 211.

**ҒОЙИБ** — 1. йўқ, кўринмайдиган, мавжуд эмас:
Эй Навоий, топти бедиллар хабар ўз кўнглидин,
Бу мажонин ичра ғойибдур бизинг оворамиз.
*Хазойинул-маоний*, IIб-211;

Ҳеч нима булар кўзидин ғойиб эмас ва дебтурларки, тавҳид сирриға етса бўлур. *Насойимул-муҳаббат*, XV-133;

2. келажак:
Манга ўз ғойибимдин бир нишон эт,
Десангким, ҳажрдин ўлмай, равон эт.
*Фарҳод ва Ширин*, 171;

≈ **бўл-** — йўқолмоқ:
Хожа муроқаб ўлтуруб дедиларки, намозшом адосидин сўнгра ходим яна кириб дедики, ғойиб бўлған тевалар ва отлар ўзлари келдилар. *Насойимул-муҳаббат*, XV-179;

≈ **айла-//қил-** — йўқотмоқ, айирмоқ (жондан), маҳрум қилмоқ:
Ким Навоийни қилур ғойиб, топар майхонада,
Гоҳ дуди оҳу гоҳи наъраи мастонадин.
*Хазойинул-маоний*, IVб-495;

Эй ҳажр, мени сен айла жондин ғойиб,
Лекин қилма ул остондин ғойиб. *Назмул-жавоҳир*, XV-39.

**ҒОЙИБОНА** — четдан, сиртдан, кўрмай туриб:
Биззарурат ғойибона дуо била иктифо қилилибтур, ҳаёти

тоза ва ул боғда мурод раёҳини беандоза бўлсун.
*Муншаот,* XIII-105;

Қил учи кўрмай оғзингдин нишона,
Анга ошиқ бўлубмен ғойибона. *Хазойинул-маоний,* Iа-368;

Шайх Нажм... бу фақир била дағи ғойибона муҳаббат ва ерлиқ ва инилик қоидасин маръи тутти.
*Мажолисун-нафоис,* 188.

**ҒОЛИБ** — ғалаба қилувчи, енгувчи:

Руҳониятим ғолиб эрур, токи ичиб роҳ,
Жомимға солур аксини ул ҳури париваш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-260;

Мавлоно Файзуллоҳ... лавандвашлиғи ғолиб учун бепарволиғ қилиб, дастмоясиға нуқсонлар воқеъ бўлди.
*Мажолисун-нафоис,* 192;

≈ **и маҳз** — ундан ўтадиган, мутлақо ортиқ, афзал:

Мавлоно Котибий... ҳар тақдир била инсоф улдурким, анинг асридин бу кунгача анга ғолиби маҳз шеърнинг барча услубида киши йўқтур. *Мажолисун-нафоис,* 11;

≈ **бўл-//ўл-** — енгмоқ, кўпайиб кетмоқ, ҳаддан зиёд бўлмоқ:

Қайтиб шарт қилдиларким, кўрганларин Мусо алайҳис-саломдин ўзга кишига демагайларким, қавм эшитсалар, таваҳҳум ғолиб бўлур, мунҳазим бўлмағайлар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-216;

То биёбон ичра ошти шиддати,
Ғолиб ўлди ваҳму бийму ҳайрати. *Лисонут-тайр,* 91-1;

**ваҳм ғолиб бўл** — қўрқинчга, ваҳимага тушмоқ:

Навфал чу урушқа эрди толиб,
Хасми сари бўлди ваҳм ғолиб. *Лайли ва Мажнун,* 76а12;

≈ **кел-** — ғалаба қозонмоқ, енгмоқ, устун келмоқ:

Агар аларға ғолиб келсанг, сен дегандек қилай, йўқ эрса, сени ҳалок этай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-210.

**ҒОЛИБЛИҚ** — енгишлик, галаба қозонишлик, ғолиблик:

Ва ғолибликқа писанд қилурлар эрди ва Мавлононинг ҳам иноят назари муридларидин анга кўпрак эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-160.

**ҒОМИЗ** — қийин, мушкул, ноаниқ;

≈ **масъала** — қийин масала, ноаниқ масала:

Андоқки ҳар ғомиз масъалада ул фан аҳли билан талашиб, аларға ғолиб келур эрмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-115.

**ҒОР** — ғор, унгур:

Ул рафиқ ғордин чиқиб, йўллар вазъин ўзгача кўруб, шаҳрға еткач... *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-237;

Топиб кўп фикр ила ғор оғзиға йўл,
Киши топқан киби ёр оғзиға йўл. *Фарҳод ва Ширин,* 83.

**ҒОРАТ** — талон-торож, талон-торож қилиб бирор нарсани олиб кетмоқ:

Пари киби чиқибон ҳушу ақл ғорат этиб,
Ниҳон ўлуб, мени девона айлади ул шўх.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-115;

Қилурлар халқ молин наҳбу ғорат,
Аларға баҳр уза будур тижорат. *Фарҳод ва Ширин,* 102.

**ҒОРАТГАР** — ўғирловчи;

≈ **и имон** — имонга чанг солувчи, имонга путур етказувчи:

Хайли одамға адуви жон бўлуб,
Душману ғоратгари имон бўлуб. *Лисонут-тайр,* 5-8.

**ҒОРИБ** — ботувчи, сўнувчи;

≈ **бўл-** — ботмоқ, сўнмоқ:

Ишқ авжи қуёшинг, кўрким, тушта бўлур ғориб,
Ҳам шоми эрур муҳлик, ҳам субҳи эрур козиб.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-752;
Бу турфаки юз туман кавокиб,
Туфроқ сори бўлди барча ғориб.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 849.

**ҒОРНИШИН** — ғорда яшовчи:
Узлатойин ҳакими ғорнишин,
Анга таъбирин айласа талқин.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1045.

**ҒОФИЛ** — ғафлатда қолган, билмай қолган; бехабар:
Лоланинг ғунчасидек кўнглум ўлубтур тўла қон,
Ваҳки, эл ғофилу куйдурди мени доғи ниҳон.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-492;
Ғофил ул ишдин шаҳи давлатпаноҳ,
Давлати аркони бўлуб ришваҳоҳ. *Ҳайратул-аброр*, 133-7;
Дедиким гар гадо, гар шоҳ бўлсун,
Агар ғофил, вагар огоҳ бўлсун. *Фарҳод ва Ширин*, 62;
≈ қол- — бехабар қолмоқ, ғафлатда қолмоқ:
Бу ғолиб душмандин бир дам ғофил қолма, ўчура олмас исён ўтин ўз хирманингға солма. *Маҳбубул-қулуб*, 160;
≈ ўл- — бехабар қолмоқ:
Хазон каминдадур, эй булбул, ўлмағил ғофил,
Дамеки даст берур айш гул висоли била.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-578.

**ҒОФИЛВАШ** — ўзини билмасликка солувчи, бепарво, бехабар:
Айтмон шоҳимни ё моҳимни еткур бошима,
Ҳам маҳи ғофилвашимни, шоҳи огоҳимни ҳам.
*Хазойинул-маоний*, IV*а*-231.

**ҒОФИЛЛИҒ** — бехабарлик, хабарсизлик:
Ёр ғофиллиғидин зулфида жон берди Навоий,
Сайд ўлар домда сайёд агар бўлмаса огаҳ.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-565.

**ҒОШИЯ** — ёпинчиқ, ёпиқ, эгар устидан ёпиладиган ёпиқ:
Шайх хоҳий ва нахоҳий ҳукм қилди, ва ғошияни эгнига солиб анинг жиловида борди. Абу Жаъфар хижил бўлуб отдин тушди. *Насойимул-муҳаббат*, XV-94;
Илигимдин келганча зулм тиғин ушотиб, мазлум жароҳатиға интиқом марҳамин қўйдум. То зулм паланги терисидин кийик суръатлиқ бодполар ғошиясиға зийнат берди.
*Вақфия*, XIII-163.

**ҒОЯ** — мақсад, кўзланган режа;
**ило ғоя** — охиригача, ниҳоясигача:
Кўнгул то ҳажр аро итти, анга бир лаҳза минг йилдур,
Манга маълум эрмас ҳоли ул чоғдин ило ғоя.
*Хазойинул-маоний*, IV*б*-546.

**ҒОЯТ** — 1. чек, охир, ниҳоят, бориб етган жой:
Ғарқ ўлай май баҳри ичра рост ул ғоятқача,
Ким солиб бўғзум аро чеккай ажал қуллоби шаст.
*Хазойинул-маоний*, I*б*-96;
2. жуда, ниҳоятда, ғоятда:
Кетиб ул фурқати беҳадду ғоят,
Бўлуб рўзи висоли бениҳоят. *Фарҳод ва Ширин*, 206;
Ки гўё ғояти маҳкамлиғидин,
Анинг отини дебтурлар Темурбўз.
*Хазойинул-маоний*, III*б*-710.

**ҒОЯТАШ** — кўпи билан, нари борса:

...хутбасин ўқумоқ бунёд қилдим бу хаёл билаким, бир саҳифа ё ғояташ бир варақ ўқулғай...

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-13.

**ҒОЯТЛИҒ** — чегараси бор, чеклик, ҳадлик; **беҳадду ғоятлиғ** — чексизлиги, ниҳоясизлиги:

Ул жумладин маъшуқ ҳусн ва жамолининг бениҳоятлиғи ва нозу истиғносининг беҳадду ғоятлиғи. *Маҳбубул-қулуб,* 96.

**ҒОЯТСИЗ** — чексиз, ниҳоясиз:

Шоми ҳижроники, ғоятсиз эрур тийралиғи,
Адам иқлимиға ул келди саводи аъзам.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-420;

Ҳумоюн зотқа саломати абадий ғоятсиз эрканни кўргузмак вожиб ва рўзафзун давлатқа истиқомати сармадий ниҳоятсиз эрканни сўрдурмоқ лозим эрди. *Муншаот,* XIII-120;

Ҳалаб аҳли кўп эрди ғоятсиз,
Йўлда сув оз эди ниҳоятсиз. *Сабъаи сайёр,* 83-2.

**ҒОЯТСИЗЛИҒ** — чексизлиғ, ҳадсизлик:

Ниҳоясизлик... саводининг ғоятсизлиғи...

*Фарҳод ва Ширин,* 162, *сарл.*

**ҒУБОР** — 1. чанг, тўзон, тупроқ:

Ғубори остонинг не ажойиб кимиё эрмиш,
Ки рухсоримға онинг ҳажри олтун рангини бермиш.

*Муншаот,* XIII-149;

Ғайрға шояд ғуборим ҳойил ўлғай кўргали,
Кўйида, эй ашк, ҳасрат бирла жисмим пок қил.

*Хазойинул-маоний,* IVб-389;

2. хиралик, хафалик:

Не журм эттим эркин мени хоксор,
Ки кўнглунгга ўлтурди мендин ғубор.

*Садди Искандарий,* 299а9;

3. нотинчлик, ғавғо:

Гесуки бўлуб йўлиға жоруб,
Оламға сочиб ғубору ошуб. *Лайли ва Мажнун,* 85а7;

4. арзимаган нарса:

Бу учурда чархи нилгун қазосидин ва сипеҳри дун иқтизосидин андак ғуборе ва андак изтирореким, ул ҳазратнинг рўзафзун давлати ва ҳумоюн зотиға мутавважжиҳ бўлди. *Муншаот,* 98;

**тун ғуборидин супур-** — ёруғ сочмоқ, зулматни ҳайдамоқ:

Фалакни тун ғуборидин супурди,
Не тун, савдо тутунин доғи сурди. *Фарҳод ва Ширин,* 132;

≈ **айла-** — совурмоқ, чанг-тўзон қилмоқ:

Жисми хокини хоксор айлар,
Кўкка ажзосини ғубор айлар. *Сабъаи сайёр,* 194-19.

**ҒУБОРАНГИЗ** — чангитувчи, ғубор қўзғатувчи:

Ташлади ҳар ён улус жонини саргардон қилиб,
Гирдбоди фитна гўёким ғуборангиз эрур.

*Хазойинул-маоний,* IIб-197.

**ҒУЖҒОВ** — эшакнинг бўйнига осиб қўйиладиган мунчоқ ва бошқа нарсалар:

Соқоли шайхи риёийға гарчи келди ҳаром,
Вале куларга эшак бўйнига керак ғужғов?

*Хазойинул-маоний,* IIIа-289.

**ҒУЛ I** — занжир ҳалқа, кишан:

Телбараб қочқан қулунгменким, сочинг афъисидин,
Ҳам аёғимда эрур занжиру ҳам бўйнумда ғул.

*Хазойинул-маоний,* IIа-206;

Улки сўзига бўлуб озода қул,
Тўтийи гўё киби бўйнида ғул. *Ҳайратул-аброр,* 126-1.

**ҒУЛ** II — дев, жин;

≈ **и биёбон//биёбоний** — дашту биёбонда одамларни йўлдан оздирадиган жин:

Қўйидин рахти сафар боғласа ағёр, не тонг,
Боғу гулшанда кўрар ғули биёбон танқис.
*Хазойинул-маоний,* IIа-156;

Водийи ҳижронда ағёриға ёр ўлдум не тонг,
Гар бўлур ғули биёбоний била девона дўст.
*Хазойинул-маоний,* Iб-105;

Келиб ғул бармоғин бармоғлари,
Вале дев тирноғин тирноғлари. *Садди Искандарий,* 306а8.

**ҒУЛ** III — марказ; қўшин маркази:

Ҳам буронғор, ҳам жувонғор кинсигол,
Ҳам яна ғулу ҳировулда бу ҳол. *Лисонут-тайр,* 163-4;

Қилиб ғулини барча румий сипоҳ,
Топиб зийнат ул ғул ила размгоҳ.
*Садди Искандарий,* 262а1.

**ҒУЛБ** — қувур:

Бирининг мумдек илгида хора,
Қилиб сув ғулбиға шер ошкора. *Фарҳод ва Ширин,* 42.

**ҒУЛБАНД** — девни банди, асир қилувчи паҳлавон:

Бори девпайкар, бори ғулваш,
Бори ғулбанду бори девкаш.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1542.

**ҒУЛВАШ** — девга ўхшаш, девдек, баҳайбат:

Бори девпайкар, бори ғулваш,
Бори ғулбанду бори девкаш.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1542.

**ҒУЛУ(В)** — қий-чув, ғавғо, ғовур-ғувур:

Жиддидин масожид жамоат аҳлидин мамлу ва мадорис, баҳс ва жадал хайлидин ғулу. *Маҳбубул-қулуб,* 9-10;

Ақл саррофи бу ғулу ичра,
Очти дўкони чорсу ичра. *Сабъаи сайёр,* 41-8;

≈ **айла-//қил-** — 1. ёпирилмоқ, ҳужум қилмоқ:

Бошима жўлида соч эрмаски, зоғ айлаб ғулу,
Захмлардин тўъма истарга нишиман қилдилар.
*Хазойинул-маоний,* IVа-85;

Вагар худ адоватға қилдинг ғулув,
Не кўрдунг адоватки, бўлдунг адув.
*Садди Искандарий,* 286а12;

2. ҳаддан ошмоқ, чегарадан чиқмоқ:

Ҳавасим оқибат ғулу қилди,
Ўзини ақл чоражў билди. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1041.

**ҒУЛУЛА** — ғавғо, ғалва; ўрам:

Замона жоҳи учун ҳар ғулулаи ташвиш,
Ки келса кўнглунг уйини анга қилурсен ханж.
*Хазойинул-маоний,* Iб-110.

**ҒУЛУЛАБАНД** — букилган, эгилган; ўралган:

Кишидекким ғулулабанд ўлғай,
Бор бўйида хами каманд ўлғай. *Сабъаи сайёр,* 181-25;

≈ **ташла-** — дом солмоқ, тузоқ қўймоқ:

Икки гисусидин каманд айлаб,
Ташладилар ғулулабанд айлаб. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 960.

**ҒУЛҒУЛ//ҒУЛҒУЛА** — 1. шовқин, сувнинг шарқираши:

Ва тоғ жонибидин жўйи Наврўзий ўтарким, садоси ғулғу-

ласидин лабташналар қулоғнға муждаи оби ҳаёт таронаси етар. *Вақфия*, 9;

2. шовқин-сурон, довруғ:
Беш навбат ғулғулаким йўқ ҳади,
Ғулғула йўқ дабдабаи Аҳмадий. *Ҳайратул-аброр*, 182-13;

3. сайраш:
Қўнуб ул сарв уза булбул, чекиб гул шавқидин ғулғул,
Бу сарв узра очилиб гул, анга тердин тушуб шабнам.
*Хазойинул-маоний*, IVа-233;

4. қулқуллаш, идиш оғзидан қуйилаётган суюқлик овози:
Май ниҳон ичсам керак оғзим қўюб куп оғзиға,
Ким тугатсам чиқмагай андин садойи ғулгуле.
*Хазойинул-маоний*, Iа-420;

≈ **и зикр** — бақириш-чақириш, жазава, зикр тушишлик:
Ғулғулаи зикр фалакдин ўтуб,
Қайси фалак, хайли малакдин ўтуб.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 236.

**ҒУНЧА** — 1. ғунча:
Тил ва кўнгул хўброқ аъзодурлар инсонда, савсан ва ғунча марғуброқ раёҳиндурлар бўстонда. *Маҳбубул-қулуб*, 126;

2. гўзаллар оғзи, чиройли, хушбичим оғиз:
Оғзинг била лаълингни тилар жону кўнгулким,
Ғунчангға кўнгул садқа, фидо лаълингға жон ҳам.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-409;

≈ **и ваҳдат** — якка-ягона, ёлғиз деб эътиқод қилишнинг боши, аввали:
Равзаи жаннатға эшик «ро»лари,
Ғунчаи ваҳдатға бешик «ҳо»лари. *Ҳайратул-аброр*, IV-16;

≈ **и дард** — ишқ ғунчаси:
Бутуб гулбунларидин ғунчаи дард,
Чиқиб ул ғунчалардин оташин вард.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 269;

≈ **оғизлиғ** — кичкина, жозибали оғизли, ғунчадек очилмаган:
Наргис кўзлук ва ғунча оғизлиғ гулъузори кўзу оғзин наргис била ғунчаға таржиҳ қилғани ғариб навъ воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис*, 220;

≈ **и тифл** — гулғунча каби севикли бола; гўдак:
Ғунчаи тифл иши овунмоқ бўлуб,
Ўйнамоғи барча яшунмоқ бўлуб. *Ҳайратул-аброр*, 165-13;

≈ **и хандон** — очилган ғунча; маҳбубанинг кулиб турган оғзи:
Манзурнинг лаби табассумини ва ўзини қоналған доғини ғунчаи хандон ва лолаи нўъмонға ташбиҳ қилибдур.
*Мажолисун-нафоис*, 221;

≈ **кул-** — очилмоқ:
Кўк гулшани гуллари тўкулди,
Гулларки тўкулди, ғунча кулди. *Лайли ва Мажнун*, 65а2.

**ҒУНЧААНДОМ** — ғунча шаклли, ғунчага ўхшаш:
Ҳусн боғида қадинг бўлмиш латофат гулбуни,
Тўнни гулгун, тугмани то ғунчаандом айладинг.
*Хазойинул-маоний*, IIб-202.

**ҒУНЧАКИРДОР** — ғунча тарзли, ғунча кўринишли:
Ул пардалар ичра ғунчакирдор,
Бу ташқари бўлди анга сирдор.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 785.

**ҒУНЧАСИФАТ** — ғунча хусусиятли, ғунча сифатли:
Гар бу дурур ҳар нимаким жони бор,
Жисмида бу ғунчасифат қони бор.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 53.

**ҒУРАБО** — ғариблар, мусофирлар, бечоралар:

Кичик ёшда тақририм гузориш ва таҳриримдин нигориш топибдурким, маоний ғурабосидин ғариб алфоз либосиға киюрупмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-119;

≈ **хайли** — ғариблар гуруҳи, бева-бечоралар тўпи:

Назмим ичра ғариб маънилар,
Ғурабо хайлидин нишонадурур.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-734;

≈ **қути** — бева-бечоралар озиғи, емиши:

Фуқаро ризқи андин вофий, ғурабо қути андин кофий. *Маҳбубул-қулуб,* 47.

**ҒУРБАТ** — 1. мусофирлик, бошқа элда бўлишлик:

Енсам яна ғурбатни ҳавас қилмағамен,
Ҳижрон ўтиға танимни хас қилмағамен. *Муншаот,* XIII-98;

2. ёлғизлик, бечоралик:

Кел бу ғурбатдин раҳил оғоз қил,
Ул чаман сори яна парвоз қил. *Лисонут-тайр,* 30-9;

3. нариги дунё:

Барча ғурбатға хиром айладилар,
Хулд боғини мақом айладилар.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-421;

**ранжи ғурбат** — мусофирлик машаққати:

Ватан таркини бир нафас айлама,
Яна ранжи ғурбат ҳавас айлама.
*Садди Искандарий* 307*б*18;

≈ **ихтиёр эт-** — дунё ишларидан ўзини узоқ тутмоқ, тарки дунё қилмоқ:

Қишики васл тилар, ғурбат ихтиёр этсун,
Ул орзуға бурун тарки хонумон этсун.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-581;

≈ **торт-** — ватандан узоқда бўлмоқ:

Мавлоно Биноий... кўп ғурбат ва шикасталиклар тортти... *Мажолисун-нафоис,* 88.

**ҒУРБАТГАРОЙ** — ғарибликни, ғурбатда яшашни хоҳловчи, ихтиёр қилувчи:

Санга лойиқ эрмас бу сарой,
Ки бўлдунг қўюб бизни, ғурбатгарой.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1621.

**ҒУРБАТКАШ** — ғарибликни кўрган, мусофирлик аччиқлигини татиб кўрган:

Ишқ даштин ҳеч ғурбаткаш мусофир кўрмасин,
Мен ғариб ул дашт аро кўрганни кофир кўрмасин.
*Муншаот,* XIII-115.

**ҒУРРА** — ойнинг биринчи куни, бир кунлик ой:

Эй кўрунуб ғурра киби тифлзод,
Тифли раҳинг чархи қадимий ниҳод.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 25.

**ҒУРРАНДА** — бўкирувчи, ҳайқирувчи:

Не бок ар бешадин чиққай ҳизабри,
Чу бўлғай ўрнида ғурранда бабри. *Фарҳод ва Ширин,* 55;

≈ **абр** — момоқалдироқли қора булут:

Нечукким тенгиз сари ғурранда абр,
Ваё гўр хайлиға ғуррон ҳизабр.
*Садди Искандарий,* 260*а*19.

**ҒУРРОН** — ҳайқирувчи, ўкирувчи;

≈ **ҳизабр** — ўкирувчи арслон:

Нечукким тенгиз сари ғурранда абр,
Ваё гўр хайлиға ғуррон ҳизабр.

*Садди Искандарий*, 260*а*19.

**ҒУРУБ** — қуёш ва юлдузларнинг ботиши;

≈ **вақти** — кун ботиш вақти:

Ва валодатим жумъа куни эрмиш, кунас ғуруби вақти, уч юз тўқсонда, шаъбон ойининг ёнгинасида.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-117;

≈ **қил-** — 1. ботмоқ (қуёш, ой, юлдуз):

Бир кеча фикрда эрди, ҳар кавкаби ломиъ тулуъ қилса, «ҳозо рабби» башорати била хушҳол бўлуб, ғуруб қилғач, навмид бўлур эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-194;

2. риҳлат қилмоқ, вафот этмоқ:

...Суқрот... умри кавкаби ул тоғда ғуруб қилғаии...

*Фарҳод ва Ширин*, 65.

**ҒУРУНБУШ** — ҳайқириқ, бақириқ, бўкириш:

Яна кўсзан тушти жунбуш аро,
Яна кўс тушти ғурунбуш аро. *Садди Искандарий*, 263*б*7;
Ҳар сари қаро булутқа жунбуш,
Айлаб қаро девдек ғурунбуш. *Лайли ва Мажнун*, 59*а*21.

**ҒУРУНБУШНАМОЙ** — ҳайқирувчи, бўкирувчи:

Қалин кишти ўлғанда жунбушнамой,
Теранг баҳри бўлди ғурунбушнамой.

*Садди Искандарий*, X-358.

**ҒУРУР** — мағрурланиш; вақтинча келган давлат ёки мансаб билан алданиш, такаббурлик:

Неча кун димоғиға солди ғурур,
Чу вақт ўлди кетмаклик эрди зарур.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-207;

Ваё бўлса туғёни жаҳлу ғурур,
Ки сўз радди зотингға келса зарур.

*Садди Искандарий*, 257*а*15;

**аҳли ғурур** — мағрурлар:

Бир нафас умрға бўлмас мутааҳҳид бўлмоқ,
Эй Навоий, не бало ғофил эрур аҳли ғурур.

*Хазойинул-маоний*, II*а*-79;

≈ **заҳри** — мағрурлик нашъаси:

Анинг қабул тиламакин ғурур заҳри жиҳатидинки, андадур.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-102;

≈ **ўл-** — ўткинчи нарсалар билан мағрурланмоқ:

Дунё соридин санга сурур ўлди ғурур,
Бу барча ғурур ўлди, ғурур ўлди ғурур.

*Назмул-жавоҳир*, *XV-30*.

**ҒУРФА** — болохона, болохона айвончаси; уй:

Ғурфалардин фитналар наззорагар,
Қилғали бечорага йўқ чорагар. *Лисонут-тайр*, 69-16;
Равзана ҳар буржи аро ғурфае,
Жилвагар ул ғурфа аро турфае. *Ҳайратул-аброр*, 51-2.

**ҒУСЛ** — чўмилиш; бутун баданга сув етказиб чўмилиш:

Кўзи савмаъаси ёнида бир бўстонға туштиким, бир жамила ғусл қиладур эрди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-223;

≈ **и пок** — чўмилиб тоза бўлиш:

Бу машаққат қилди чун нафсин ҳалок,
Муршиди комил буюрди ғусли пок. *Лисонут-тайр*, 106-14;

≈ **айла-//қил-** — чўмилмоқ, ювинмоқ:

Ниёз ашкин тўкуб Фарҳоди ғамнок,

Бурун ул сув била ғусл айлабон пок.

*Фарҳод ва Ширин,* 70;

Масжидда ҳар мажлиски, тақозо бўлур эрди ғусл қилур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-89;

≈ **бер-** — ювмоқ, ғусл қилдирмоқ, ўликни ювмоқ:

Аммо Мавлоно шарафил-миллати ваддин Али Яздий (қуддиса сирруҳу) «Зафарнома» муқаддимасида битибтурким, одамға Шис ғусл бериб, намоз қилди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-191.

**ҒУССА** — ғам, қайғу:

Ғусса даштидин ўтун тошиб, тамуғдин ўт олиб,
Солибон мен хомнинг жисмин ул ўтқа куйдурунг.

*Хазойинул-маоний,* IVб-342;

Эл ғуссасини сингурмоқни мақсуд эт,
Бу шева била оқибатинг маҳмуд эт.

*Назмул-жавоҳир,* XV-26;

≈ **банди** — ғам-қайғуга ботиш, ғам зиндонида қолиш:

Сенинг давлатингдин барин шод этай,
Барин ғусса бандидин озод этай.

*Садди Искандарий,* 304а1;

≈ **туғёни** — қайғунинг зўрайиши, хафагарчиликнинг ҳаддан ошиши:

Ўзунгизни таскин бериб, ғусса туғёнида тенгри ёди била иштиғол кўргузгайсизким, оз фурсатда азим ёруғлар етишгай, деб густохлиқ қилилди, вассалом. *Муншаот,* XIII-150;

≈ **юки** — ғам-ғусса юки, оғирлиги:

Етса ғаму ғусса юки тоғдек,
Бўлмоқ анинг остида туфроғдек.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 123;

≈ **ют-** — қайғурмоқ, каттиқ ғамгин бўлмоқ:

Шоҳзодаи қотил девонаси ҳолидин йиғлаб ғусса ютти, турфа кўрким ўзи ўлтуруб, ўзи азо тутти.

*Маҳбубул-қулуб,* 88.

**ҒУССАГОҲ** — ғам-ғуссали жой, ғам-алам макони:

Деди ҳар нечаким оғирдур банд,
Ёки муҳлик бу ғуссагоҳи газанд. *Сабъаи сайёр,* IX-123.

**ҒУССАКАШ** — ғам, алам, қайғу чекувчи:

Агар ҳажрингда юз йил ғуссакашмен,
Агар васлинг умиди бўлса хушмен. *Фарҳод ва Ширин,* 175.

**ҒУССАПАРДОЗ** — қайғирувчи, ғамхўр; ҳамдард:

Доя била неча маҳрами роз,
Бор эрдилар анга ғуссапардоз. *Лайли ва Мажнун,* VIII-89.

**ҒУССАСАНЖ** — ғам чекувчи, қайғирувчи:

Фил-масал бил-фара топсанг ҳам бу ганж,
Қил хаёл, эй нотавони ғуссасанж. *Лисонут-тайр,* 57-4.

**ҒУФРОН** — гуноҳларни кечириш; **баҳри ғуфрон** — чексиз мағфират қилиш, мағфират дарёси:

Гар элга баҳри ғуфронинг ҳавасдур,
Чу ул хасдур анга бир қатра басдур. *Фарҳод ва Ширин,* 12.

**ҒЎНАН** — икки ёшли той:

Ўзга: той ва ғўнан ва дўнан ва тулан ва чирға ва ланға дегунча фасиҳроқлари туркча дерлар ва кўпраги муни ҳам билмаслар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ҒЎР** — зўр талонга, босқинга учраган бир шаҳар номи;

**ғорати Ғўр сол-** — Ғўрга қилинган босқиндек босқин қилмоқ:

Ишқ хайлу сипоҳи айлаб зўр,

Кўнгли мулкига солди ғорати Ғўр.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 962;

Сипоҳи зулм ила чун келтуруб зўр,
Жаҳон мулкига солиб ғорати Ғўр. *Фарҳод ва Ширин,* 19.

**ҒЎТА** — шўнғиш, сувга шўнғиб чиқиш:
Баҳри фанода ғўта садафвор урмасанг,
Сендин етишмагай дури мақсуд ҳар тараф.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-307;

≈ **ур-** — сувга шўнғиб чиқмоқ; покланмоқ, тозаланмоқ:
Хожа алардин фарзандлик қабул қилибтурлар ва буюрубтурларки, хослуғ сувға кириб, ғўта ур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-125.

## Ҳ

**ҲАБ(Б)** — дона; юмалоқ дори (таблетка);
≈ **и набот** — новвот, новвот дурлари:
Лаълидин чунки такаллумда томар оби ҳаёт,
Совуғ оҳимдин ўлур боғласа муз ҳабби набот.
*Хазойинул-маоний,* IIб-79.

**ҲАБАШ** — Ҳабашистон (Эфиопия); Ҳабашистон халқи:
Чун малоҳат жон олур ҳусн ичра ани истагил,
Хоҳ дилбар кишвари бўлсун Хўтан, хоҳи Ҳабаш.
*Хазойинул-маоний,* IIб-252;

Учунчи эрур баҳри Зангу Ҳабаш,
Ки ошубдин келди девонаваш. *Садди Искандарий,* 311*а*1.

**ҲАБАШИЙ** — ҳабашистонлик, қора, негр;
**бандаи ҳабаший** — қора қул:
Бормағай дўзах ичра ҳеч сахий,
Филмасал бўлса бандаи ҳабаший.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-692.

**ҲАББА** — (*айн.*) дон, дона; оғирлик ўлчови бирлиги; найза:
Синон ва ҳарба ва пичоқ, баъзи ҳабба ҳам дебтурлар, қалқон ҳам дебтурларким, ул ясади.
*Тарихи мулуки ажам,* 507.

**ҲАББАЗО** — қандай яхши, нақадар гўзал!
Ҳаббазо, ишқки кирёси фазосидур анинг
Барча беманзилу маъвоу маконларға малоз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-149.

**ҲАБИБ** — 1. қадрдон, дўст:
Бу ҳам озурда кўнглин этти мақтул,
Рақиб ўлмоқ ҳабиб олинда мақбул. *Фарҳод ва Ширин,* 146;
Бу хитоб ўлғанда тенгридин насиб,
Ким неким комингдур — иста, эй ҳабиб.
*Лисонут-тайр,* 165-8;

2. маҳбуба, маъшуқа, севгили:
Нетиб ҳабиб висолин тамаъ қилай мени шайдо,
Ки телба беадабу тундхўй эрур пари асру.
*Хазойинул-маоний,* IIа-292;

≈ **кўйи** — ошиқлик, мубталолик:
Ҳар кимки муҳаббат уйини маскан этар,
Кўнглига ҳабиб кўйини гулшан этар.
*Назмул-жавоҳир,* XV-27.

**ҲАБИБЛИҒ** — дўстлик:
...ҳабиблиғиға мутаассуф қилиб, ул гумроҳлар ҳидоятиға йибарди ва аҳкомин ул ҳазратға нозил қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-67.

**ҲАБИБУЛЛОҲ** — Оллоҳнинг дўсти:

Эрур косиб ҳабибуллоҳ, вале қилған фано касби,
Йўқ ул косибки дунё молу жоҳин иктисоб айлар.

*Хазойинул-маоний,* IIа-107.

**ҲАБЛ** — ип, боғ, арқон;

≈ **и матин** — 1. маҳкам, узилмас ип:

Ул торки доналар белига,
Бил ҳабли матин жаҳон элига.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-53;

2. суянчиқ, таянчиқ; кучли далил:

Чу ҳабли матининг аён қилди зўр,
Мунунг айлади аждаҳосини мўр.

*Садди Искандарий,* 238а12;

≈ **и раҳил** — кўчиш, кетиш ипи; ажал, ўлим:

Чу урди ажал илги табли раҳил,
Бақо бўйниға солди ҳабли раҳил.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1618.

**ҲАБО** — 1. чанг, тўзон, ғубор:

Ки юз мендек, туман андоқки Хисрав,
Ҳабо бўлса қазо олинда бир жав. *Фарҳод ва Ширин,* 180;

2. беҳуда, бекор:

Алар гардиға ета олмай сабо,
Сабо сайри пўяларидин ҳабо.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1492;

≈ **айла-//қил-** — 1. хор қилмоқ, камситмоқ:

Ҳабо айлабон хонадони қадим,
Ки йўқтур алардин санга ҳеч бийм.

*Садди Искандарий,* 264б6;

2. чангитмоқ, тўзитмоқ:

Ёр жавлонгаҳидин келди сабо,
Пайкарим туфроғини қилди ҳабо.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-44;

3. беҳудага, кетказмоқ:

Туфроғ ўлмишмен қўяй деб остонбўсунгға юз,
Ҳолима раҳм айлабон қилма бу ранжимни ҳабо.

*Хазойинул-маоний,* IIб-13;

≈ **ан мансуран″ бўл-** — чанг-тўзон каби тўзиб, йўқ бўлиб кетмоқ:

Бу муддатдин сўнгра, чун мажозий мамлакатиға завол бўлди ва ҳар лаҳзада мулк ва хидам ва ҳашами «Ҳабоан мансуран» бўлур эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-130.

**ҲАБС** — 1. қамоқ; қафас, зиндон:

Ул кабутар ҳикоятиким, подшоҳнинг қасри зарнигори ҳабсидин қутулди... *Садди Искандарий (Хамса),* 1574;

2. қамаш, дастгир қилиш, қўлга олиш:

Яна ҳабсиға ҳам қилмай таҳаммул,
Давосин айлади мундоқ тахайюл. *Фарҳод ва Ширин,* 64;

≈ **қил-** — қамамоқ, ҳибсга олмоқ:

Хонумондин ойириб, қилғанда зиндон ичра ҳабс,
Қилма лутфунг мен алохону аломондин жудо.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-11, қ. **ҲИБС.**

**ҲАВАС** — орзу, бўлмайдиган нарсани орзу қилиш; хомхаёл:

Гар Навоий ёрнинг васлин таманно қилса бор,
Ўйлаким, бўлғай гадо кўнглида шод ўлмоқ ҳавас.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-231;

**кушоди ҳавас** — орзунинг ушалиши, амалга ошиши:

Санга дағи бўлса кушоди ҳавас,

Бу оламда топмоқ муроди ҳавас.

*Садди Искандарий,* 275*а*9;

**муроди ҳавас** — орзуга етишиш, мурод-мақсадга етишиш орзуси:

Санга дағи бўлса кушоди ҳавас,
Бу оламда топмоқ муроди ҳавас.

*Садди Искандарий,* 275*а*9;

≈ **айла-//қил-** — орзу қилмоқ, истамоқ:

Очиб бошин ул бир ҳам айлаб ҳавас,
Не ким эрди аввалғиға мултамас.

*Садди Искандарий,* 258*б*16;

Кўнгли қачон қилса захира ҳавас,
Бўлмоқ анга фақру фано ганжи бас. *Ҳайратул-аброр,* 67-8.

**ҲАВАСКЕШ** — ҳаваскор, ҳавасга берилган:

Бўлур мағлуб, ким бўлса ҳаваскеш,
Бу ишта тенгдурур султону дарвеш.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 300.

**ҲАВАСЛАН-** — ҳавас қилмоқ, орзу қилмоқ:

Маломат ҳаваcланди шайху соғинди,
Ки зуҳди риё янглиғ осон эрур бу.

*Хазойинул-маоний,* IIа-293.

**ҲАВАСНОК** — ҳаваскор, бирор бир ишга иштиёқ билдирувчи; майл кўргизувчи:

Мавлоно Носириддин... аммо ўзи сипоҳийлиққа ҳаваснок ва такаллуфотқа роғиб кишидур. *Мажолисун-нафоис,* 185.

**ҲАВАСПАЙВАНД** — ҳавас қилувчи, хомтама, ҳавасга берилган:

Деди бир қушки: Эй ҳаваспайванд,
Тушгусидур ики аёғинга банд. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1042.

**ҲАВДАЖ** — кажава:

Ул маҳи маҳмилнишин ҳавдажда кўнглум тошқори,
Не ажаб гар тинмай афғон чекса андоққим жарас.

*Хазойинул-маоний,* IIа-128.

**ҲАВЗ** — 1. ҳовуз:

Мир Ихтиёриддин... «Пои Ҳисор» ҳавзи туганганида бу тарихни хўб айтибдур... *Мажолисун-нафоис,* 147;

2. кўл:

Зумурраддин олинди ҳавзеки, ақл
Келиб ожиз авсофин айларда нақл.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1290;

≈ **и кавсар** — кавсар суви, кавсар ҳовузи:

Тағорлиқ май эрур ҳавзи кавсар, эй зоҳид,
Чибинлар ўлди малойик анинг қироғинда.

*Хазойинул-маоний,* IIб-537.

**ҲАВЗЛИҚ** — ҳовузли, сувга тўла;

≈ **сув** — сув тўла ҳовуз:

Ани ул навъ машғул кўруб, сажжодасин ҳавзлиқ сув юзига солиб, намозға турди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-88.

**ҲАВЛ** — даҳшат, қўрқинч;

**ло ҳавл айла-** — ло ҳавла ва ло қуввата илло... калимасини ўқимоқ; даҳшатга тушмоқ, қўрқмоқ:

Бу ҳолатидин гаҳи қилиб ҳавл,
Ўз ҳолиға айлар эрди ло ҳавл.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 754.

**ҲАВЛИ** — ҳовли, уй:

Ўз ҳавлим гўшасида алар учун бир мухтасар маскане алоҳида тартиб қилиб эрдим.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-83;

≈ яса- — ҳовли солмоқ, уй қурмоқ:

Ул ҳазрат кўшки Марғани ёнида бу фақирға саро ва ҳавли ясағали ер иноят қилди. *Вақфия,* 9.

**ҲАВЛНОК** — даҳшатли, қўрқинчли:

Тил била оғизни айлаб бўйла пок,
Тутқай эл отин валекин ҳавлнок. *Лисонут-тайр,* 23-15.

**ҲАВЛОН** I — икки йиллик:

Тамғачи етиб бошиға жавлон,
Ҳар дам тилагай закоти ҳавлон. *Лайли ва Мажнун,* 96б1.

**ҲАВЛОН** II — ло ҳавлони ўқимайдиган, ҳеч кимни писандга илмайдиган, такаббур:

Шаҳр ичида хожавор жавлон,
Айлаб не саломию не ҳавлон.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 673.

**ҲАВО** I — ҳаво, иқлим:

Ҳияра шаҳридаким, Куфага яқиндур ва ҳавоси дилкушой ва фазоси руҳафзой ердур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-218;
Ҳавоси жонфизо, гул анда хирман,
Наҳохатда Ирамдек оти Арман. *Фарҳод ва Ширин,* 104.

**ҲАВО** II — баландлик, осмон:

Бирида Аҳраман айлаб ситам фош,
Ҳаводин бошиға ёғдурғуса тош. *Фарҳод ва Ширин,* 67;
Деб эди отини «Сариъус-сайр»
Қилибон сайрдин ҳаво уза тайр. *Сабъаи сайёр,* 129-10;

**саховат ҳавоси** — саховат осмони:

Хилофат сипеҳрининг хуршеди жаҳонороси ва саховат ҳавосининг абри гуҳарбори... Султон Ҳусайн Баҳодирхон.
*Мажолисун-нафоис,* 208.

**ҲАВО** III — орзу, майл, ғурур:

Санга жонни фидо қилмоқ ҳавоси,
Не ҳаддимким бўлай ул ит фидоси. *Фарҳод ва Ширин,* 179;
Ҳазин кўнглумки юз минг пора бўлмиш,
Ҳавосида онинг овора бўлмиш. *Фарҳод ва Ширин,* 165;
Мавлоно Маҳвий... баъзи маҳалда таҳсилға машғул бўлур. Яна йигитлик ҳавоу ҳаваси ани паришон тутар...
*Мажолисун-нафоис,* 97;

≈ **мухолафати** — ҳавои нафс истакларининг тескарисини қилиш:

Ҳамиша сидқ ва сафо йўлида ва мустафо шаръи ва суннати мутобаатида ва бидъат ва ҳаво мухолафатида қадам урубтурлар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-124;

≈ **йи хуршид** — манманлик, ўзини юқори тутиш:

Мен ким эдиму бу дарди жовид,
Зарра бошида ҳавойи хуршид. *Лайли ва Мажнун,* 81б7;

**нафс ҳавоси** — нафс орзулари, нафс хоҳиши:

Қишнинг бир узун тунини андоқ шум нафснинг ҳавосиға машъуф ва мазмум. *Маҳбубул-қулуб,* 67.

**ҲАВО** IV — парвоз қилиш, учиш;

≈ — **айла-//тут-** — учмоқ, парвоз қилмоқ:

Агар сизинг жонингизда қуввате бўлса, осмон томиға секрели ва бу ҳолатда томдин ҳаво тутубтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-148;
Ва Кайковуснинг фосид хаёлотидин бири бу эрдиким, сандуққа кириб, тўрт гўшасида қочир ё бургут боғлаб, осмонға борурмен деб ҳаво тутуб, қушлар ҳорғандин сўнгра ани ерга тушурдилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-194;
Чун ҳаво айлаб кўруб ул бешани,

Жазм этиб ўтун йиғар андешани. *Лисонут-тайр,* 196-13;
Билгасенким, ул ҳавоким туттилар,
Йўл балосидин не қонлар юттилар. *Лисонут-тайр,* 182-9.

**ҲАВОЛИҒ** — баҳаво, ҳавоси тоза:
Кўнгул харобасида солди тарҳи меҳринг ишқ,
Ки уй ҳаволиғ ўлур бўлди чун дуо шома.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-528.

**ҲАВОДИС** — ҳодисалар, воқеалар:
Буки, оламға ҳаводис тушти гўё қўзғамиш,
Ул қуёш ҳажрида оҳим анжуму афлокни.
*Хазойинул-маоний,* Iа-414;
Ул гуҳар йўқким ҳаводис тошидур,
Синғучи ондин забунлар бошидур. *Лисонут-тайр* 18-4;
≈ **кудурати** — кўнгил ғашлик ҳодисаси:
Ройи жаҳонорони ҳаводис кудуратидин маъмун тутсун, омин. *Муншаот,* XIII-136;
≈ **и айём** — кундалик ҳодисалар, ўзгаришлар:
Ки неким аҳли ҳикмат айлади ком,
Мониъ ўлди ҳаводиси айём. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1045.

**ҲАВОДОР** — тарафдор, хайрихоҳ, мухлис:
Абулбарака... анинг ҳаводорлари ул мансаб эгасиздур, муносиб киши топиббиз деб, бир либос била подшоҳ арзиға еткургандурлар. *Мажолисун-нафоис,* 183;
Ки арз этсам манга етмай малолат,
Ҳаводоримға юзланмай хижолат. *Фарҳод ва Ширин,* 918.

**ҲАВОДОРЛИҒ** — тарафдорлик, мададкорлик:
Агарчи дарёға қатра мададгорлиғидин суде ва яди байзоға зарра ҳаводорлиғидин мақсуде мумкин. *Вақфия,* 717.

**ҲАВОИЖ//ҲАВОЙИЖ** — ҳожатлар, заруратлар:
Шак эрмасдурки ҳангоми ҳавоиж,
Амалға келтуруб топқунг натоиж. *Фарҳод ва Ширин,* 215.

**ҲАВОИЙ//ҲАВОЙИ** — ошиқ, беқарор, саргардон:
Истабон васлинг гулистонин ҳавоий бўлмасам,
Абри найсондек кўзум дурбор бўлғайму эди.
*Хазойинул-маоний,* IVб-625;
То ҳавоиймен ул ой ҳажрида андоқким булут,
Тоққа ҳар дам юзланурмен, ёш тўкуб, фарёд этиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-64;
Ҳавойилар киби бечора айлаб,
Мақоми аслидин овора айлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 217.

**ҲАВОЙИЛИҒ** — беқарорлик, ўйинқароқлик:
Лоладек савдойилиғдин тоғ ҳавоси қилиб, булутдек ҳавойилиғдин қаё савдоси бошқа тушти. *Муншаот,* XIII-88.

**ҲАВОЛА//ҲАВОЛАТ** — ҳавола, тақдим этиш; топшириқ, топшириш:
Қамарға бўйла тош ўлғач ҳавола,
Бўлуб қалқон анинг олинда ҳола. *Фарҳод ва Ширин,* 119;
Жавонибдин бу янглиғ эрди ҳолат,
Анинг кўнглиға иш эрди ҳаволат.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 531;
≈ **бўл-** — узатилмоқ, тақдим қилинмоқ:
Гар дурдии хун бўлсун агар соф пиёла,
Ичкум чу азалдин, манга бу бўлди ҳавола.
*Хазойинул-маоний,* IIб-529;
≈ **қил-** 1. ўраб олмоқ, муҳосара қилмоқ:
Бобо ҳимматлар тутуб, насойиҳ айтиб, ...подшоҳ била Кайту тоғиға чиқиб, шаҳр сорики, душман макони эрди боқиб,

сурон солиб, мулкни ҳавола қилди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-162;

2. шоширмоқ, йўллантирмоқ:

Мавлоно Абдурраззоқ... Фақир жамоати касир кўрдум эрса сўзларин сўрдум. Анинг тақририға ҳавола қилдилар.

*Мажолисун-нафоис,* 164;

**ишқ ҳаволаси** — севги изҳори:

Чун ишқ ҳаволасини билди,
Ишқи дил ила қабул қилди. *Лайли ва Мажнун,* 60*а*11.

**ҲАВОЛАН-** — ҳавода парвоз қилмоқ, ҳавода учиб юрмоқ, юқорига кўтарилмоқ:

Намруд... ўзи сандуққа кириб, тўрт юқори гўшасида эт боғлаб, каркаслар эт сори майл қилиб ҳаволандилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196.

**ҲАВОН** — хорлик, тубанлик;

Эшиттимки, бор эди бир нотавон,
Фалак зулмидин қисми ранжу ҳавон.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1629.

**ҲАВОС(С)** — ҳислар, сезгилар:

Қи даркидин эрур андеша ҳайрон,
Ҳавосу ақли хикматпеша ҳайрон. *Фарҳод ва Ширин,* 24;
Булардин ўгун берди ақлу ҳавос,
Сени қилди ҳар қайсиға раҳшунос.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1423;

≈ **и хамса** — беш ҳис, беш сезги аъзолари:

Бешинчи ҳаждурур ва ул беузрий муяссар бўлмайин ҳамоноки ислом шахси бир кишига ўхшарким анда ҳавосси хамсадин тўртти бор. *Вақфия,* 719.

**ҲАВОШИЙ** — ҳошиялар, китобдаги асли текстга ёзилган шарҳга қилинган шарҳ ва изоҳлар:

Мавлоно Фасиҳиддин... ҳар илмки айтур, кўпида ҳавоший ва муфид мусаннафоти борким, уламо андин баҳраманддурлар. *Мажолисун-нафоис,* 170.

**ҲАВРО** — ҳурлар, гўзаллар:

Биҳишту бўйнума ҳавро салосили зулфи
Чу сенсиз ўлса гумон айла банди зиндондек.

*Хазойинул-маоний,* I*а*-256;

≈ **нажод** — гўзаллар наслидан, ҳур сифатлилар:

Қи чун девона минса девзоди,
Ёнида ул сифат ҳавро нажоди. *Фарҳод ва Ширин,* 182.

**ҲАВРОЖАБИН** — ой юзли, гўзал:

Хитоу Чинда танлаб нозанинлар,
Бори ғилмонвашу ҳаврожабинлар. *Фарҳод ва Ширин,* 38.

**ҲАВСАЛА** I — ҳафсала, бирор ишга жиддий киришиш, тиришқоқлик:

Бу навъ фано ва истиғроқ ва ҳавсала башар хайлидин, номаълумдурким, кимда бўла олғай.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84;

Қиймати ажнос била ҳар дўкон,
Холи этиб ҳавсалаи баҳру кон. *Ҳайратул-аброр,* 181-6.

**ҲАВСАЛА** II — жиғилдон (қушларда); идиш, хуржун, халта:

Чун Мусо алайҳис-саломнинг фазлу илм ва нубувват жиҳатидин мартабаси андин ўттиким, уқул ҳавсаласиға сиғмай, ё тилига, ё кўнглига кечтиким...

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217.

**ҲАД(Д)** — 1. чек, чегара:

Доғи Қайту тоғининг шимолий ҳаддида сокин бўлубтурки,

ҳоло Бобонинг такяси ва мазори ва дарвешлари андадур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-162;
Ҳаддин ўтти оразим кўргач лабинг хандонлиғи,
Билмадим бу заъфарондин мунча кулгу келгуси.
*Хазойинул-маоний,* IIб-635;
2. сон, саноқ:
Телба кўнглум ёраси ҳадсиз тани урён аро,
Уйладурким ер тутар девонаи вайрон аро.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-11;
3. ҳақ, ҳуқуқ:
Агар Билқис бўлмоқ йўқса ҳаддим,
Парилиқдин худ ўлмас қилса раддим.
*Фарҳод ва Ширин,* 173;
4. даража, миқдор:
Кулгуки ўз ҳаддидин ўлди йироқ,
Йиғламоқ андин кўп эрур яхшироқ. *Ҳайратул-аброр,* 93-5;
Егулук фузун ҳадди авсофдин,
Демай ҳадди авсофким лофдин. *Садди Искандарий,* 278*а*14;
5. кўп, чексиз:
Хазойинки йиғдинг ададдин фузун,
Санга ранж еткурди ҳаддин фузун.
*Садди Искандарий* 256*а*17;
≈ **и васат** — ўртача, ҳар нарсанинг ўртачаси, ўрта миқдор:
Асру беандом эрур тўбию шамшод асру паст,
Қоматингдур муътадил мен толиби ҳадди васат.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-153;
≈ **и ғарбий** — ғарбий чегара, ғарбий томон:
Яна ҳадди ғарбийда тоғи рафиъ,
Бўлуб тўрт фасл анда — фасли рабиъ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1446;
**не ҳад** — қандай имконият:
Лек мажлис шукуҳидин не ҳад
Кўзни ердин олурға аҳли хирад. *Сабъаи сайёр,* 36-14;
**булуғ ҳаддиға ет-** — балоғатга етмоқ, йигит бўлмоқ:
Чун Ардашер булуғ ҳаддиға етти, барча билик била эрдамда ягона бўлуб шуҳрат тутти.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-208;
≈ **дин ош-//ўт-** — ҳаддин ошмоқ; меъёрдан, имкониятдан четга чиқмоқ:
Ҳаддин ўтти чунки ранжу зорлиғ,
Тори ўлди жисмиға беморлиғ. *Лисонут-тайр,* 202-11;
Чун бу мотамда мажруҳ кўнгул озори ва маҳзун хотир изтироб ва изтирори ҳаддин ошти.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-7-8.

**ҲАДАР** — арзимай қолиш, бекорга чиқиш, бекорга қон тўкиш:
Бўлди юз минг тифлнинг қони ҳадар,
То калимуллоҳ бўлди тожвар. *Лисонут-тайр,* 161-7.

**ҲАДАС** — ифлослик;
≈ **қил-** — ифлос қилмоқ, булғамоқ:
...Абулбарака... пири сесадсола қабри бошида ҳадас қилибдур... *Мажолисун-нафоис,* 183.

**ҲАДАФ** — нишон, нишон жойи; йўналиш нуқтаси:
Ул новакафкан қилмаса кўксин Навоийнинг нишон,
Тонг йўқ, бу айлабтур анга хуршидни гардун ҳадаф.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-311;
Эрур кирпигим ўқиға жон ҳадаф,

Нишона отарға магар чекти саф.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1528;
≈ **айла-** — мақсад сари йўналмоқ:
Жонни юз ранж ўтиға айлаб ҳадаф,
Баҳр қаъринда иликлар бир садаф. *Лисонут-тайр,* 59-5;
≈ **топ-** — мақсадга эришмоқ:
Ул доғи чун солди кўзни бу тараф,
Ишқ ўқиға кўнглини топти ҳадаф. *Лисонут-тайр,* 169-1.

**ҲАДАҚА** — кўз қорачиғи:
Фазлу камол ҳадақасининг мардумаки бийноси такаллум ва мақол ҳадиқасининг булбули хушнавоси... Абулғози Султон Ҳусайн Баҳодирхон. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-129.

**ҲАДДОД** — темирчи:
Буюрдиким, келиб устоди ҳаддод,
Ясағай тешау метини пўлод. *Фарҳод ва Ширин,* 44.

**ҲАДИС** — 1. сўз, калом:
Хотами лаъл оғзидур, лаъли ҳадиси жон олур,
Заҳр ниҳон қилибдурур лаъли магар нигин аро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-27;
Ширин сўз ила халққа марғуб ўлғил,
Юмшоқ де ҳадисингнию маҳбуб ўлғил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-43;
2. пайғамбар сўзи:
Берса ул гулдин хабар хоҳи сабо, хоҳи шамол,
Деса пайғамбар ҳадисин хоҳ Бузар, хоҳ Анас.
*Хазойинул-маоний,* IIб-238;
Бу кун ўлса ҳадисларга мутиъ,
Тонгла бўлғай муҳаддис анга шафиъ. *Арбаин,* XV-56;
3. ҳикоя, нақл:
Деди Фарҳод: Қўй кишвар ҳадисин,
Унутқил асл ила гавҳар ҳадисин. *Фарҳод ва Ширин,* 104;
≈ **и достон** — овоза, машҳур:
Ул навъ ғамингда нотавондур,
Ким элга ҳадиси достондур.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 775;
≈ **и жонбахш** — жон киритувчи, жон бағишловчи сўз:
Шаҳким ичиб ул майи равонбахш,
Базм ичра бўлуб ҳадиси жонбахш.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 677;
≈ **и печо-печ** — чигал-чигал сўзлар, бир-бирига боғланмаган баёнотлар:
Ё раб ушбу ҳадиси печо-печ,
Ки рақам торттим торицмай ҳеч. *Сабъаи сайёр,* 209-12;
≈ **и қавий** — кучли, далилли сўз:
Чу сурдунг мени эй ҳадисинг қавий,
Ҳасандур отим халқ деб Деҳлавий.
*Садди Искандарий,* 324а14;
**савм ҳадиси** — рўза тўғрисида айтилган сўз:
Савм ҳадисида будур мужмали,
Ким ани ҳақ дебдурур «Ассавму ли». *Ҳайратул-аброр,* 67-17;
≈ **ингни ибтило айла-** — сўзини бошламоқ, айтишга киришмоқ:
Сен ҳадисингни ибтило айла,
Ҳар не кўрган эсанг адо айла. *Сабъаи сайёр,* 128-2;
≈ **ижозати ҳосил қил-** — Муҳаммад пайғамбарнинг сўзларини тўплаш ҳуқуқини олмоқ, у ҳақда айтилган сўзларни жамлашга рухсат олмоқ:
Мундоқ нақл қилибдурки Шайх Нажмиддин Кубро Ҳамадонға бориб ҳадис ижозаси ҳосил қилди ва эшиттики, Ис-

кандарияда муҳаддисе борки, олий санади бор.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-143;

≈ **ривоят қил-** — пайғамбар сўзларини нақл қилмоқ, асарда келтирмоқ:

Бухорий ўз «Саҳиҳи»да андин ҳадис ривоят қилибтур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-117.

**ҲАДИЯ//ҲАДЯ** — совға, тортиқ, инъом, соврин:

Ва улус назри ҳадиясин парво қилмади ва салотин иному суюрғолин кўзга илмади. *Маҳбубул-қулуб,* 76;

Дўстлашинглар ҳадиялар беришиб,
Баҳра топқан хирад атиясидин. *Арбаин,* XV-59;

Ки чун Хоқонға тенгри берди фарзанд,
Бўлуб ул ҳадя бирла шоду хурсанд. *Фарҳод ва Ширин,* 34;

≈ **дастури** — ҳадя тариқасида, ҳадя деб:

Ибн Яминдин ҳадийя дастури била Азиз хизматиға ирсол қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-204.

≈ **и киром** — яхши, қимматли туҳфалар:

Юз навъ ҳадияи кироми,
Юз туҳфаи нақд барча номи.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 736.

**ҲАДИҚА** — боғ;

≈ **маҳсули** — боғ маҳсули, боғдан бўлган даромад:

Ва бу мазраа ва ҳадиқа маҳсулин фунун касбида сарф қилған. *Вақфия,* XIII-159;

≈ **и пургул** — гулга тўла боғ, гулзор:

Ё раб! Ушбу ҳадиқаи пургул
Ким анга нутқ айладинг булбул.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 902.

**ҲАДЙ** — тўғри йўлдан юриш, адашмасдан тўғри йўлдан олиб юриш:

Топти Мажнун ноқаси Лайли фиғонидин ҳадй,
Мумкин эрмас пўядин таскини онинг, эй араб.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-51.

**ҲАДОЁ** — ҳадялар, тортиқлар, совғалар:

Ҳар ким таслим юзин қабул туфроғиға қўюб аларнинг амру наҳйиға имон келтуруб тоатлариға амал қилса, ...ҳадоё ва ниамидин бархурдор бўлғай. *Вақфия,* 715;

Келибон ўтру ашрофи раоё,
Чекиб мақдурича ҳар ким ҳадоё. *Фарҳод ва Ширин,* 66.

**ҲАДОИҚ//ҲАДОЙИҚ** — боғлар, гулзорлар:

Гар анда сайр бўлса ихтиёринг,
Ҳадоиқ жониби тушса гузоринг. *Фарҳод ва Ширин,* 193;

≈ **и номутаноҳий** — чексиз боғлар, охири кўринмайдиган боғлар:

Чун мутолаасиға машғул бўлдум, алфозидин ҳадойиқи номутаноҳий азҳори ва маонисидин ҳақойиқи илоҳий анвори зоҳир бўла кирishti. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 17.

**ҲАЁ** — уят, ор, номус, одоб:

Не ҳаё фаҳм ўлди сендин, не адаб,
Сен ажаб, деган сўзунг сендин ажаб. *Лисонут-тайр,* 79-12;

≈ **аҳли** — шармлилар, ҳаёлилар:

Ҳилму ҳаё аҳли ҳар ерда аржманддур, улуғлар назарида аржмандроқ. *Маҳбубул-қулуб,* 144;

≈ **баҳри** — ҳаёлилик, одоблилик:

Адаб тахтининг меҳри афлоки ул,
Ҳаё баҳрининг гавҳари поки ул.

*Садди Искандарий,* 320а1;

≈ **у адаб** — шарм ва адаб:

Ҳаёву адаб бирла тузгил маош,
Яна айла таъзиму ҳурматни фош. *Маҳбубул-қулуб,* 143;
≈ **пардасин чок эт-** — беҳаёлик қилмоқ, адабсизлик қилмоқ:
Кўп лаҳв ҳаё пардасин чок этар ва адаб ва ҳурмат аҳлин бебок. *Маҳбубул-қулуб,* 143.

**ҲАЁСИЗЛИҒ** — уятсизлик, адабсизлик:
Жаҳон базми ҳаёсизлиғидаким, умр соғариға ажал заҳри қуярда ғофил била огоҳ аро тафовут кўрмаслар.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1608.

**ҲАЁТ** — 1. тириклик, ҳаёт:
Ки чун шоҳға ул иштин ўлди вуқуф,
Ҳаёти қуёшиға етти кусуф. *Садди Искандарий,* 315*а*9;
Ким не янглиғ бўлса то бўлғай ҳаёт,
Туну кун ул йўлда урғайлар қанот. *Лисонут-тайр,* 35-16;
2. қувват, руҳ, жон:
Урдилар ўттуз қуш ул ерда қанот,
Танларида қолмай ойини ҳаёт. *Лисонут-тайр,* 35-13;
≈ **базми** — бор бўлишлик, яшашлик, тириклик:
Бу диққатпеша ва зарофатандеша азизлардин агарчи баъзи ажал майидин маст ва бехабардурлар, аммо баъзи ҳаёт базмида сармаст ва жилвагар ва назмгустардурлар.
*Мажолисун-нафоис,* 170;
≈ **гули** — ёшлик, болалик даври:
Хушдурур боғи коинот гули,
Барчадин яхшироқ ҳаёт гули. *Сабъаи сайёр,* 142-17;
≈ **суйи** — оби ҳаёт, ичган одам абадий яшайди деб хаёл қилинган сув:
Дағи алфоз латифлиғи ва таркиб покизалиғи ва адо салосати ва латофати ва маъни ғариблиғи чошнисида худ аларни таъриф қилмоқ ҳаёт суйин жонбахшлиққа таъриф қилғандек бўлғай. *Насойимул-муҳаббат* XV-184;
≈ **уйи** — тириклик биноси:
Ҳаёт уйига марг солиб халал,
Амон рахнасин маҳкам айлаб ажал.
*Садди Искандарий,* 258*б*12;
≈ **и абад** — абадий тириклик, мангулик:
Гар этса жонни тамаъ улдурур ҳаёти абад,
Қабул қилмаса, ўлмактин ўзга йўқ тадбир.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-147.
≈ **и жовидон** — абадий ҳаёт, абадий тириклик:
Еди бирла ҳар кишиким берса жон,
Бордур ул ўлмоқ ҳаёти жовидон. *Лисонут-тайр,* 186-8;
≈ **и жовидоний** — абадий тириклик, мангу ҳаёт:
Май дема, зулоли зиндагоний,
Соқийси ҳаёти жовидоний. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 676;
≈ **и жон** — жоннинг тириклиги:
Майи лаълингға гўёким, ҳаёти жон эрур мамзуж,
Ки ул эрмас зулоли чашмаи ҳайвон эрур мамзуж.
*Мезонул-авзон,* XIV-154;
**баҳори ҳаёт** — ҳаёт баҳори; ёшлик даври, навжавонлик:
Валекин ул баҳори ҳаёт суҳбатидин айру лола аҳбоб жониға доғ ўртагали шуълае ва ҳар қатра асҳоб ҳаёти шамъини ўчургали Дажлае эрди. *Муншаот,* XIII-88;
≈ **аҳли бил-** — руҳ, жон деб билмоқ:
Хаттини ҳар сари ҳаёт аҳли бил,
Хизрлар ўлған зулумот аҳли бил. *Ҳайратул-аброр,* 115-9;
≈ **и юз ёшур-** — ўлмоқ, ҳалок бўлмоқ:

Ва ул паришонлиғидин ажал хайлиға мубтало бўлғани ва ҳаёти юз ёшуруб... жонидин кечгани.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 581;

**мояи ҳаёт айла-** — ҳаёт негизи қилиб олмоқ:

Нафасим мояи ҳаёт айла,
Рақамимни хатти ҳажот айла. *Сабъаи сайёр,* 10-7.

**ҲАЁТАФЗО** — ҳаётни узайтирувчи:

Ҳам хати хазроси хуштур, ҳам лаби гўёси хуш,
Ҳам Хизр хуш, ҳам анинг айни ҳаётафзоси хуш.
*Хазойинул-маоний,* IVб-254.

**ҲАЁТБАХШ** — ҳаёт бағишловчи:

Ҳаётбахш эса ул ҳур аксидин бода,
Маҳалли ҳайрат эмас, ҳур аксидиндур руҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-120.

**ҲАЁТБАХШЛИҚ** — ҳаёт бағишламоқлик, ҳаётбахшлик:

Ва ели ҳаётбахшлиқда фирдавс насимидин намуна кўргузур. *Вақфия,* 9.

**ҲАЁ-ҲАЙ** — шовқин-сурон:

Паёпай корфармодин ҳаё-ҳай,
Ҳаё-ҳайдин қилиб эл иш паёпай. *Фарҳод ва Ширин,* 42.

**ҲАЖ** — исломда беш фарздан бири (Маккага бориб Қаъбатуллони зиёрат қилиш):

Бешинчи ҳаждурур ва ул беузрий муяссар бўлмайин ҳамоноки ислом шахси бир кишига ўхшарким анда ҳавосси хамсадин тўрти бор. *Вақфия,* 719;

Ва исломнинг бу мазкур бўлған тўрт рукни такмил топқандин сўнгра ҳаждурки, сойир халойиққа шарти иститоат ва амни тариқдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-70;

≈ **йўли** — Маккага боришдаги йўл, масофа:

(Сабр)... ҳажр шомидек тийра ва узун, аммо ғояти субҳи висол; ҳаж йўлидек қаттиғ ва йироқ, аммо ниҳояти каъбаи иқбол. *Маҳбубул-қулуб,* 78;

≈ **сафари** — ҳажга бориш:

Ҳаётларининг охирида ҳаж сафари муддаосин қилдилар.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-85;

≈ **қил-** — Маккага бориб Байтуллоҳ масжидини зиёрат қилмоқ:

Мен эллик ҳаж қилибмен — бош яланг, оёқ яланг ва зоду ҳамроҳсиз. *Насойимул-муҳаббат* XV-115;

**ҲАЖАР** — тош:

Қамар боғлаб йиқарға чун ҳажарни,
Йиқиб ҳар зарби дасти бир камарни. *Фарҳод ва Ширин,* 119.

**ҲАЖАРКЎБ** — тош майдаловчи:

Чу метин орқасин айлаб ҳажаркўб,
Бўлуб ҳар секреган тоши қамаркўб. *Фарҳод ва Ширин,* 119.

**ҲАЖВ** — ҳажв, кулгу;

≈ **ға мубаддал бўл-** — ҳажвга айланиб кетмоқ, ёмонлашга ўтиб кетмоқ:

Агар иккаласига илтифот қилмасанг ва қабулин лозим билмасанг, ул ўз қасди ижросидин муаттал ва тадбири муҳмал бўлур ва мунунг мадҳи ҳажвиға мубаддал бўлур.
*Маҳбубул-қулуб,* 135;

≈ **қил-** — масхара қилмоқ:

Мавлоно Қобилий... элни ҳажв қилур эрди...
*Мажолисун-нафоис,* 99.

**ҲАЖВОРО** — ҳажв қилувчи, масхараловчи:

Бирисига ғараз ўз муддаоси,
Бириси қасди инъом илтимоси,

Чу сендин топмадилар ҳеч парво,
Бири хасму бирибдур ҳажворо. *Маҳбубул-қулуб,* 135.

**ҲАЖЖОМВАШ** — томирдан қон олувчи табибдек:
Рагзан ўлуб мутриби ҳажжомваш,
Раглар аро қон йўқидин нолакаш.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 62.

**ҲАЖЛА** — чодир:
Чун ҳажласи сори кўз солибсен,
Қўлмоққа қизини сўз солибсен. *Лайли ва Мажнун* 80б20;
≈ **и ноз** — ноз пардаси, эркаланиш:
Қилсам этиб боштин аёқ жон ани,
Ҳажлаи ноз ичра хиромон ани. *Ҳайратул-аброр,* 37-20.

**ҲАЖЛАНИШИН** — чодирда ўтирувчи; ҳаёли, номусли:
Аслида ул ғазолаи мушкин
Чин фазосида эрди ҳажланишин. *Сабъаи сайёр,* IX-45.

**ҲАЖР** — айрилиқ, жудолик, етиша олмаслик:
Бир кун ортиб ҳажр дардидин малол,
Чиқти олий қаср уза ошуфтаҳол. *Лисонут-тайр,* 168-18;
Дард ила ҳажр қилғач арслонлиқ,
Муш ўлубмен, вале яримжонлиқ. *Сабъаи сайёр,* 68-15;
≈ **заҳри** — жудолик заққуми, айрилиқ оғуси:
Васлидин баҳра етмай, тиғи ҳижрон кўнглини ҳалок қилғани ва ҳажр заҳри берганига ўхшар ва васлдин тарёк топилмағани. *Мажолисун-нафоис,* 218;
≈ **тори** — айрилиқ, ипи, жудолик тори:
Манзуридин бир назарға хурсанд бўлуб ҳажр торин васл сарриштасиға пайванд қилурин хўброқ важҳ бирла истидъо қилур. *Мажолисун-нафоис,* 228;
≈ **шоми** — фироқ кечаси:
(Сабр)... ҳажр шомидек тийра ва узун, аммо ғояти субҳи висол; ҳаж йўлидек қаттиғ ва йироқ, аммо ниҳояти каъбаи иқбол. *Маҳбубул-қулуб,* 78;
≈ **ўти** — узоқлик, жудолик азоби:
Мажнуннинг ёр ҳажри ўтидин куйган жониға ота-она сўги.
*Лайли ва Мажнун,* 91а8;
≈ **и аҳбоб** — узоқлик кайфияти:
Эрур бир йўл олингда беҳад қатиғ,
Майи ҳажри аҳбобнинг бас ачиғ.
*Садди Искандарий,* 307б21.
≈ **и қаробат** — яқин кишининг ҳажри, айрилиғи:
Бири доғи ҳажри қаробат эрур,
Ки жон ичра андин маҳобат эрур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1554.

**ҲАЗ(З)** — ҳузур, ҳаловат;
≈ **топ-** — баҳраланмоқ:
Тонг эмастур, тоби ишқингдин кўнгул гар топса ҳаз,
Не ажаб, ўт шуъласи бирла самандар топса ҳаз.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-156;
Нафс ҳаззи учун бир гунаҳсиз аёғиға солиб банд ва узун тунлар анинг азоби била хурсанд. *Маҳбубул-қулуб,* 51.

**ҲАЗАЁН//ҲАЗЁН** — беҳуда сўз айтиш, маъноси йўқ сўзлар гапириш:
Заҳри ҳажр ичгали дерменки, қилай ишқим тарк,
Айтқандек киши муҳлик мараз ичра ҳазаён.
*Хазойинул-маоний,* Iа-335;
Бу ҳазаёндин ўн етти ўғлини бир ҳисорға солиб, маҳбус асраб қўймас эрдиким, хотун киши алар қошида ётқай.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-231;

Жунун аҳли ҳадиси борса ҳар ён,
Бўлур зоҳир хирад аҳлиға ҳазён. *Фарҳод ва Ширин,* 178.

**ҲАЗАЁНОТ** — беҳуда гаплар айтиш, бемаъни сўзлар гапириш:
Ул жумладин бири буким, аларға мункир эрди ва ҳазаёнот кўп айтур эди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-63.

**ҲАЗАЖ** — шеър баҳрларидан бири:
Ва яна бу халқ орасида бир суруд бор экандурким, ҳазажи мусаммани ахраби макфуфи маҳзур вазнида анга байт бошлаб битиб. *Мезонул-авзон,* XIV-180;
≈ **и мураббаъ** — аруз терминларидан бири:
Ҳазажи мураббаъ шуароси даъбидур.
*Мезонул-авзон,* XIV-156.

**ҲАЗАН** — хафа бўлиш, қайғуриш;
**байтул-ҳазан** — хафалик макони, ғамхона, бечоралар уйи:
Навоий ҳазин бўлса боғ ичра тонг йўқ,
Ки сенсиз бу маҳзунға байтул-ҳазандур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-191.

**ҲАЗАР** I — сақланиш, эҳтиёт бўлиш, чекланиш:
Оташгоҳ ўти қироқтин нафъ еткурур, ичига тушганни филҳол куйдурур. Оқил анга ёвуған номуносибдур ва андоқ балодин ҳазар вожиб. *Маҳбубул-қулуб,* 130;
≈ **айла-** — сақланмоқ, қўрқмоқ, жирканмоқ:
Бўлубмен ул париваш фурқатидин телба ит янглиғ,
Қаён юзлансам, эй аҳли салоҳ, айланг ҳазар мендин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-466.

**ҲАЗАР** II — бир жойда туриш, турғунлик (сафарнинг зидди):
Ҳазарда бўлур кому осудалиқ,
Сафарда вале ранжу фарсудалиқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1404;
Мавлоно Фасиҳиддин... сафар ва ҳазарда кўпрак авқот ўз шариф суҳбати била мушарраф қилур.
*Мажолисун-нафоис* 169.

**ҲАЗАРОТ** — ҳазратлар, улуғлар:
Ва ҳазарот ва маходим била, балки сойир наввоб ва худдом била хизматкорлиғ тарийқин маслук тутунгуз.
*Муншаот,* XIII-101;
≈ **и олиёт** — юқори мартабали улуғлар:
Ва ҳазароти олиёт маҳди улё Бикабегимки, сойир абнойи жинсдин фазл ва камол ва ақл ва ҳамида хисол била мумтоздурлар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-65-66.

**ҲАЗЗОЛ** — мазақчи, қизиқчи, ҳазилкаш, ҳазил қилувчи:
Мавлоно Бурундуқ — надимваш ва ҳаззол киши эрмиш...
*Мажолисун-нафоис,* 24.

**ҲАЗЗОЛТАБЪ** — таъби ҳазилга мойил киши, ҳазилкаш табиатли:
Мавлоно Музҳир — Мавлоно надимшева ва ҳаззолтабъ киши учун ашъори ва қитъалари кўпдур...
*Мажолисун-нафоис,* 99.

**ҲАЗИЗ** — пастлик, паст текислик:
Ясоқ бирла еткуртайин фавж-фавж,
Ки тутсун черик не ҳазизу не авж.
*Садди Искандарий,* 240бб;
≈ **и арз** — ернинг таги, ернинг энг паст жойи:
Ҳазизи арз агар бўлди маконинг, фақр эди боис,
Агарчи ломакон авжи эди рахшингға жавлонгаҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-521.

**ҲАЗИМАТ** — қочиш, чекиниш, енгилиш, мағлуб бўлиш;
≈ **айла-** — енгилмоқ, мағлуб бўлмоқ:
Ишқ дашти мўридин айлар ҳазимат аждаҳо,

Аждаҳо бирла нечукким мўр эта олмас масоф.
*Хазойинул-маоний,* IIб-307.

**ҲАЗИН** — ғамгин, хафа, қайғули:
Ким наво қушлар тили алҳонидур,
Дилкаш афғони ҳазин достонидур. *Лисонут-тайр,* 210-8;
≈ **нағма** — таъсир қиладиган, йиғи келтирадиган куй:
Муғанний ҳазин нағма бунёд қил,
Йигитликнинг айёмини ёд қил.
*Садди Искандарий,* 278б15;
**оҳи ҳазин** — мунгли оҳ, мунгли нола, қайғу-ҳасратли нола:
Навоий, онинг кўнглига кор қилмас,
Фиғон тортмас, йўқса оҳи ҳазинму.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-516;
Эй Навоий, нега васлида ҳазинсен демаким,
Ёр келгач манга душман бўлурин билмас эдим.
*Хазойинул-маоний,* IVб-423;
≈ **айла-** — хафа қилмоқ, ғамга солмоқ, қайғу келтирмоқ:
Ўйла маҳзундур Навоий ёр ҳижронидаким,
Гар чекар ишрат, суруди халқни айлар ҳазин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-446.

**ҲАЗИНЛИҒ** — хафалик, ғамгинлик:
Ул ҳодиса жиҳатидин ҳазинлиғи бағоят ва ғамгинлиғи бениҳоят эрди. *Муншаот,* XIII-151.

**ҲАЗИРА** — атрофи ўралган жой, қабристон:
Ҳирот шаҳрининг шимол ҳаддида тоғ этаги азизлар ҳазирасида қўюлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-161;
Ҳофиз Али Жомий... қабри Шайх Баҳоуддин Умар (қуддиса сирруҳу)нинг ҳазирасидадур. *Мажолисун-нафоис,* 47.

**ҲАЗЛ** — ҳазиллашиш, масхара:
Ҳар ён аёғидаки наълайн ўлуб,
Аҳли сафо ҳазли учун шайн ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 79-13;
Ўзни шоҳи кишваройин соғиниб,
Ҳар не қилса ҳазл ила чин соғиниб. *Лисонут-тайр,* 54-10;
Ҳазлға шуруъдин беҳурматлиғ-ўқ ортар ва ҳазлнинг ниҳояти жидолға тортар. *Маҳбубул-қулуб,* 143;
≈ **айла-** — ўйнашмоқ, ҳазиллашмоқ:
Ҳазл бирла дўстлуқ изҳор айлаб, оҳким,
Жумлаи олам элин жонимға душман айладинг.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-352;
≈ **эт-** — ўринсиз, масхараомиз сўзламоқ:
Барчасидин ҳазл этар аҳли уқул,
Гар худ узоқ чекса бўлурлар малул. *Ҳайратул-аброр,* 34-20;
Ҳазл этиб дин аҳли ойини била,
Ким мубоҳат айлаб ўз дини била. *Лисонут-тайр,* 76-11;
≈ **қилиғи бўл-** — ҳазил унинг одати бўлмоқ; ҳазилга одатланиб қолмоқ:
Разли данийким, ҳазл қилиғи бўлғай,
Кулдурмак учун тобонининг қичиғи бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* 138.

**ҲАЗЛОМИЗ** — ҳазилсимон, ҳазил аралаш:
Мавлоно Ҳожи Нужумий... ҳазломиз қитъалари бор.
*Мажолисун-нафоис,* 54.

**ҲАЗМ** I — мустаҳкамлик, қаттиқ қарор қилишлик, жиддийлик:
Ва ҳазмда эҳтиёт хандақи жўйборидин сабо хайлидек ўткариб... кишвару мулк ҳисорининг фатҳин насиб қилсун.
*Муншаот,* XIII-99;
Табъинг топибон мизожи хуффош,

Ҳазминг берибон язакка хашхош.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 781;
≈ **ойини** — ҳушёрлик, эҳтиёткорлик:
Киши размдин неча бўлса йироқ,
Эрур ҳазм ойинида яхшироқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1460;
≈ **у озарм** — фикр, андиша, келишиш:
Аъдоси бу шуълани кўруб гарм,
Фарз ўлди тарийқи ҳазму озарм.
*Лайли ва Мажнун,* VIII-120;
≈ **ўл-** — бирон ҳодисага қарамасдан тинчиб кетмоқ:
Ул икки сипоҳ қилиб мадоро,
Ҳазм ўлди аларға ошкоро. *Лайли ва Мажнун,* 76а7.
**ҲАЗМ** II — ош, таомнинг ҳазм бўлиши:
Ҳарорат кам ўлғач бўлуб меъда суст,
Ғизо топмади, чунки ҳазми дуруст.
*Садди Искандарий,* 280а13;
≈ **эт-** — ҳазм қилмоқ; сингдирмоқ:
Лаъли нўшидин гар ўлсам ҳам эмастур айбким,
Ҳазм эта олмас ғизо мен нотавон қилдим ҳавас.
*Хазойинул-маоний,* Iа-197.
**ҲАЗМОЗМОЙ** — матонатли, мард:
Сипоҳин тузуб шоҳи размозмой,
Сурон солдию тушти ҳазмозмой.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1463.
**ҲАЗОР** — булбул:
Бу чаман аро гаҳи овла ҳазор кўнглин, эй гул,
Ки тешкуси хазон чопқуни ўйлаким ҳазора.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-523.
**ҲАЗОР-ҲАЗОР** — оша, кўп; минг-минг:
Бухтийи сиймкаш қатор-қатор,
Юки ичра дирам ҳазор-ҳазор. *Сабъаи сайёр,* 112-26.
**ҲАЗОРА** — ҳазор қабиласига мансуб гўзал:
Кўнгулни қилди минг қотилча ёра,
Жафо тийғидин ул шўхи ҳазора.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-529.
**ҲАЗОРБОР** — минг марта, жуда кўп:
Мунажжимлар деган билаким, санга Зобилистон ҳакимидин ҳазорбор тилаб, гуноҳсиз ўлтуруридин ижтиноб қилиб, кўлин кести ва сўнгра риоят қилай деди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-231.
**ҲАЗОРДАСТОН** — булбул:
Ғофилки, қуруди чун гулистон,
Гулбонг этмас ҳазордастон.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 685.
**ҲАЗРАТ** — улуғ, мўътабар(зот):
Ва ул ҳазрат мутаваллид бўлған кеча оташкадаларнинг ўтиким, неча минг йил ўчмаган эрди, ўчти.
*Тарихи мулуки ажам,* 520;
Мавлоно Ҳалокий... Макка сафарини ҳазрат Махдумий Нуран мулозаматида бориб келди. *Мажолисун-нафоис,* 117;
≈ **и Шайх** — улуғ шайх:
Эрур ҳазрати Шайх огоҳ бўл,
Ниёз айлабон хоки даргоҳ бўл.
*Садди Искандарий,* 324а17;
≈ **и ҳақ** — улуғ ҳақиқат (пок ва буюк оллоҳ):
Алар айттиларким, бу тоифанинг куммалиға ҳазрати **ҳақ**

субҳонаҳу таолонинг мутолааи жамолида бир шуҳуд ва истиғроқи доимий бўлур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* 8;

≈ **ида** — ҳузурида, олдида, назарида:

Мавлоно Халаф... Ҳоло султонзодаи замон ҳазратида мулозим ва мусоҳибдур... *Мажолисун-нафоис,* 97.

**ҲАЗФ** — тушириб қолдириш; аруз термини:

«Ҳазф» — фаулунда фау бўлур, фаул анинг ўрниға қўярлар. *Мезонул-авзон,* XIV-142.

**ҲАЙ** I — араб қабилаларининг турадиган жойи; қишлоқ, маҳалла:

Зиндадил Мажнуннинг ўлмиш кўнгли чун Лайлиға ҳай,
Бас не осиғ они ҳайдин қовламоғлиғ, эй араб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-65.

**ҲАЙ(Й)** II — тирик, жонли:

Тамуғ, учмоғ яратмиш ҳаййи жаббор,
Агар ваҳҳоб эрур, қаҳҳор ҳам бор. *Фарҳод ва Ширин,* 53;

≈ **йи додгар** — арз-додга етувчи, адолатли:

Бизга ҳолингдин аён этгил хабар,
Ким санга не қилди ҳаййи додгар. *Лисонут-тайр,* 138-13;

≈ **йи лоямут** — ўлмаслик, доимий, ўлмас:

Ул кўзу лаб ўлтуруб тиргузсалар, не айбким,
Бирни қотил, бирни жонбахш этти ҳаййи лоямут.
*Хазойинул-маоний,* IVб-91;

≈ **йи мужиб** — сабабчи, амалга оширувчи:

Чун иноят айласа хаййи мужиб,
Итгаву қушқа не тонг етса насиб. *Лисонут-тайр,* 100-4;

≈ **йи қадир** — қудратли, ҳамиша тирик:

Илгида ким субҳани айлаб мудир,
Тилни қилиб зокири ҳаййи қадир. *Ҳайратул-аброр,* 50-25.

**ҲАЙ** III — чақириқ ундови; огоҳлантириш ундови:

Ҳаю-ҳуй айлабон ўзни нафасе хуш тутким,
«Ҳай» дегунча не сен ўлғунг арода, не ҳубоб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-47.

**ҲАЙ-ҲАЙ** — огоҳлантириш ундови:

Ул майни ичиб йўлунгда паст ўлмишмен,
Ҳай-ҳай, не дедим магарки маст ўлмишмен.
*Хазойинул-маоний,* Iб-765.

**ҲАЙАФШОН** — тириклик бағишловчи:

Кулбамға ҳайафшон кел зулфунг қилиб ошуфта,
Анжум сипоҳин синдур, офоқ улусин қўзғат.
*Хазойинул-маоний,* IIа-48.

**ҲАЙБАТ** — қўрқинч, хавф; виқор:

Мусо алайҳис-салом асони илкидан солғач, аждаҳое бўлдиким, ҳайбатидин неча киши ҳалок бўлдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-210.

**ҲАЙБАТЛИҒ** — қўрқинчли:

Бир ҳайбатлиғ йигит эрди, деди: «Ё Юсуф, манга масъала мушкул бўлубтур» ва зикр қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-124.

**ҲАЙВОН** — 1. ҳар бир жонли нарса, тирик махлуқ, ҳайвон:

Сен доғи инсон муни қилсанг гумон,
Билки ҳамон сен-сену ҳайвон ҳамон. *Ҳайратул-аброр,* 59-5;
Чун итимен, итлари хайли била хўй этмишам,
Эй Навоий, не ажаб ҳайвонға ҳайвон бирла унс.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-127;

2. тириклик, доим борлиқ; **чашмаи ҳайвон** — тириклик суви; ичган одам абадий яшайди деб эътиқод қилинадиган сув; маҳбубаларнинг лаб намлиги:

Юзунгда чашмаи ҳайвон киби лабинг узра
Солур чу соя сочинг, лаълинга етар воя.
*Хазойинул-маоний,* IVб-733;

**сойир ҳайвон** — бошқа тирик нарсалар:

Одам тил била сойир ҳайвондин мумтоз бўлур ва ҳам анинг била сойир инсонға сарафроз бўлур. *Маҳбубул-қулуб,* 126.

**ҲАЙВОНВАШ** — тирилтирувчи; ҳаёт берувчи каби;

≈ **чашма** — тириклик булоғи:

Фарҳоднинг Суқрот тоғи тилисмин очарға камар боғлаб ҳайвонваш чашма теграсидаги марғзори ахзарда Хизр мулоқотидин сарсабз бўлғани. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 392.

**ҲАЙВОНИЙ** — ҳайвонга мансуб;

≈ **таом** — ҳайвон гўштидан тайёрланган таом; гўштли овқат:

Аларнинг отаси илтимос қилмиш бўлғайки, таомики ҳайвоний бўлғай алар майл қилғайлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-180.

**ҲАЙВОНЛИҚ** — ҳайвонлик:

Одамийсизлиқда махлуқотдин мумтоз ҳайвонлиқлари кўпу мардумлиқлари оз. *Маҳбубул-қулуб,* 19.

**ҲАЙВОНИЯТ** — ҳайвонлик, махлуқлик:

Инсоният табъларидин орий, ҳайвоният балки сабуият аларнинг шиори. *Маҳбубул-қулуб,* 48.

**ҲАЙВОНОТ** — ҳайвонлар:

...ва набютот ва ҳайвонот каломининг самоъи ва маонийсиға вуқуф топмоқ тасбиҳдин ва ғайридин...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-73;

≈ **тасхири** — ҳайвонларнинг бўйсуниши, ҳайвонларнинг итоат қилиши:

Ва ҳайвонот тасхири ва баданда муфрит қувват изҳори, андоқки, дарахтни тубидин қўнғармоқ, самоъ вақтида...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-73.

**ҲАЙЖО** — уруш, жанг, кураш:

Агар тутмас эрса мусаллам муни,
Анга кўргузай разму ҳайжо куни.
*Садди Искандарий,* 286б7;

≈ **олати** — жанг аслаҳалари, қурол-яроғи:

Худ ила жавшан кийибу боғлабон тийғу камар,
Рустамойин соз этиб пархош ҳайжо олатин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-680.

**ҲАЙЙИЗ** — ичи доира; мавқе, жой, макон; чегара;

≈ **и имкон** — имкон доирасида; мумкин бўлганга қадар:

Бу қабулу рад аро ҳикматни кимса англамоқ,
Хайли инсон ичра сиғмас ҳаййизи имкон аро.
*Хазойинул-маоний,* IVб-9.

**ҲАЙКАЛ** — шакл, жисм, гавда:

Бийикрак ҳайкали аҳли замондин,
Фузунроқ шавкати пили дамондин. *Фарҳод ва Ширин,* 113.

**ҲАЙЛИҒ** — тириклик:

Сендадур ҳам бирлигу ҳам борлиғ,
Ҳайлиғу қодирлиғу ғаффорлиғ. *Лисонут-тайр,* 6-3.

**ҲАЙРАТ** — ҳайронлик, донг қолиш; бирор нарсага ақлнинг етмаслиги; иккиланиш, шубҳаланиш:

Наъш била борған дарвешлар ва акобир ва ашрофни ҳайрат лол қилиб, таажжуб беҳол қилди.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-84;

Сабзаи хат кўргузуб, жонбахш лабдин сўз дегач,
Бўлдилар ул ҳайрат ичра музмаҳил Хизру Масиҳ.
*Хазойинул-маоний,* IVб-108;

≈ **и аброр** — яхши кишиларнинг ҳайрати:

Ҳайрати аброр кўруб зотини,
«Ҳайратул-аброр» дедим отини.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 263;

≈ **айла-//қил-** — ажабланмоқ, ҳайрон бўлмоқ; донг қолмоқ:

Ҳайрат айларлар менинг ҳолим кўруб аҳли жунун,
Ақлдин, ваҳ, қайда тутғаймен мени расво умид.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-122;

Паривашнинг қаро либосидин ҳайрат қилғаниким, қуёш қаронғу тунда кўрунмак ғарибдур... *Мажолисун-нафоис*, 245;

≈ **ғолиб бўл-** — зиёда ҳайрон бўлмоқ, жуда ҳайрон бўлмоқ:

Мусо алайҳис-саломға ҳайрат ғолиб бўлуб деди: Ё раб, бу на ҳол эркин? *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-209;

≈ **ўти сол-** — ишқ алангасида ўртамоқ, лол қолдирмоқ, ишқига мубтало қилмоқ:

К-эй танима ҳайрат ўти солған,
Кўнглумни бурун назарда олған. *Лайли ва Мажнун*, 64а3;

**водийи Ҳайрат** — тасаввуф таълимотича, киши худолик руҳга етишиш учун босиб ўтиши керак бўлган етти босқич, даража ва поғонанинг олтинчиси:

Водийи Тавҳид қатъ ўлған замон,
Водийи Ҳайрат кўрунур бегумон. *Лисонут-тайр*, 166-10.

**ҲАЙРАТАНГИЗ** — ҳайратга солувчи, ҳайратлантирувчи:

...ва ит ошноға ялинғандек ул ошнорўй итга ялинғани ва элдин ҳайратангиз хитоб эшитиб, ваҳшатомиз жавоб бергани. *Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 776.

**ҲАЙРАТОБОД** — ҳайрат мулки:

Ҳар не сендин ўзгадур ҳайрон санга,
Ҳайратобод ичра саргардон санга. *Лисонут-тайр*, 202-2.

**ҲАЙРАТУЛ-ФУҚАҲО** — диний ҳуқуқ, фиқҳ билимдонларининг ҳайратланиши:

Сўзидин фиқҳ элига зебу баҳо,
Масъала деса ҳайратул-фуқаҳо.

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 908.

**ҲАЙРАТФИЗОЙ** — ҳайратга солувчи:

Қоши савдойи улусқа янги ой,
Янги ой девонаға ҳайратфизой. *Лисонут-тайр*, 70-19.

**ҲАЙРОН** — ажабланган, таажжубда қолган:

Ҳолиға асҳоб ҳайрон йиғлабон,
Ҳар дам онинг дардидин қон йиғлабон. *Лисонут-тайр*, 74-17;

Маъшуқ умидида дарду ҳасратини изҳор қилиб... васфида ақл ҳайрон ва фаҳм саргардон... *Мажолисун-нафоис*, 229;

Чаман сарви қолиб ҳайрон, менинг сарвим қилиб жавлон,
Анинг шайдоси бир деҳқон, мунга шайдо бари олам.

*Хазойинул-маоний*, IVа-233;

≈ **айла-** — ажаблантирмоқ, танг қолдирмоқ:

Гарчи ахзар тўн била боғи латофат сарвидур,
Лек ҳайрон айламиш юз сарвни рафтор ила.

*Хазойинул-маоний*, IVа-315;

≈ **ўл-** — ақл лол бўлиб қолмоқ:

Борганию келгани бир он ўлуб,
Ақл бу мансубада ҳайрон ўлуб. *Ҳайратул-аброр*, 26-3;

≈ **қол-** — таажжубланмоқ:

Теграсида эл анинг ишидин мутаҳайийр бўлуб, фавж-фавж ани кўргали борурлар эрди ва шижоатиға ҳайрон қолурлар эрди. *Тарихи мулуки ажам*, 518.

**ҲАЙРОНЛИҚ//ҲАЙРОНЛИҒ** — тонг қолишлик, ҳайронлик:

Шукуҳидин бўлуб ҳайронлиқ элга,
Мақолотида саргардонлиқ элга. *Фарҳод ва Ширин,* 107;
Ўз қотилиға зору ҳайронлиғин ва анинг бодаи ишқидин кўз ва зулфидек маст ва паришонлиғин хуш дебдур.
*Мажолисун-нафоис,* 234;
Ҳар нечаким солса кўз ҳайрон бўлур,
Бўйла ҳайронлиғда саргардон бўлур. *Лисонут-тайр,* 166-15.

**ҲАЙСИЯТ** — нишона, белги, жиҳат, важ:
Турк каломининг маликул-каломлари бу ҳарфда дағи такаллум тузмайдурлар ва калима назм ҳайсиятидин варақда кўргузмайдурлар... *Мажолисун-нафоис,* 222.

**ҲАЙФ** — эсиз, аттанг, афсус:
Дарвешбек... Ҳайф ва юз ҳайфки, Тошканд юрушида зоеъ бўлғанлар орасида талаф бўлди. *Мажолисун-нафоис,* 80;
Ҳайф бу минқору чанголинг сенинг,
Фарру шавкатлиғ пару болинг сенинг. *Лисонут-тайр,* 55-6;
≈ **де-** — ачинмоқ, таассуфланмоқ:
...кунда юз синса киши ҳайф демас ва таассуф емас.
*Маҳбубул-қулуб,* 137.

**ҲАЙЪАТ** — 1. шакл, кўриниш, сурат:
Жон сабзаи хатингға фидоким, кўрунур хуш
Зангор ила хат ҳайъати гулгун варақ ичра.
*Хазойинул-маоний,* IIб-543;
Кўруниб ҳайъатидин тезҳушлук,
Билиниб пайкаридин девкушлук. *Фарҳод ва Ширин,* 75;
2. астрономия илми:
Улуғбек Мирзо... ҳайъат ва риёзийни хўб билур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 199.
≈ **и махрут** — силлиқланган шакл (минораларга ишора):
Ҳайъати махрути ила мустатил,
Арш сутуни бўлуридин далил.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 236.
≈ **и мустадир** — ер шари:
Ки ер жисмудур ҳайъати мустадир,
Кура айлади ани ҳаййи қадир.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1585.
≈ **и тулоний** — узунчоқ шакл, кўриниш (Сомон йўли кўзда тутилади):
Ҳайъати тулоний ила Каҳкашон,
Чарҳқа сайр этгали йўлдин нишон.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 61.

**ҲАЙЪАТПАЗИР** — шаклланувчи, ҳар хил шаклга кирувчи:
Базм эмас боғ ичра майсизким, ҳунарвар илгидин,
Бўлди рангин мум ҳар қолиб била ҳайъатпазир.
*Хазойинул-маоний,* Iб-211.

**ҲАЙЪОТ** — шакллар, кўринишлар; бўлак-бўлак нарсалар:
Ва сойир муъжизотидин бири хуффошдурким, балчиғдин ул ҳайъот била ясаб, нафасин анга сурди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-223.

**ҲАЙҲОТ** — 1. *Во дариғо, э воҳ* каби афсус-надоматни билдирадиган ундов сўзи:
Бу таманнодин юз ҳайҳот бу муддаодин юз минг уёт!
*Муншаот,* XIII-155;
Биз киму васл муроди, ҳайҳот!
Дарди ноёфт эрур бизга талаб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-50;
Ики бу навъ ғолиб хасм ўлумтук мўр қатлиға,

Чу жозим бўлсалар, ҳайҳот мискин мўрнинг қони.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-636;

Кетур, соқий, қадаҳ хуршидидин бот,
Ичай шаҳзода ёди бирла, ҳайҳот! *Фарҳод ва Ширин,* 30.

**ҲАК(К)** — қириш, тарошлаш; таҳрирлаш, текислаш, силлиқлаш:

...бу фақир суҳбатиға еткурубдурлар ва бу заъиф оллинда ўткарибдурлар ва ҳак ва ислоҳ илтимосин қилибдурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* 30.

**ҲАКАМ** — жанжал, даъво, мусобақаларда ҳукм чиқарувчи одам, шеърий қасида ёки ёзилган асарни маъқулловчи одам; ажрим қилувчи, ҳукм қилувчи:

Барча иттифоқ қилиб айттиларким, ҳазрати махдум олам афозилининг ҳаками, балки ҳокимидур, аларни мусаллам тутмас киши йўқтур. *Хамсатул-мутаҳайййрин,* XIV-16;

Саккизинчи мажлис Султон соҳибқирон мажлисидурки, ани андоқки, ҳақидур баён қилмоқ мумкин эрмас ва ул даъвоға ақлким, мунсиф ҳакамдур рухсат бермас.
*Мажолисун-нафоис,* 251.

**ҲАКАМЛИҚ** — ажрим қилувчилик, адолатли ҳукм чиқарувчилик:

Сизга ўз муддаомни собит қила олмон, аммо бир кишини ҳакамлиқға мусаллам тутсангиз, гарав боғлармен.
*Хамсатул-мутаҳайййрин,* XIV-16.

**ҲАКИМ** — 1. ҳикматли иш қилувчи, донишманд, аллома:

Масти ишқ ўлмиш Навоий, бермагил панд, эй ҳаким,
Ким магар соқий айилдурғай бу мейнинг бехудин.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-461;

2. табиб:

Ул икки лаб ҳажрида майким, иложиға ҳаким
Лаъл ила ёқутни маҳлулу сайёл айламиш.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-140;

Ожиз айлаб эди ҳакимни ул,
Бошладилар ажуза жонибн йўл. *Сабъи сайёр,* 124-3;

3. файласуф олим:

Ҳакимики айлаб анинг созини,
Ниҳон айлабон махзани розини.
*Садди Искандарий,* 301*а*20;

≈ **и азал** — азалий донишманд:

Муни бил ҳакими азал ҳикмати,
Ки топмас булардин халал ҳикмати.
*Садди Искандарий,* 311*б*8;

≈ **и бедард** — нодон, хабарсиз табиб:

Фаҳм айламайин ҳакими бедард,
Ким ўртар не созу не дард. *Лайли ва Мажнун,* 69*а*6;

≈ **и дарёдил** — бағри кенг донишманд:

Ёзмиш эрди ҳакими дарёдил,
Айламак зол сеҳрини ботил. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1056;

≈ **и доно** — донишманд, файласуф:

Дедики: Аё ҳакими доно,
Ҳар ҳукмда ҳокиму тавоно! *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 749;

≈ **и илоҳий** — оллоҳ:

Ҳакими илоҳийға сўрди нафас,
Ки сендин эрур бизга бу мултамас.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1590;

≈ **и коинотпайванд** — машҳур донишманд, файласуф:

Ҳакими коинотпайванд ва холиқи бемислу монанд маснуоти тамошоси анинг вужуди исботиға ҳужжати қотиъ ва

бурҳони сотиъ экан бобда нукта сурмак.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1398.
≈ **и хирад** — зўр аллома, доно:
Ва ул чопмоқ била ҳакими хирад фаҳми бовар этмас нималар топти. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 892;
≈ **и ғорнишин** — ғорда яшовчи донишманд:
Узлатойин ҳакими ғорнишин,
Анга таъбирин айласа талқин. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1045;
≈ **у хирадманд** — ақлли, ҳушёр олим:
Ёзибдур китобатда ҳикмат сўзин
Ҳакиму хирадманд дебтур ўзин. *Садди Искандарий,* 296*а*7.
**ҲАКИМВАШ** — ҳакимнамо; ҳакимсифат:
Мавлоно Муқбилий... надимшева ва ҳакимваш кишидур.
*Мажолисун-нафоис,* 95.
**ҲАКИМИЙ** — ҳакимларча:
Дединг гулқанд, эй тарсо, ҳакимий англабон заъфим,
Вале дафъ ўлди қилғач муғбача дайр аро шаккарханд.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-65.
**ҲАКИМШЕВА** — табибсифат, табиблик одати бор (киши):
Ва ўзи ҳам ҳакимшева киши эрди, илтифот қилиб, ул амрға иштиғол кўргузур эрди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* III...
**ҲАККА** — қашиш, қашлаш, тирналиш; қичима касалга дучор бўлган;
≈ **и шанъат** — шармандали ишқалаш:
Қариға шаҳват агар берса хориш андоқдур,
Ки кўргузур қариған ҳез ҳаккаи шанъат.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-43.
**ҲАККОК** — қимматли тош ва маъданларни йўниб, тарошлаб пардозловчи, уларга хат, гул ўювчи; тош тарош:
Ҳам гавҳари ришта шуғлидин пок,
Ҳам лаълиға йўқ газанди ҳаккок.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 691;
≈ **и қазо** — олдиндан ёзилган, тақдирда битилган:
Эшилган риштаси тоби вафодин,
Тешилган бағри ҳаккоки қазодин. *Фарҳод ва Ширин,* 33.
**ҲАЛ** I — 1. аралаштириш, қотиштириш, қориш;
≈ **айла-** — қориштирмоқ, аралаштирмоқ, қўшмоқ:
Шарбати сабр дер ич носиҳу юз войки бор,
Оби ҳайвон била ҳал айласа бу шарбати талх.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-114;
2. эритиш; суюлтириш;
≈ **айла-** — эритмоқ, суюлтирмоқ:
Фано аҳли аёғи туфроғи шарҳин ёзар бўлсанг,
Қароғини ҳал айлай, эй рафиқ, ўзга мидод этма.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-299.
**ҲАЛ** II — ечиш, ҳал қилиш; бирор мушкул масалани ечиш, ҳал қилиш:
Мушкилин ҳар ким санга қилса хитоб,
Ҳаллида сен ҳам анга айтиб жавоб. *Лисонут-тайр,* 97-14;
≈ **қил-** — бартараф этмоқ, осонлаштирмоқ:
Каъба сирри мушкилин ҳал қилди ишқ,
Дайр атфолиға маҳзал қилди ишқ. *Лисонут-тайр,* 83-2.
**ҲАЛАКА** — ҳалок бўлди; **ҳалакал-масқулун** — юки оғирлар (гуноҳи кўплар) ҳалок бўлди:
Дунёнинг заҳматларидин сабукбор бўлғайки, «нажо ал-махфуфун ва ҳалакал-масқулун». *Насойимул-муҳаббат,* XV-148.
**ҲАЛВИЁТ** — ҳолвалар, ширинликлар:
Ва ашриба ва фавокиҳ ва ҳалвиёт ҳамул атъимаға яраша

муқаррар эрдиким, тортилур эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95.

**ҲАЛВО** — ҳолва, ширинлик:

Топиб гаҳ Марям оғушида ором,
Шакар ҳалвосидин гоҳи олиб ком. *Фарҳод ва Ширин,* 24;
Хом кўнглумким дудоғингни тилаб афғон қилур,
Бордурур ул тифлдекким йиғлағай ҳалво учун.

*Хазойинул-маоний,* Iа-340.

**ҲАЛВОГАРЛИК** — ҳолва пишириш касби, ҳунари:

Мавлоно Офотий... ҳалвогарликни мансуб қилурлар.

*Мажолисун-нафоис,* 104.

**ҲАЛВОФУРУШ** — ҳалво сотувчи, ширинлик сотувчи:

Чучук сўз соф кўнгулларға пўшдур, борча атфол табъиға мулойим ҳалвофурушдур. *Маҳбубул-қулуб,* 127.

**ҲАЛВОЧИ** — ҳолвачи, қандолатчи; подшо ва амирлар саройидаги ширинпазлик мансаби:

Ҳунар ва пешада андоқки, қушчи ва борсчи ва қўруқчи ва тамғачи ва ҳалвочи. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ҲАЛИМ** — юмшоқ, мулойим; гўшт ва оқланган буғдойдан узоқ қайнатиб пишириладиган таом; ҳалим:

≈ **қил-** — ҳалим пиширмоқ:

Иккинчи куни йигирми ботмон эт била йигирми ботмон буғдойни ҳалим қилиб, эллик ботмон ўтмак била қисмат қилғайлар. *Вақфия,* XIII-178.

**ҲАЛЛОЖ** — пахтани чиғириқдан чиқариб, чигитдан ажратувчи:

Аввал ҳаллож эмас эрди... Бармоғи била ишорат қилди: Момуғ чигитдин айрилди. Анга бу жиҳатдин ҳаллож от қўйдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-92.

**ҲАЛЛОЛ** — ечувчи, ҳал қилувчи:

Эй Навоий, ҳажр мушкил бўлса ғам йўқтурки, ҳақ
Шоҳ лутфин бўйла мушкилларга ҳаллол айламиш.

*Хазойинул-маоний,* IIа-140.

**ҲАЛОВА** — ҳолва:

Ҳалованн таъриф этай ранг-ранг,
Пишурмакка шаккар эзиб танг-танг.

*Садди Искандарий,* 278а13; қ. **ҲАЛВО**.

**ҲАЛОВАТ** — 1. лаззат, завқ:

Сўзларида не ҳақойиқ ва маориф нўшидин ҳаловат ва назмларида не шавқ ва ишқ ўтидин ҳарорат.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-21;

Лабингда ҳаловат бўлур муфрит андоқ,
Ки гул яфроғида бўлур ангабин жамъ.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-157;

2. чучуклик, мазалик, ширинлик:

Сувға сафол ичра ҳаловатдурур,
Кўзгуга кул бирла тароватдурур. *Ҳайратул-аброр,* 99-15.

**ҲАЛОК** — нобуд бўлиш, ўлиш; ҳалокат:

Мажнун анинг эрди дардноки,
Мажнуннинг ота-она ҳалоки. *Лайли ва Мажнун,* 91б1;
Кўрма арода ўзингни мискинлик аро,
Ким бўлди киши ҳалоки худбинлик аро.

*Назмул-жавоҳир,* XV-48;

≈ **и жон** — ўлдирувчи, ҳалок этувчи:

Истаб ота ҳам ҳалоки жоним,
Тўкмак тилабон ер узра қоним.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 790;

**вартаи ҳалок** — ҳалокат гирдоби:

Ва бу вартаи ҳалокдин илик тортарға иршод...

*Садди Искандарий,* 315*а*8;

≈ **айла-//қил-** — ўлдирмоқ, қатл қилмоқ:

Телбараб деди Навоийки, қилиб эрди ҳалок,
Ишқ асрорини кўнглида ниҳон асрамоғи.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-641;

Ва Таҳмурас девбанд ўғли эрди, отаси ҳолидин воқиф бўлуб, девларни отаси қасосиға ҳалок қилди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-186;

≈ **ўл-** — йўқ бўлмоқ, нобуд бўлмоқ:

Баъзи ул қушлардин ўлдилар ҳалок,
Баъзи иттилар бўлуб кўп дарднок. *Лисонут-тайр,* 182-13.

**ҲАЛОКАНГИЗЛИҒ** — ҳалок қилувчилик, ҳалокат келтирувчилик:

«Ҳе» ҳарфининг ҳумоюнвашларининг ҳалокангизлиғлари «бадоеъ»дин. *Хазойинул-маоний,* III*а*-292.

**ҲАЛОКЛИК** — ўлим, қатл бўлишлик:

Ва гоҳ ишқ кўйида бебоклик ва одамийкуш паричеҳраларға ҳалоклик даст берди. *Маҳбубул-қулуб,* 5;

Кўнглига хитоб қилурким, анинг дардин маҳи таннозиға еткургай ва жонининг ҳалоклигин сарвинозиға арз этгай.

*Мажолисун-нафоис,* 239.

**ҲАЛОКАТ** — ўлиш; ҳалок бўлиш:

Невчунки то тирикдурур ул золими лаъин,
Кўнглунггадур ҳалокату жонингғадур важаъ.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-292.

**ҲАЛОЛ** — ҳалол, рухсат этилган, қилса бўладиган (ҳаромнинг зидди):

Агар саъйиға яраша олур хаёли бўлғай, ота мероси ва она сутидек ҳалоли бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 16;

Кишвари васл ичра ҳар ким айш этар бўлсин ҳалол,
Чун манга оворалиғ мулкин мусаллам қилдингиз.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-113;

≈ **луқма** — ҳалол ризқ, тўғри йўл билан касб қилинган ризқ:

Чун шубҳасиз ҳалол луқмадин ожиз бўлдилар, емаклари оз миқдорға келди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-78;

≈ **бўл-** — рухсат этилмоқ:

Ҳалол бўлди харобат ишқ аҳлиға май
Тутарбиз аҳли вараъ кимки ани тутса мубоҳ.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-121;

≈ **эрмас** — рухсат эмас, жоиз эмас, дуруст эмас:

Манга самоъ мажлисида сизнинг била ўлтурмоқ ҳалол эрмас. *Насойимул-муҳаббат,* XV-90.

**ҲАЛОҲИЛ** — ўткир, таъсирчан, ҳалок этувчи, ўлдирувчи:

Яшил айлаб заҳри ҳалоҳил,
Бўлуб борча хилоф аҳлиға қотил. *Фарҳод ва Ширин,* 27;

Уч феъл эрур кишига қотил охир,
Қотиллиқ аро заҳри ҳалоҳил охир.

*Назмул-жавоҳир,* XV-19;

≈ **заҳри** — ўлдирувчи заҳар:

Агар ҳайвон суйи томизсалар ҳажрингда оғзимға,
Берур мен хастаға заҳри ҳалоҳил таъми ком ичра.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-321.

**ҲАЛҚА** — 1. тугун, чигал:

Истарам ҳар ҳалқаси бўлғай менинг бўйнумға тавқ,
Гар тушар юз ҳалқа банди зулфидин ҳар торға.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-540;

2. тутқа (эшик ҳалқаси):

Чоклик кўксум эшикдур, жисм уйи байтул-ҳазан,
Ул эшикнинг ҳалқасидур наълу гулмихи тукан.
*Хазойинул-маоний,* IIб-506;

3. доира, теварак бўлиб туриш:
Қайда ўлтурса эди итларга шоҳ,
Ҳалқа эрди даврида хайлу сипоҳ. *Лисонут-тайр,* 99-8;

4. занжир, силсила, тизма:
Йўқ ажаб, отингға гар муҳри нубувват бўлса хатм,
Ким нубувват ҳалқасида йўқ санингдек хотаме.
*Хазойинул-маоний,* IVа-327;

≈ **ба гўш** — фармонбардор, мутеъ:
Тўни ранги хираддин олиб ҳуш,
Руҳ жавҳарлариға ҳалқа ба гўш.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 950;

Зиҳи отинг била хайли малойик ичра хуруш,
Фалак санга янги ой наъли бирла ҳалқа ба гўш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-246;

≈ **-ҳалқа** — тугун-тугун:
Эй сочинг шайдо кўнгулларнинг саводи аъзами,
Ҳалқа-ҳалқа руҳнинг сарманзилидур ҳар хами.
*Хазойинул-маоний,* Iб-675;

≈ **и дарс** — дарс тўгараги; синфдаги талабаларнинг устоз атрофида теварак бўлиб ўтириши:
Ҳар ҳалқаи дарсда ўн бир толиби илмким, бориси йигирми икки бўлғай. *Вақфия,* XIII-178;

≈ **и зикр** — тасаввуф тариқидагиларнинг зикр учун теварак бўлиб ўтиришлари:
Қулоққа бўлса гардон халқ учун фикр,
Эшиттурсам садойи ҳалқаи зикр. *Вақфия,* XIII-161;

≈ **и саодат** — бахт давраси:
Каъба ери давраи иродат,
Давр аҳлиға ҳалқаи саодат.
*Хамсатул-мутаҳайййирин,* XIV-53;

**нажот ҳалқаси** — нажот асбоби, **нажот тутқичи:**
Ва илтижо илгин нажот ҳалқасиға уруб мақсуд эшигин қоққайлар. *Вақфия,* 3;

≈ **айла-** — 1. эгмоқ, букмоқ, эзмоқ, жафо қилмоқ:
Синони чун етиб саҳми қазодек,
Адув қаддини айлаб ҳалқа ёдек. *Фарҳод ва Ширин,* 30;

2. дом солмоқ, тузоқ қўймоқ:
Жон қуши чу бўлди донаи холиға зор,
Шод ўлдию ҳалқа айлади зулфини ёр.
*Хазойинул-маоний,* IIб-421;

≈ **ур-** — атрофида ўтирмоқ, ўраб олмоқ:
Эллик-олтмишқа яқин ит ани иришиб, андин айрилмаслар эрди ва қайда сокин бўлса, теграсида ҳалқа уруб, иликларин илик устига қўюб, ун чиқармаслар эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-142;

Ҳалқа уруб кўй ити тавқиға таън,
Ҳалқа демаким бўлубон тавқи лаън.
*Ҳайратул-аброр,* 158-11;

Йўқса анжум ҳалқа урдилар тамошо қилғали,
Жилваи ҳусн айлаганда офтоби ховари.
*Хазойинул-маоний,* IIб-353.

**ҲАЛҚАВОР** — ҳалқасимон, ҳалқага ўхшаш:
Лаънда уч ҳарф ки бор ошкор,
Ҳар бирининг доманаси ҳалқавор. *Ҳайратул-аброр,* 60-26.

**ҲАМ** — яна, тағин:

Мавлоно Риёзий... ҳам мулло ва ҳам ҳофизки, қуръони мажидни етти қироат била билур ва ўқур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 69;

Хушнавис ҳамки, саҳви кўп бўлғай илги фалаж иллатиға жўб бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 30.

**ҲАМАЛ** — 1. қуёш йили ҳисобида биринчи ой номи (март):

Савру Ҳамал айлабон фиғонлар,
Қурбони анинг қилурға жонлар. *Лайли ва Мажнун,* 55*а*18;

2. қўй:

Ҳамалдек қўзи юз мингдин зиёда,
Ўй анда савр янглиғ пода-пода. *Фарҳод ва Ширин,* 141;

≈ **ўтлоғи** — қўй ўтлоғи; баҳор, кўклам:

То ҳар йил боши қуёш заррин ғазоласи ҳамал ўтлоғида лолазор узра жилва қилур — ул салтанат сипеҳрининг қуёшиға шараф баҳори лолазори узра ғазолалар билан анжуман тузулсун. *Муншаот,* XIII-105;

≈ **у савр** — баҳор ойлари (март, апрель):

Ҳам Ҳамалу Савр бериб жон анга,
Жон этибон иккиси қурбон анга. *Ҳайратул-аброр,* 25-9.

**ҲАМАҲД** — ҳамфикр, замондош:

Ки айлаб тўрт юз доно била жаҳд,
Алардин ҳар бири Афлотунға ҳамаҳд. *Фарҳод ва Ширин,* 60.

**ҲАМБАР** — тенг, баравар етишган:

Не Фаридундин асар учун қолди, не Жамшиддин,
Ҳашматинг Жамшиду Афридунға ҳамбар бўлди, тут.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-75;

Қироғида дарахти кўкка ҳамбар,
Бу ҳайвон суйи, ул Хизри паямбар. *Фарҳод ва Ширин,* 78,

**ҲАМВИСОҚ** — бир уйда, хонада яшовчи, истиқомат қилувчи:

Десанг қолғай обод диннинг уйи,
Бу бедин била бўлмағил ҳамвисоқ.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-313.

**ҲАМВОР** — баравар, теп-текис:

Баски ноҳамвор бедод ул жафокор айлади,
Мен жафокаш пайкарин ер бирла ҳамвор айлади.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-375;

≈ **айт-** — силлиқ айтмоқ, маънили ёзмоқ:

Мавлоно Ғиёсиддин... назмларда Ҳазрат Шайхнинг «Махзанул-асрор»ига татаббуъ қилибдур. Рангин ва ҳамвор айтибдур. *Мажолисун-нафоис,* 160.

**ҲАМВОРА** — ҳамиша, доимо, муттасил:

Шайну ошуби эрди ҳамвора,
Мудбир айлаб ишига наззора. *Сабъаи сайёр,* IX-246.

**ҲАМВОРЛИҒ** — биргалик, аралашганлик, қўшилганлик:

...ва шер панжасидин аларнинг ажал туфроғиға ҳамворлиғи. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 229.

**ҲАМГОМ** — ҳамқадам, ҳамроҳ:

Пайкига вужуд то адам гом,
Ул пайкка рахш дағи ҳамгом. *Лайли ва Мажнун,* 55*а*8.

**ҲАМД** — 1. мақтов, мадҳ;

Биров ҳамдидиндур бидоят анга,
Ки йўқ ибтидою ниҳоят анга. *Садди Искандарий,* 316*а*14;

Адо бўлди чун ҳамду наъту сано,
Бу оворадин юз туман минг дуо.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-466;

2. шукр, ташаккур, раҳмат:

Навоий ўлди гули ҳамду шукрунга булбул,
Ани бу боғ аро лутф айлаб айла нағмасарой.
*Хазойинул-маоний,* IIб-579;

≈ у сано — мадҳу сано, мақташ ва сано айтиш:
Ҳар неъматким санга берибтур ва сенингдекка бермайдур.
Худованд мавҳибатидур, ҳамду сано айтурға кироманд.
*Маҳбубул-қулуб,* 170.

**ҲАМДАМ** — суҳбатдош, улфат, бирга юрувчи дўст:
Манга улким надиму соҳибдур,
Туну кун ҳамдаму мусоҳибдур, *Муншаот,* XIII-120;
Солибон парда ичра маҳрамлар,
Зуъафодин санамға ҳамдамлар. *Сабъаи сайёр,* 173-13;
Ҳар кишига етса фалакдин ғами,
Бўлмаса ҳамдарди анинг ҳамдами. *Ҳайратул-аброр,* 106-1;

≈ **и Руҳул-амин** — Жабраил ҳамдами, дўсти:
Деб лақабин аҳли тажаммул Амин,
Андин ўлуб ҳамдами Руҳул-амин.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 26;

≈ **бўл** — дўст бўлмоқ; доим бирга бўлмоқ:
Яна сансизин мунисим ғам бўлубтур,
Кўзумга юрак қони ҳамдам бўлубтур.
*Мезонул-авзон,* XIV-174.

**ҲАМДАМЛИҚ** — дўстлик, ўртоқлик:
Кўзум намлик, бўюм хамлиқ, ичим андуҳу мотамлиқ,
Не ҳамдамлиқ, не марҳамлиқ топиб бу меҳнати пинҳон.
*Хазойинул-маоний,* IIа-284;

≈ қил- — йўлдошлик, дўстлик қилмоқ:
Йўлда ҳар ғам етса ҳамдамлиқ қилай,
Ёшурун дард ўлса маҳрамлиқ қилай. *Лисонут-тайр,* 28-16.

**ҲАМДАРД** — жонкуяр дўст; дардлашувчи:
Жаҳон ичра ҳамдард кам бўлса тонг йўқ,
Ки бедард кўп, лек дард аҳли камдур.
*Хазойинул-маоний,* IIб-138;
Даҳр уйида улки ранжпарвард ўлғай,
Кўп яхшики бедардға ҳамдард ўлғай.
*Назмул-жавоҳир,* XV-48;
Гаҳ чуғз била навода ҳамдард,
Гаҳ бум юзидин аритиб гард. *Лайли ва Мажнун,* 82б5;

≈ **бўл-** — дўстлашмоқ, ҳамроҳ бўлмоқ:
Бор эрди бириси дардпарвард,
Филҳол санамға бўлди ҳамдард. *Лайли ва Мажнун,* 64а14.

**ҲАМДАРДЛИҚ** — дардлашишлик, ҳамдардлик:
Не бир ёреки, васлим саъйиға номардлиғ қилса,
Не бир ёреки, васлим саъйиға номардлиғ қилса,
*Хазойинул-маоний,* IIIб-569.

**ҲАМДАРДОНА** — ҳамдардлардек:
Манга, эй ишқ, ҳамдардона бординг,
Қусури қилмадинг, мардона бординг. *Фарҳод ва Ширин,* 189.

**ҲАМДАРДСИЗЛИҒ** — ҳамдардсизлик, ҳамдардсиз қолиш:
Агарчи ишқ дардидин манга юз минг уқубатдур,
Вале ҳамдардсизлиғ андин ортуғроқ суубатдур.
*Хазойинул-маоний,* IVа-451.

**ҲАМДАРС** — мактабдош, ҳаммактаб:
Ҳамдарслари бу ҳолатидин,
Ожиз эдилар хижолатидин. *Лайли ва Мажнун,* VIII-33.

**ҲАМДАСТ** — қўлдош, бирга ишловчи, ёрдам берувчи:
Тобға тушти қуёш панжаси ҳусниунг қўлидин,

Сидра гар ҳамқадинг ўлса қуёш ўлғай ҳамдаст.

*Хазойинул-маоний,* IIб-82;

Ашк дури баҳриға побаст эди,

Қуймак аро шамъға ҳамдаст эди. *Ҳайратул-аброр,* 143-2;

≈ **бўл-** — қўлдош бўлмоқ, дўст бўлмоқ, бирга бўлмоқ:

Соҳиби ҳиммат муфлислиқ била паст бўлмас ҳимматсиз ганж топса, бийикларга ҳамдаст бўлмас.

*Маҳбубул-қулуб,* 111.

**ҲАМДАСТЛИҚ//ҲАМДАСТЛИҒ** — қўлдошлик, ўртоқлик:

Эй тарабинг жомға ҳамдастлиқ,

Жаҳл хуморидин ишинг мастлиқ.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 194;

Муҳтасиб ҳар сори май тўкмакда борса шаҳр аро,

Риндлар ҳам айлабон пайравлиғу ҳамдастлиғ.

*Хазойинул-маоний,* IIа-414.

**ҲАМДОСТОН** — шерик, ҳамфикр:

Кириб аркони давлат ҳам ароға,

Бўлуб ҳамдостон ул можароға. *Фарҳод ва Ширин,* 197.

**ҲАМДОСТОНА** — дўстона, биргаликда, дўстларча:

Бода нўш ўлди чу ҳамдостона,

Арз қилсам неча сўз мастона. *Хазойинул-маоний,* IVа-408.

**ҲАМДОСТОНЛИҚ** — суҳбатдошлик, ҳамсуҳбатлик, ҳамфикрлик:

Ва ул қабила ўти била ҳамзабонлиқ ва ити била ҳамдостонлиқ қилиб қабила қироғиға етгани.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 712.

**ҲАМДЎШ** — елкадош, елкама-елка:

Ҳар қушқина жуфти бирла пуржўш,

Ҳампар бўлур учса, қўнса ҳамдўш.

*Лайли ва Мажнун,* VIII-42.

**ҲАМЖИНС** — бир тур, бир жинсдаги, бир хил:

Одам била ваҳш келди, кам жинс,

Одамга ҳам одам ўлди ҳамжинс.

*Лайли ва Мажнун,* VIII-112.

**ҲАМЗА** — араб ёзуви белгиларидан бирининг номи:

«Бо»си буруб «бо»и башоратдурур,

Ҳамзаси кирмакка ишоратдурур.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 9.

**ХАМЗАБОН** — суҳбатдош, сирдош, тили бир, бир-бирини яхши тушунувчи:

Ва султонус-салотиннинг надими мажлис ва аниси анжуман ва хилвати ва ҳар розда маҳрами ва ҳар ҳолда ҳамзабон ва ҳамдами эрди. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-96;

Тилсиз гала ҳамзабонидурмен,

Лайли қўйининг шубонидурмен. *Лайли ва Мажнун,* 84б15.

**ҲАМЗАБОНЛИҚ** — суҳбатдошлик, ҳамзабонлик, ҳамсуҳбатлик:

Ва ул қабила ўти била ҳамзабонлиқ ва ити била ҳамдастонлиқ қилиб қабила қироғиға етгани.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 712.

**ҲАМЗОД** — 1. туғишган, қариндош:

Яна Баҳром Мулкороға фарзанд,

Гузин Фарҳодға ҳамзоду дилбанд. *Фарҳод ва Ширин,* 90;

2. биродар, ака-ука:

Карам ва мурувват ота ва онадурлар, вафо ва ҳаё икки ҳамзод фарзанд. *Маҳбубул-қулуб,* 124.

**ҲАМЗОНУ** — тизма-тиз, ёнма-ён; бирга, ҳамдам:

(Хотун)... мувофиқ тушса кадбону, давлат ва жамиятға бўлмоқдурур ҳамзону. *Маҳбубул-қулуб,* 55.

**ҲАМЗОНУЛИҒ** — биргалик, ҳамдамлик:

Ва сайрда ҳамзонулуғимга таҳаттук зоҳир этганларнинг сабукинонлиғи, Мадинадин келиббиз, деб иқомат юкин уюмда тушурганлар зиёфати. *Вақфия,* 720.

**ҲАМИДА** — мақтовли, яхши:

Кўп ахлоқи ҳамида андин маръийдурур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-155;

≈ **атвор** — яхши хулқ, юриш-туриш, яхши ҳаракат:

Ёреки эрур ҳамида атвори анинг,
Кўрмакка ғанимат ўлди рухсори анинг.
*Назмул-жавоҳир,* XV-22;

≈ **афъол-** — чиройли қилиқлар:

Иккинчи қисм ҳамида афъол ва замима ҳисол хосиятида. Ул ўн бобдур. *Маҳбубул-қулуб,* 64;

≈ **ахлоқ** — мақтовли, яхши хулқлар:

Мавлоно Фасиҳиддин... кўп ҳамида ахлоқ ва писандида авсофға муттасифдур. *Мажолисун-нафоис,* 170;

≈ **хисол** — чиройли хислатлар:

Бу ҳамида хисол ва писандида афъол жиҳатидин яхши ва ямон аҳли замон қошида азиз ва мукаррам ва муҳтарам бўлур эрмишлар. *Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* 526.

**ҲАМИДУН** — мақтовли, иқболли; **иқбол ҳамидун бўл-** — иқболли бўлмоқ:

Давлат рўзафзун ва иқбол ҳамидун бўлсун.
*Муншаот,* XIII-113.

**ҲАМИМ** — иссиқ, қайноқ; **дашти ҳамим** — жазирама чўл:

Чекти Муқбил басе азоби алим,
То анга қатъ бўлди дашти ҳамим. *Сабъаи сайёр,* 160-5.

**ҲАМИМВОР** — иссиқдек, қайноққа ўхшаш, жўшқин:

Қилиб келди бори саросимавор,
Туташиб ҳамул шуъладин ҳамимвор.
*Садди Искандарий,* 27768.

**ҲАМИН** — шу, ушбу:

Йўқки ҳамин хилвати аҳлиға бас,
Шайхқа ҳам ушбу Хизр ҳамнафас.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 102.

**ҲАМИНОНЛИҚ** — биргалик, йўлдошлик;

≈ **айла-** — бирга бўлмоқ, бирга бормоқ:

Ҳам учарда ҳаминонлиқ айлайин,
Ҳам қўнарда посбонлиқ айлайин. *Лисонут-тайр,* 29-3.

**ҲАМИША** — ҳар доим, ҳар вақт:

Сен ўзлукунг бутин аввал ушотқил, эй зоҳид,
Ҳамиша дайри фано аҳлин эткуча такфир.
*Хазойинул-маоний,* IIб-147;
Гар ҳамиша таҳоратинг бўлса,
Ориғай фоқа чирки ул сувдин. *Арбаин,* XV-57.

**ҲАМИЯТ** — ор-номусни сақлаш ва уни ҳимоя, муҳофаза қилиш:

Қайсиғаким шарти ҳамиятдурур,
Мендин анга ушбу васиятдурур. *Ҳайратул-аброр,* 150-15;

**ҲАМКИСВАТ** — бир хил кийинган:

Ким, буким келди сенинг ҳамкисватинг,
Зоҳир этким — анга недур нисбатинг. *Лисонут-тайр,* XI-120.
Деди соҳибдарду ринди бохабар,
К-эй ҳамиятда тўнғузлардин батар. *Лисонут-тайр,* 86-4.

**ҲАМКОР//ҲАМКОРА** — шерик, бирга ишловчи:

Боқиб гардунға деди: К-эй ситамкор
Жафода кавкаби бахтимға ҳамкор. *Фарҳод ва Ширин,* 189;

Кеча ўртансам, саҳар фарёд қилсам, не ажаб,
Ишқ аро парвонаю булбулға чун ҳамкорамен.
*Хазойинул-маоний,* IIа-288.

**ҲАМКОРЛИҚ** — ҳамкорлик, шериклик, ҳамкасблик:
Қачонким аён бўлди ҳамкорлиқ,
Не имкон киши бўлмай озорлиқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1313.

**ҲАМКОСА** — шерик, улфат, ҳамтовоқ:
Гар ўлсам итлари ҳамкосаси, аҳбоб, таън этманг,
Агар икроҳи гар йўқтур, менинг худ қайда икроҳим.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-407.

**ҲАМЛ** I — йўйиш, ўйлаш, гумон қилиш;
≈ **қил-** — гумон қилмоқ:
Мен ани шайд ва зарққа ҳамл қилиб, отни суриб ўттум.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-163.

**ҲАМЛ** II — 1. кўтариш, чидаш, бардош бериш, юки оғирлик:
Мену фироқ юки ҳамли ўзга қавмдурур,
Ки базми айш тузар маснади висол узра.
*Хазойинул-маоний,* IVб-568;

2. қориндаги бола;
≈ **айёми** — туғиш кунлари:
Қардошингнинг ҳарами ҳолидин воқиф бўл ва муҳофазат қилки, ҳамл айёмида луқмаики, анда ҳурмат ё шубҳа бўлғай, емагай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-115-116;
≈ **қил-** — туғмоқ (*айн.* қорнидаги юкини қўймоқ):
Иттифоқо, бир чоҳ бошида вазъ ҳамл қилдиким махуф манзил эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-201.

**ҲАМЛА** — қисқа ҳужум, ташланиш, ҳамла;
Гаҳи ҳамлалар айлабон рўбарў,
Рад айларни фавт этмайин мў бамў.
*Садди Искандарий,* 302б15;
≈ **кўргуз-** — ҳужум қилмоқ, ҳамла қилмоқ:
Чу ошуб ила ҳамла кўргуздилар,
Ани бир-бирийдин равон уздилар.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1532;
≈ **қил-** — ташланмоқ:
Ул ит бу қатла кўпрак ҳуруб, манга ҳамла қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-80.

**ҲАМЛАЛИҒ** — ҳамлали, ташланишли:
Бу ёғдин суртуб аввал ўз танингға,
Самандар ҳамлалиғ хороканингға. *Фарҳод ва Ширин,* 68.

**ҲАММАСОФ** — қуролдош, бирга жанг қилувчи:
Қўпуб Фарҳод бирла ҳаммасоф ул,
Итик метин била хорошикоф ул. *Фарҳод ва Ширин,* 20.

**ҲАММАШРАБ** — табиати, феъл-атвори бир хил:
Деди нисбат иккимизда ёрлиғ,
Ҳамдаму ҳаммашрабу ҳамкорлиғ. *Лисонут-тайр,* 108-12.

**ҲАММАҲД** — ўриндош, тобутдош:
Чу ул бўлди муқайяд қилдилар жаҳд,
Ки қилғайлар ани туфроққа ҳаммаҳд.
*Фарҳод ва Ширин,* 202.

**ҲАММОЛ** — ҳаммол, юк ташувчи:
Ҳаммол нафис рахт ила гар урса қадам,
Йўқ нафъ анга ғайри музд бир-икки дирам.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-57;
Ва Шайх Абулҳасан — музаййин ва Шайх Баннон — ҳам-

мол ва Шайх Абулҳасан — нажжор...

*Насойимул-муҳаббат,* XV-68.

**ҲАММОЛВАШЛИҚ** — ҳаммоллик, юк ташувчилик:

...сайр ҳавосин қилса ики инсонға отландурур — тушуруридa ҳаммолвашлиқ... *Хазойинул-маоний,* Iб-16.

**ҲАММОМ** — ҳаммом:

Жамшид... ва ҳаммом бино қилди ва ғаввослиғ хаёл қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-187;

≈ **осойиши** — ҳаммом тинчлиги:

Ва ул соҳиби давлат жиҳатидин неча минг йилдурким, халойиқ ҳаммом осойишиға мушаррафдурлар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-225.

**ҲАМНАБАРД** — қуролдош, сафдош, бирга жанг қилувчи:

Дами ўти шафақнинг ҳамнабарди,
Учурғандек сабо шингарф гарди. *Фарҳод ва Ширин,* 161;
Менгаким йўқ туҳфаи жуз оҳу дард,
Найлаб ўлғаймен аларға ҳамнабард. *Лисонут-тайр,* 148-19.

**ҲАМНАВОЛИҒ** — ҳамфикрлик; ҳамовозлик:

Бўйла қақнусқа бу сифат товус,
Ҳамнаволиғ аро бўлуб маънус. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 952.

**ҲАМНАНГ** — номуслашиш; ўзганинг қадр ва қимматига бараварлашиш:

Ҳалок неши анинг ғамзасиға йўқ ҳамто,
Ҳаёт жавҳари лаъли лабиға йўқ ҳамнанг.

*Хазойинул-маоний,* IVб-340.

**ҲАМНАФАС** — ўртоқ, дўст:

Ишқ кўйида ҳамнафас бўлмиш,
Ҳар нафас оҳи ошиқона манга.

*Хазойинул-маоний,* IIа-14;

Яхшиға андин ғаму озор эрур,
Боғда гул ҳамнафаси хор эрур. *Ҳайратул-аброр,* 125-7.

**ҲАМНИШАСТ** — ҳамсуҳбат, бирга ўтирувчи, улфат:

Сурати хат лутфидин ул пок даст,
Бўлди қаламрав шаҳиға ҳамнишаст.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 176.

**ҲАМНИШАСТЛИҒ** — ҳамсуҳбатлик, бирга ўтиришлик:

Кўрубон ўз ҳақиру пастлиғин,
Қаро туфроққа ҳамнишастлиғин. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 907.

**ҲАМНИШИН** — бирга ўтирувчи, улфат:

Ошиқи маҳзуну маъшуқи ҳазин,
Бўлдилар ишрат уйида ҳамнишин. *Лисонут-тайр,* 173-2;

≈ **бўл-** — суҳбатдош бўлмоқ:

Ки то бўлғай булар бир-бирлари бирла қарин бўлсун, самандарлар киби ишқ ўти ичра ҳамнишин бўлсун.

*Маҳбубул-қулуб,* 92.

**ҲАМНИШИНЛИҚ** — суҳбатдошлик:

Рафиқедур суҳбати мумил, аммо оқибати муродқа каринлиқ ва ҳарифедур умиди узун, аммо ниҳояти матлубқа ҳамнишинлиқ. *Маҳбубул-қулуб,* 77.

**ҲАМНИШОНЛИҒ** — алоқадорлик, ўхшашлик:

Оби ҳайвонға ҳамнишонлиғини,
Фаҳм этиб кўрган эл равонлиғини.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 904.

**ҲАМОВАРД** — курашда ёки жангда бир-бири билан олишувчи, ҳаммасоф; тенг, баробар:

Ки сендек кишиким жаҳон фардисен,
Салотинда Доро ҳамовардисен. *Садди Искандарий,* 264а8.

**ҲАМОВАРДЛИҚ** — рақиблик:

Топиб роҳат ичра ҳамовардлиқ,
Яна ранжу меҳнатда ҳамдардлиқ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1631.

**ҲАМОВОЗ** — ҳамоҳанг, тенг овозли:

Икки зор булбул ҳамовоз ўлур,
Бўйла икки қумриға парвоз ўлур.

*Садди Искандарий,* 319а7.

**ҲАМОВОЗЛИҚ** — ҳамоҳанглик, ҳамовозлик:

Ул қила олмаса ҳамовозлиқ,
Қилса аёлғу била дамсозлиқ. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 46.

**ҲАМОЙИЛ** — кўтариб юриладиган нарса, бўйинга осиб юриладиган нарса; осиб юриладиган нарсанинг боғи; қилич ёки китоб жилдининг боғи:

Ёр зулфи ишқида кофир, муъмин ё аҳли дин,
Бўйлаким музҳаф ҳамойил қилмишам зуннор ила.

*Хазойинул-маоний,* IIб-526;

**қўли ҳамойил бўл-** — қучмоқ, қучоқламоқ:

Тийғин эгнимга тушурмоқни ҳамойил тилай олмон,
Қайда ул бахтки, бўлғай қўли бўйнумға ҳамойил.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-380;

≈ **эт-** — қучмоқ:

Меҳримға кўнгулни мойил эттинг,
Қўл маҳдим уза ҳамойил эттинг. *Лайли ва Мажнун,* 90б13.

**ҲАМОМА** — каптар:

Юқоридин инди икки бургут,
Қилдилар икки ҳамомани қут. *Лайли ва Мажнун,* 90а6.

**ҲАМОН** — ўша-ўша, баробар; ўхшаш, худди ўзи:

Яхши бўл ё ямон, иккиси бўлурмен деган ҳамон ямон.

*Маҳбубул-қулуб,* 158;

Топмас эрди чўмуб айтардин амон,
Сайдафкан ҳамону сайд ҳамон. *Сабъаи сайёр,* 193-21;

≈ **анда** — ҳалигача ўша ерда:

Бу хилват розиға номаҳрам ўлмоғлиқ тариқинда,
Малак бўлғай ҳамон анда, башар бўлғай ҳамон анда.

*Хазойинул-маоний,* IVб-45;

**тугатмак ҳамон** — тугатиши билан:

Аларнинг видоъ дийдорлариға мушарраф бўлуб, қуръон ўқуғали бошлади, хатмни тугатмак ҳамон эрдиким, алар руҳ вадиатин жон офариниға топшурдилар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-63.

**ҲАМОНО** — 1. гўё, балки, ...га ўхшайди:

Фироқ шомики қийди қаро, ёйиб сочин,
Жаҳонда тутти ҳамоно азосиға сук.

*Хазойинул-маоний,* IVб-327;

Меҳр ваъдаси ҳамоно меҳри гиёҳдек итти, ёхуд тун ярмида меҳрдек ер тубига кетти. *Муншаот,* XIII-94;

2. шубҳасиз, албатта:

...ул эр исики, бизнинг димоғимизда етар эрди, ортуқроқ бўлубтур, ҳамоноки ул эр мутаваллид бўлубтур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-126;

3. модомики:

Ҳамоноки, ул тошни меҳнат тоғидин ташиб эрдилар ва девори хом кирпичдин эрди, гўёки, ул кирпични андуҳ туфроғи ва ҳасрат сувидин қуюб эрдилар. *Вақфия,* XIII-170;
Бир кун ўз ҳавлиларида бир айвонда ўлтуруб, ҳамоно илайларида тафсир эмиш бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-157.

**ҲАМОНЧА** — ўшанча:

Ҳар миқдорки, бу бирининг у бири била омизиш ва гуфту гузори бор, ул бирнинг ҳам бу бир била ҳамонча такаллум ва гуфтори бор. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107.

**ҲАМОШИЁН** — бир инда, уяда яшовчи, бирга ҳаёт кечирувчи:

Бўлуб Қоф важҳи моашиға кон,
Мураббиси анқоға ҳамошиён. *Хазойинул-маоний,* Iб-707.

**ҲАМОҚАТ** — аҳмоқлик:

Ҳамоқат топиб чун кўруб тул анга,
Бу дашт ичра бози бериб ғул анга.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1239.

**ҲАМОҒУШ** — қучоқлашган, бағрига олган:

Бошин ўз кўксига қилди ҳамоғуш,
Димоғиға кетурди саъй ила ҳуш. *Фарҳод ва Ширин,* 104;

≈ **айла-** — қучоқлашмоқ, бирлашиб кетмоқ:

Ани дағи гунбази жафокўш,
Ўз жуфтиға айлади ҳамоғуш. *Лайли ва Мажнун,* 89б19.

**ҲАМОҒУШЛУҒ** — қучоқлашганлик:

...ўз ҳамоғушлуғи била ул жисмға руҳ киюргани...
*Фарҳод ва Ширин,* 201 *(сарл.).*

**ҲАМПАР** — жуфт бўлиш, монанд бўлиш:

Ҳар қушқина жуфти бирла пуржўш,
Ҳампар бўлур учса, қўнса ҳамдўш.
*Лайли ва Мажнун,* VIII-42.

**ҲАМПЕША** — ҳамкасб:

Анга бор эрди неча ҳампеша,
Санъаторою чобукандеша. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1017.

**ҲАМПЕШАЛИК** — ҳамкасблик, ҳамкорлик:

Гаҳи ҳамроҳлиқ хосиятидин,
Гаҳи ҳампешалик жинсиятидин. *Фарҳод ва Ширин,* 105.

**ҲАМПО(Й)** — ҳамқадам, ҳамроҳ;

≈ **бўл-** — доим бирга бўлмоқ:

Ёр агар ҳампоу побаржо эса бу давр аро,
Бошиға ҳар лаҳза эврулмак бўлур паргордек.
*Хазойинул-маоний,* Iб-356.

**ҲАМПОЙЛИҚ//ҲАМПОЙЛИҒ** — ҳамроҳлик, йўлдошлик:

Қила олмайин кимса ҳампойлиқ,
Ул айлар эди даштпаймойлиқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1607;
Хиром ичра андоқ бўлуб пояси,
Ки ҳампойлиғдин қолиб сояси.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1606.

**ҲАМРАНГ** — рангдош, бир хил рангдаги:

Кўзларим лаълиға ҳамранг ўлди, ваҳ, не ҳол экин,
Ким бу аччиғ йиғлаған сойи ул айлар нўшханд.
*Хазойинул-маоний,* Iа-134;
Ул сифаткким алар келиб ҳамранг,
Топқай ул навъ ила булар ҳамранг. *Сабъаи сайёр,* 29-26.

**ҲАМРАҲ//ҲАМРОҲ** — ҳамроҳ, йўлдош:

Фано йўлида Навоийға бўлмадинг ҳамраҳ,
Бу дашт пўясидин, зоҳидо, магар толдинг.
*Хазойинул-маоний,* Iб-378;
Олам эли ичра гар гадо, гар шаҳ эрур,
Не дардки эл кўнгли аро ҳамраҳ эрур.
*Назмул-жавоҳир,* XV-42;
Етиб ҳар тарафдин улус шоҳлари,
Ўкуш тортиғу туҳфа ҳамроҳлари.
*Садди Искандарий,* 259б11;

≈ **бўл-** — йўлдош бўлмоқ, бирга сафарга чиқмоқ:
Иккаласи чун эл бевафолиғидин огаҳ бўлубтур, булардин қочиб адам мулки сафариға ҳамраҳ бўлубтур.
*Маҳбубул-қулуб,* 113;
≈**бэр-** — кетидан бормоқ, ўзи билан (савоб) биргалашиб кетмоқ:
Асраған қолур, улки базл эттинг,
Санга ҳамроҳ борурдин эттинг суд. *Арбаин,* XV-58;
≈ **чек-** — дўст қилиб олмоқ, улфат қилмоқ:
Мен адам йўлиға бормон, мени лекин элитур,
Оғзи шавқида кўнгул ўзига ҳамроҳ чекиб.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-109;

**ҲАМРАҲЛИҒ//ҲАМРОҲЛИҚ//ҲАМРАҲЛИҚ** — йўлдошлик, сирдошлик:
Дерлар, қирқ йил даҳр рўзаси тутти ва дерларки, Шайх Низомиддин авлиё ҳамроҳлиғидаки, анинг шайхидур...
*Насойимул-муҳаббат,* XV-178;
Топтилар асҳоб чун огоҳлиғ,
Ул сафарда қилдилар ҳамроҳлиғ. *Лисонут-тайр,* 69-3;
≈ **айла-** — дўстлашмоқ, бирга бўлмоқ:
Агар айласа бахт ҳамроҳлиқ,
Юруб барчадин тамом огоҳлиқ.
*Садди Искандарий,* 309*а*19;
Борур бўлсанг санга ҳамраҳлиқ айлай,
Демай ҳамроҳлиқ, чокарлиқ айлай. *Фарҳод ва Ширин,* 104.

**ҲАМРО** — қизил:
Сунбулин Лайли очибтур, ел абиросо эмас,
Доғини Мажнун қонатмиш, лолаи ҳамро эмас.
*Хазойинул-маоний,* I*а*-196.

**ҲАМРОЗ** — сирдош, яқин дўст, улфат:
Муддаилар бўйла ҳамроз ўлсалар ёр оллида,
Ўзга тутмоқ фарздур ўлмакни, бал ҳижронни ҳам.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-436;
...ниҳоний ғаму меҳнатда ҳамроз ва ҳамдаминг бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-33;
Эй нафасинг мояи эъжоз ўлуб,
Руҳи қудс нутқунга ҳамроз ўлуб. *Ҳайратул-аброр,* 22-1.

**ҲАМРОЗЛИҚ** — сирдошлик:
Кўп ҳунарлиқ кимса шаҳларға этар дамсозлиқ,
Қуш тилин билган Сулаймонға этар ҳамрозлиқ.
*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-75;
Ҳар не ўлса айлаган дамсозлиқ,
Айшида қилған аён ҳамрозлиқ. *Лисонут-тайр,* 22-9.

**ҲАМСАБАҚ** — сабоқдош, ҳаммактаб:
Мавлоно Муҳаммад Олим... Улуғбек Мирзо била ҳамсабақ ва мусоҳиб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 17;
Бир кун эди ҳамсабаққа ҳамтак,
Иккинчи кун ўтмиш эрди бешак.
*Лайли ва Мажнун,* VIII-33.

**ҲАМСАБАҚЛИК** — ҳамдарслик, бирга ўқишлик, бирга таълим олишлик:
Ўзунгга аблаҳи нодонни айлама ҳамроз,
Ки яхши эрмас эшак ҳамсабақлиққа.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-414.

**ҲАМСАДО** — оҳангдош, ҳамсадо:
Ўзи ҳам ул раглар ила ҳамсадо,

Раглару рагзан қилибон шукр адо.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 62.

**ҲАМСАЙР** — бирга кезувчи, бирга сайр этувчи:

Бошлади йўлни ул икки ҳамсайр,
Анга тегруки бор эди ул дайр. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1037.

**ҲАМСАНГ** — баробар, тенг:

Баҳромингга эрмас эрди ҳамсанг,
Қони била тутмамиш эди ранг. *Лайли ва Мажнун,* 91б8.

**ҲАМСАРЛИҚ** — бараварлик, тенглик:

Зулфунгға ҳамсарлиқ этмак ўзда топмас, нечаким,
Сунбули мушкин қуюндек ўз-ўзига айланур.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-74.

**ҲАМСАФАР** — йўлдош, сафарда бирга бўлувчи:

Вафо азм айларда бўлмиш магар,
Сахоу мурувват анга ҳамсафар.

*Хазойинул-маоний,* Iа-470.

**ҲАМСИН** — тенгдош:

Бовужуди Имом Муҳаммад ва Имом Абу — Юсуф ва алар абнойи жинси ва ҳамсинлари.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-156.

**ҲАМСОЯ** — қўшни:

Кўзидин эл ўртамак касб этар ул турфа қош,
Уйлаки ўт олғай эл ёққали ҳамсоядин.

*Хазойинул-маоний,* IIб-493;

Чу шамъингнинг ўлди адам сояси,
Нечук бўлди бу соя ҳамсояси. *Садди Искандарий,* 238а5.

**ҲАМСУҲБАТ** — суҳбатдош:

Истасанг уйғонмоқ ул бедорлар ҳамсуҳбати,
Ким бу ғафлатни магар дафъ айлагай огоҳлар.

*Хазойинул-маоний,* IIа-85.

**ҲАМСУҲБАТЛИҒ** — ҳамсуҳбатлик, суҳбатдошлик:

Амал аҳли фасодидин заиф раоёнинг сипориш истамаги ва мажлисда ҳамсуҳбатлиғимға тааний кўргузганларнинг гаронжонлиғи. *Вақфия,* 720;

Санга бу пешаварлик бўлса матлуб,
Эрур Фарҳод ҳамсуҳбатлиғи хўб. *Фарҳод ва Ширин,* 20.

**ҲАМТАБАҚ** — ҳамтовоқ, бир товоқдан овқат еганлар:

Ва Ибн Ямин ёлғуз қолди. Ани ўз қошиға тилаб ҳамтабақ қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-205.

**ҲАМТАБАҚЛИҚ** — ҳамтовоқлик, бир товоқдан овқат еганлик, ейишлик:

Сафиҳ золим ила бўлма хон уза ҳамдаст,
Муносиб ўлмади ит чунки ҳамтабақлиққа.

*Хазойинул-маоний,* IIа-414.

**ҲАМТАК** — бирга юрувчи, баравар югурувчи:

Сарсари ҳижрон, вужудум хирманин андоқ совур,
Ким фано йўлида сарсар бўлмасун ҳамтак манга.

*Хазойинул-маоний,* Iб-31;

Бир кун эди ҳамсабаққа ҳамтак,
Иккинчи кун ўтмиш эрди бешак.

*Лайли ва Мажнун,* VIII-33.

**ҲАМТАКЛИК** — бирга юрувчилик, ҳамроҳлик:

Бодпойи сайриға ҳамтаклик айлай олмасанг,
Ерга мендин юз қўюб кўрган сою жавлонин ўп.

*Хазойинул-маоний,* Iб-87.

**ҲАМТАРИЙҚ** — ҳамроҳ, йўлдош:

Ким туну кун ўлғамен рафиқинг,

Йўлсиз югурурда ҳамтарийқинг.

*Лайли ва Мажнун,* VIII-148.

**ҲАМТО** — тенг, шерик, дўст:

Ҳалок неши анинг ғамзасиға йўқ ҳамто,
Ҳаёт жавҳари лаъли лабиға йўқ ҳамнанг.

*Хазойинул-маоний,* IVб-340.

**ҲАМУЛ** I — шундай, ўша, худди ўзи:

Бу замонда Хожа Ҳожи Маҳмуд Табризийға ҳамул ҳол воқеъ бўлубтур. *Муншаот,* XIII-121;

≈ **ваъда куни** — ўша ваъда куни:

Қиз онаси била ҳамул ваъда куни Нил қироғинда ўлтуруб эрдиларки, ул тобут тейиб бир дарахтқа банд бўлди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207-208;

≈ **кунлар** — ўша кунлар:

Олиб очтим эрса «Даръёи аброр» жавоби «Лужжатул-асрор» эрдики, ҳамул кунларда айтиб эрдилар.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-29;

≈ **қуш** — ўша қуш, худди ўша қуш:

Ўқунгдин минг тўшуклук кўнглак ичра толпинур кўнглум,
Ҳамул қуш мисликим ани муқайяд айлагай доме.

*Хазойинул-маоний,* IIб-581;

≈ **сўз айт-** — ўша сўзни айтмоқ:

Ва Паҳлавон ҳамул айтган сўзни иода қиладур эрди ва ул шеърнинг абётин мукаррар ўқур эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-99.

**ҲАМУЛ** II — чидамли, сабрли, таҳаммулли:

Ростлиқдин дайр тоқиға мадор ўлмоқ не айб,
Соликиким бўлса хизматда сутун янглиғ ҳамул.

*Хазойинул-маоний,* Iб-392.

**ҲАМУН** — дашт, текис ер, чўл:

Ки маъмураю тоғу ҳамун эрур,
Ки оти анинг рубъи маскун эрур.

*Садди Искандарий,* 310б12.

**ҲАМФАНЛИҒ** — касбдошлиғ:

Ки ўлса биров бирла ҳамфанлиғи,
Жиҳат будурур бўлса душманлиғи.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1314.

**ҲАМХОБ//ҲАМХОБА** — эр-хотин, ёстиқдош:

Кўнгулдин шуълалиқ оҳи чиқорди,
Кўзи ҳамхобадек уйқуға борди. *Фарҳод ва Ширин,* 205;
Фарзанддек айлаб анга асбоб,
Фарзандинг ила қил ани ҳамхоб. *Лайли ва Мажнун,* 93а13.

**ҲАМХОБАЛИҚ//ҲАМХОБАЛИҒ** — ёстиқдошлик, бирга ётувчилик:

Бу янглиғ уйқу кўргач сарви чолок,
Анга ҳамхобалиқ қилди ҳаваснок. *Фарҳод ва Ширин,* 205;
Етса танима тиларда воя,
Ҳамхобалиғинг нечукки соя. *Лайли ва Мажнун,* VIII-149.

**ҲАМХОНА** — бир уйда турувчи, дўст, улфат:

Кўзларим ондин эмиш қону рамад айнидаким,
Дурд ҳамкоса мунга, ҳажр анга ҳамхона эмиш.

*Хазойинул-маоний,* IVб-272;

Агар йиллар риоят қилибсен ва ҳамхонадур, бир қатлаки нима бермадинг бегонадур. *Маҳбубул-қулуб,* 37.

**ҲАМХОНАЛИҒ** — бир жойда туришлик:

Ваъдаи ҳамхоналиғ айлар эди ул бўлмади,
Хонавайронлар сари кўйини маскан қилдило.

*Хазойинул-маоний,* IIа-326.

**ҲАМҚАД** — бўйдош, тенгдош:
Кейнида неча каниз ҳамқад,
Борча гулрўю арғувонхад. *Лайли ва Мажнун,* VIII-37.

**ҲАМҚАДАМ** — бирга юрувчи, дўст, улфат:
Иш қилурда ҳамдам ва ҳамқадам, деҳқон аларни сўрарда андоқки Одам. *Маҳбубул-қулуб,* 46;
≈ **бўл-** — бирга юрмоқ:
Ҳажр водийсинда саргардонмен андоқким қуюн,
Ҳамқадам бўлса манга бир лаҳза, боши эврулур.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-158.

**ҲАМҚАДАМЛИҚ** — ҳамроҳлик, йўлдошлик:
Қадамда кўргузуб ул тоза дамлиқ,
Бу айлаб соя янглиғ ҳамқадамлиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 105.

**ҲАМҚО** — **баҳли ҳамқо** — семизўт:
Реву ранг аҳли муриди бўлмағилким, хизр эмас,
Хирқасин ҳар аҳмақ этса бақли ҳамқодек яшил.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-392.

**ҲАНГОМ** — пайт, фурсат; ғанимат вақт, қулай фурсат:
Бода келтур, чун қуёштин чекти махфий жом субҳ,
Ким эрур жоми нашот ичмакка хуш ҳангом субҳ.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-108.

**ҲАНГОМА** — 1. ҳодиса, воқеа:
Ишқ мулкида улуғ ҳангома тузгай аҳли дард,
Айлаган бир достон зоҳир бизинг афсонадин.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-495;
Чун бошинг оқармоқ бўлди ҳангома санга,
Оқ хат била ўлмакдин эрур нома санга.
*Назмул-жавоҳир,* XV-46;
2. йиғин, томоша:
Кўрубон хонни бердилар нома,
Туздилар ул сўз узра ҳангома. *Сабъаи сайёр,* 51-6;
3. гап-сўз:
Лек ўлғуси дарду сўзи кўпрак,
Ҳангомаи дилфурўзи кўпрак. *Лайли ва Мажнун,* 60*а*9;
4. жанжал, ғавғо:
Ахбор ровийлари ва осор ҳовийлари мундоқ ривоят қилибдурларким, бир ов ҳангомаси ғавғосида ва чопмоқ ва отмоқ орасида Хисрав Парвезнинг сарафрозлиқ тожидин гавҳари обдор ва дурри шоҳвор узулуб ерга тушти.
*Маҳбубул-қулуб,* 82;
≈ **и дард** — ишқ ҳангомаси, ишқ можароси:
Ки бу сафҳаким номаи дард эрур,
Рақам анда ҳангомаи дард эрур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1614.
≈ **и шавқ** — завқли ҳангома, қизиқарли суҳбат:
Етурди бир-бирига номаи шавқ,
Қизиқ бўлди яна ҳангомаи шавқ.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 570.

**ҲАНГОМАОРО** — йиғинни, гурунгни қизитувчи:
Бу сўзни нуктагўйи номаоро,
Бу янглиғ айлади ҳангомаоро. *Фарҳод ва Ширин,* 58.

**ҲАНГОМАФУРУЗ** — суҳбатни қизитувчи:
Ҳусн ўти ҳангомафуруз ўлмайин,
Ишқ элига мояи сўз ўлмайин. *Ҳайратул-аброр,* 7-8.

**ҲАНДАСАОЙИН** — ҳандасаликни, инженерликни касб қилган:
...ҳандасаойин сангкорлар шиҳобкирдор ража била сад ўрниға ранг тўкмак... *Садди Искандарий (Хамса),* 1557, *сарл.*

**ҲАНЖАР** — томоқ, ҳалқум:

Ариғким обгирин ҳанжар айлаб,
Совуғ оғзи луобин ханжар айлаб. *Фарҳод ва Ширин,* 51.

**ҲАНЖОР** — йўл, қоида, тартиб, равиш:

Йўнуб атрофин андоқ берди ҳанжор,
Ки қасри айлагай чархи баринвор. *Фарҳод ва Ширин,* 119.

**ҲАНЗАЛ** — итқовун:

Киши ҳанзал экса аччиғ бар топар,
Вагар найшакар экса шаккар топар.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1455.

**ҲАНО** — от абзалидан бирининг номи:

Жибилгир ва ҳано ва тўқум ва жазлиғ... йўсунлуқ кўпин туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ҲАНУЗ** — ҳалигача, то шу вақтгача:

...манга бир дирам музлимадур ва неча минг дирам анинг соҳиби учун садақа берибмен ва ҳануз кўнглумга ҳеч юк андин оғиррок йўқтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-95;

Фақиҳ қилди дуо: «Ишқдин қутулғил» деб,
Қабул қурбида эрмас эмиш дуоси ҳануз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-220;

≈ **хом эрди** — ҳали хом эди:

Ул ҳануз хом эрди ва бу маънидин хуруш қилури беҳангом эрди. *Маҳбубул-қулуб,* 85.

**ҲАР** — ҳар, ҳар бир;

≈ **дам** — ҳар вақт:

Сенсизин, эй умр, чун мумкин эмас орому сабр,
Борма ҳар дам бизни мундоғ бедилу ғамгин солиб.
*Хазойинул-маоний,* Iб-74;

≈ **ён** — ҳар томон, турли томон:

Ҳар ён киши чоптуруб йиғиб эл,
Кин амрида маҳкам айлабон бел.
*Лайли ва Мажнун,* VIII-118;

Исони таажжуб айлабон лол,
Ҳар ён фалак узра музтариб ҳол. *Лайли ва Мажнун,* 55а3;

≈ **киши** — ҳар бир одам, ҳар бир киши:

Ҳар кишиким бировни маҳрам этиб,
Машваратда амини роз этти. *Арбаин,* XV-58;

≈ **ким** — ҳар ким:

Ҳар ким сўзи фаҳш — ақл анга ром ўлмас,
Бу навъ наку киши саранжом ўлмас.
*Назмул-жавоҳир,* XV-50;

≈ **на//не** — ҳар нима:

Ҳар кишидин ҳар на аларға етишсаким, фил-воқеъ нафси амрда қатиғ бўлғай.
*Ҳолоти Сайййд Ҳасан Ардашер,* XIV-80;

Алҳамдулиллоҳким, ҳар не матлуб эди, ҳосил ва ҳар не марғуб эди восил бўлди. *Муншаот,* XIII-125;

≈ **неча** — ҳар қанча:

Ул барчанинг эвази таадди ва бедод еткурди ва мамоликка ҳар неча маъмурлуқ ва оросталиқ юзланди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-217.

Ҳар неча юрурга саъй қилди,
Чирмашти аёғию йиқилди. *Лайли ва Мажнун,* 66б8.

**ҲАРАКАТ** — 1. қимирлаш, ҳаракат:

Ким жилвагар эрди гар кичик, ёхуд улуғ,
Бир-бир ҳаракатин айлади зеру забар.
*Хазойинул-маоний,* IIа-422;

2. араб тилида унли товуш ифодаси учун ишлатиладиган ва ҳарф ости-устига қўйиладиган аломатлар:

Яна туркча алфоздурким, анда «алиф» ва «вов» ва «ё» фатҳа ва замма ва касра ҳаракати ўрниға битилурки, бу ҳеч маҳалда ҳарф ҳисобиға кирмас. *Мезонул-авзон,* XIV-152;

≈ **га кел-** — қимирламоқ, ҳаракат қилмоқ:

...ҳасад ирқлари ҳаракатға келиб, вақт подшоҳиға еткурдиларки, анинг аксар авқоти шеър била ўтар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-173;

≈ **дин ори ўл-** — қимирлашдан тўхтамоқ; ўлмоқ:

Танға не таҳаррук ихтиёри,
Ўлган ҳаракатдин ўлди ори. *Лайли ва Мажнун,* 70*а*6.

**ҲАРАКОТ** — ҳаракатлар, қимирлашлар:

Ҳаракотинг аро таскин зоҳир,
Лек таскин чоғида хуш ҳаракот. *Хазойинул-маоний,* IV*б*-93;

≈ **ва саканот** — юриш-туриш, бирор нарсани ўқишда (қасида, байт, Қуръон кабиларни) қўшиб кетиш ва тўхташ қоидалари:

Барча калимоти ҳийлатангез ва мажмуъ ҳаракоти ғаразомез. *Маҳбубул-қулуб,* 60.

**ҲАРАМ** I — 1. мақсад топган, маслак:

Бу дарёға кирган гавҳар мақсуд тиласа дам асрамоқ керак ва бу ҳарамға йўл топқан маҳрамлиқ тиласа дам урмамоқ керак. *Маҳбубул-қулуб,* 84-85;

2. хос жой, ўзгалар қўйилмайдиган жой; **кўнгул ҳарами** — кўнгилнинг энг нозик жойлари:

Итур кўнгул ҳарамидин хавотир асномин,
Навоий, ўлса мақоминг Мадина, гар Афранж.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-110;

3. Макка шаҳри; Макка шаҳридаги энг буюк масжид:

Эй Навоий, йўқ ҳарам эҳромида эмди қусур,
Ким кўнгулга ғайрнинг ёдини таҳрим айладинг.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-191;

**исмат ҳарами** — сақланиш ҳарами; сақланадиган сабаблар, сақланадиган жой; поклик:

Исмат ҳарамида жилвагоҳинг бўлсун,
Иффат чамани ҳарими жоҳинг бўлсун. *Муншаот,* XIII-135;

≈ **иға бор топ-** — даргоҳга йўл топмоқ:

Гар толеъу бахт ёр топсанг,
Жонон ҳарамиға бор топсанг. *Лайли ва Мажнун,* 79*а*20;

**ҲАРАМ** II — 1. хотин:

Ва тўрт ҳарами бор эрди. *Тарих'. мулуки ажам,* XIV-205;

2. ёр, дўст, улфат:

Киши бу ишга чора қилмасму,
Менга аҳли ҳарам топилмасму. *Сабъаи сайёр,* 89-22.

**ҲАРАМАЙН** — икки ҳарам (Макка ва Мадина);

≈ **шарифайн** — икки муқаддас шаҳар:

Улуғ ёшларида ҳарамайн шарифайн зиёратиға бориб, мушарраф бўлдилар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-159.

**ҲАРАМСАРО** — подшоҳ ва давлатманд кишилар саройидаги хотинларга махсус ички ҳовли, ўрда:

Сингил эрди ҳарамсаро ичра,
Лекин эл ўзга можаро ичра. *Сабъаи сайёр,* 92-19.

**ҲАРБ** — уруш, жанг:

Урё ул ҳарбда шаҳид бўлди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-223;

Разм майдонидаким икки тарафдин аҳли ҳарб,
Бош ила жон таркин айларлар ажаб ҳангомадур.
*Хазойинул-маоний*, IIб-706;

≈ **аҳли** — жанг қилувчилар, аскарлар:
Ҳарб аҳли ҳам уруш расмин тузуб,
Кўп ўюн ҳам бир-бирига кўргузуб. *Лисонут-тайр*, 162-14;

≈ **кўси** — жанг пайтида чалинадиган ноғора, довул:
Кўтарди яна ҳарб кўсини пил,
Чалинди бу кишварға кўси раҳил.
*Садди Искандарий*, 285б15;

≈ **эт-** — курашмоқ, жанг қилмоқ:
Аёлу ватан узра то жони бор,
Киши ҳарб этар токи имкони бор.
*Садди Искандарий*, 286а20.

**ҲАРБА** — найза:
Синон ва ҳарба ва пичоқ, баъзи ҳабба ҳам дебтурлар, қалқон ҳам дебтурларким, ул (Жамшид) ясади.
*Тарихи мулуки ажам*, 507.

**ҲАРГИЗ** — ҳеч қачон, асло:
Фикр этиб билмон не навъ эркин кўнгул хуррамлиғи,
Кўрмадим ҳаргиз сени бир дам чу хуррам, эй кўнгул.
*Хазойинул-маоний*, IIб-396;
Бор эмиш гўё анга бир қиз,
Одами ўйла кўрмаган ҳаргиз. *Сабъаи сайёр*, 145-12;
Гарчи бу сўз демакда ожизмен
Демас эрдим бу сўзни ҳаргиз мен. *Сабъаи сайёр*, 47-20.

**ҲАРЗА** — беҳуда валдираш, вайсаш:
Макруҳеки ҳарзаси тавил ва овози кариҳдур.
*Маҳбубул-қулуб*, XIII-60;

≈ **хаёл** — беҳуда хаёл, бефойда хаёл:
Ва кеча ишнар қуртнинг тийра пайкарин жаҳд била хуршиди рахшон ясармен деб, ҳарза хаёл қилған басоки хижолат бармоғин тишлагай. *Муншаот*, XIII-154;

≈ **хаёлот** — беҳуда хаёллар, бемаъни ўйлар:
Хизр пайамбар қўюбон отини,
Воқеа деб ҳарза хаёлотини. *Ҳайратул-аброр*, 80-21;

≈ **кез-** — беҳуда юрмоқ, фойдасиз кезмоқ:
Даҳр бўстонида қилмоқ сайр айлаб ҳою-ҳўй,
Ҳарза кезмакдур ҳаётинг қушларини уркутуб.
*Хазойинул-маоний*, Iб-73.

**ҲАРЗАГАРД** — бефойда айланувчи, беҳуда кезувчи; дайди:
Ҳарзагардисен югурмаклик ишинг,
Пўя тоғу қулла узра варзишинг. *Лисонут-тайр*, 47-12.

**ҲАРЗАГУФТОР** — беҳуда гапирувчи, бемаъни гаплар айтувчи:
Қиссасоз — бекор ва қиссахон — ҳарзагуфтор; ҳар ким маъжуннок ё банги, кўнглида анинг маъракаси оҳанги.
*Маҳбубул-қулуб*, 38.

**ҲАРЗАГЎЙ** — бемаъни, беҳуда гапирувчи:
Ҳарзагўйким кўп такаллум сургай, итдекдурким, кеча тонг отқунча ҳургай. *Маҳбубул-қулуб*, 125-126;
Ул қуш эрмассен сен, эй хорижнаво,
Ҳарзагарду ҳарзагўю беҳаё. *Лисонут-тайр*, 62-8.

**ҲАРЗАКИШ** — беҳуда гаплар гапирувчи, сафсатабоз:
Нўши лабдин ком олурда ҳарзакиш,
Ул чаёндин эрнига санчилди ниш. *Лисонут-тайр*, XI-129.

**ҲАРЗАКОР** — беҳуда иш қилувчи:
Дедиларким: Биз гуруҳи хору зор,

Ҳарзакору ожизу беэътибор. *Лисонут-тайр,* 184-1.

**ҲАРЗАНОВАРД** — беҳуда югурувчи, фойдасиз иш қилувчи:

Найлайки сипеҳри ҳарзановард,
Қилди бу муроддин мени фард. *Лайли ва Мажнун,* 80б11.

**ҲАРЗАПАЙВАНД** — беҳуда сўзловчи, сафсатагўй:

Тил чекти хатиби ҳарзапайванд,
Ақд ичра куёвни айлади банд.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 823.

**ҲАРЗАСАРО(Й)** — беҳуда сўзловчи, алжирайдиган:

Мен ҳарзасаройи даштпаймой,
Йўқким Мажнуни бесарупой. *Лайли ва Мажнун,* 91а3.

**ҲАРИ** — мувофиқ, муносиб, лойиқ; чидам, тоқат, бардош:

Жунунум кўйида бир тош захмиға ҳари бермас,
Неча Фарҳод савдо тоғида мажнунмисол ўлғай.
*Хазойинул-маоний,* IVб-585.

**ҲАРИМ** — 1. ошиқ, суюкли:

Булбул ўлди гул ҳарими хирманининг маҳрами,
Гулъузорим кўйида мен телба номаҳрам ҳануз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-224;

2. хос манзил, ўрда:

Қаср ҳаримида мақом айлади,
Ажзу таҳайюрға қиём айлади. *Ҳайратул-аброр,* 45-6;

≈ **и ваҳдат** — ягоналик, танҳолик маскани:

Иноят илги оламдин ниҳони,
Ҳарими ваҳдат ичра чекти они.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 281.

≈ **и висол** — васл маҳрамхонаси:

Чун бари бўлди муртафиъ фил-ҳол,
Жилва қилди аён ҳарими висол. *Сабъаи сайёр,* 16-8.

**ҲАРИР** — ипак, ипак мато, юпқа ва нозик мато:

Ҳарир кўнглаку кўксин назора айламадим,
Ки кўнглак ўрниға кўксумни пора айламадим.
*Хазойинул-маоний,* IVб-417;

Чунки гул фаслин ўткариб гардун,
Айлабон ул ҳарирлар гулгун. *Сабъаи сайёр,* 128-23;

≈ **и гулнор** — қизил шоҳи:

Келиб улким ҳарири гулнори,
Ҳулла анинг юзида зангори. *Сабъаи сайёр,* 54-7;

≈ **и райҳоний** — кўк рангли ҳарир, ипак:

Гулрух андоқки сарви бўстоний,
Кисват айлаб ҳарири райҳоний.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1057;

≈ **у дебо** — шоҳи бахмал:

Наъш узра ёпиб ҳарир у дебо,
Ранги хушу нақши дағи зебо. *Лайли ва Мажнун,* 94б3.

**ҲАРИС** — 1. ҳирсли, хоҳловчи; бирор нарсага қаттиқ берилган:

Гулрухум ёди била кўнглум эрур гулга ҳарис,
Ким берур Юсуф иси қон аро юз пора қамис.
*Хазойинул-маоний,* Iа-220;

2. очкўз, тўймас, тамагир:

Тори уммид аро ҳарисни бил,
Риштаи анкабут ичинда магас. *Хазойинул-маоний,* Iб-253.

**ҲАРИФ** — 1. ўртоқ, улфат, шерик:

Ясасалар, не ажаб, дайр уза мазоримни,
Менингки муғбачалардур ҳариф журъакашим.
*Хазойинул-маоний,* Iа-288;

Менингким қўлум эрди беҳад заиф,
Эмас эрдим ул панжа бирла ҳариф.
*Садди Искандарий,* 322б8;

2. қарши, адоватли, душман, рақиб:
Ҳариф бу ишдин ожиз бўлди. Хожаси халос топиб, Луқмонни озод қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-231;
Кўнгул не мужда берурсенки, базм аро туно кун
Ҳарифлар аро ёд этмиш ул санам бизни.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-624;

3. нозиктабиат, ҳушёр:
Дема ҳариф, аблаҳу нодон дегил,
Нодон йўқ, ғули биёбон дегил.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 144;

≈ **кўр-** — тенг деб санамоқ:
Ройи ҳинд чун ўзин анга ҳариф кўрмай, тазарруъ ва тазаллум юзидин кишилар ороға солиб, ул дағи хирож қабул қилди. *Тарихи мулуки ажам,* 520.

**ҲАРИФОЗМОЙ** — ўртоқ, улфат:
Бу тадбир илаким топиб эрди рой,
Қилиб аввал ўзин ҳарифозмой.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1458.

**ҲАРИФОНА** — дўстларча:
Муғанний, суруди ҳарифона чек,
Бир ун бирла тек турмағил яна чек.
*Садди Искандарий,* 244б5.

**ҲАРИШ** — қаттиқ, қўпол;
**ҳарому ҳариш** — ўта ҳаром, еяр-ичарда шаръан ман этилган нарса:
Еяр-ичарда барча ҳарому ҳариш,
Бу емак-ичмакдин анга парвариш. *Ҳайратул-аброр,* 160-1.

**ҲАРИҚ** — куювчи, ёнувчи:
Бу мулкедурур гармсер ул тариқ,
Ки гар эсмаса ел, бўлур эл ҳариқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1369;

**барқи ҳариқ** — куйдирувчи яшин:
Кимки қатъ этса таваккул қадами бирла тариқ,
Еғину сел анга муаззий эмасу барқ ҳариқ.
*Маҳбубул-қулуб,* 72;

≈ **қил-** — куйдирмоқ, ёндирмоқ:
Ҳақ субҳонаҳу ва таоло бу табақанинг аҳли иршодидин толибларғача барчани ўз фазл ва карами била дарёи раҳматиға ғариқ ва ўз бавориқи қурбиға ҳариқ қилғай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-141;
Бу валоятосор гуруҳ ва бу фасоҳатшиор анбуҳларнинг руҳларининким... Ҳақ субҳонаҳу ва таоло саҳоби иноятидин файз ёмғури селобиға ғариқ қилсун ва мағфирати соиқасидин руҳ шуъласи анвориға ҳариқ этсун.
*Мажолисун-нафоис,* 32-33.

**ҲАРОМ** — фойдаланиши, истеъмол этилиши шаръан ман этилган нарса:
Ки назарким ҳаром — шайтоннинг,
Новакидур валек заҳролуд. *Арбаин,* XV-61;

≈ **айла-** — 1. бузмоқ, маҳрум қилмоқ:
Ул уйғонмасун деб ебон қайғусин,
Ҳаром айлади кечалар уйқусин. *Садди Искандарий,* 284а15;

2. тарк қилмоқ:
Кеча-кундуз демай хиром қилинг,

Уйқуни биз киби ҳаром қилинг. *Сабъаи сайёр,* 187-7;
3. ман этмоқ:
Ғаминг тунида куюб шамъдек саҳарга дегин,
Ўзумга уйқуни айлаб ҳаром, йиғлармен.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-269;
≈ **бўл-** — ҳаром бўлмоқ, ман этилган нарса бўлиб қолмоқ:
Чучук тилки аччиғлиққа эврулди, зарари ом (умум) бўлди, қандники мускир бода қилдилар, ҳаром бўлди.
*Маҳбубул-қулуб,* 127;
≈ **у ҳариш е-** — ҳеч нимадан сақланмасдан тановул қилмоқ:
Ер-ичари барча ҳарому ҳариш,
Бу емак-ичмакдин анга парвариш. *Ҳайратул-аброр,* 160-1.

**ҲАРОМЗОДА** — ҳаромдан туғилган, оқпадар бўлган:
Ва отасиға ҳаромзода ўғул, муридға пир ва ўғулға ота ва ходимға махдум ҳаққи, андоқдурким бандаларға қодири қайюм ҳақи. *Маҳбубул-қулуб,* 119-120.

**ҲАРОМИ** — 1. кимсанинг молига, ҳаром нарсага қўл узатувчи одам:
Ул ҳаромиға тиғи кин сурсак,
Керагидек жазоға тегурсак. *Сабъаи сайёр,* 151-16;
2. ўғри, йўлтўсар, ғоратгар, безори:
Йўлда бир эски қалъа томи эди,
Паноҳида неча ҳароми эди. *Сабъаи сайёр,* 139-22.

**ҲАРОМНАМАКЛИК** — кўрнамаклик, ношукурлик:
Ўттуз олтинчи фасл. Тарбият топиб ҳаромнамаклик қилған навкар зикрида. *Маҳбубул-қулуб,* 52.

**ҲАРОРАТ** — 1. иссиқлик:
Хуршед ҳароратидин анжум
Ер сояси остида бўлуб гум. *Муншаот,* XIII-89;
Бир ўтдурур танимдаким, анинг ҳарорати,
Кўнглакни кул қилур, доғи бистарни куйдурур.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-168;
2. иситма:
Ишқ аро таскин таваққуъ тутма кўнглум сўзиға,
Ким ҳарорат дафъини қилмоқ эмастур ўт иши.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-337;
3. чанқоқлик, ташналик:
Лек жуъу ataш ҳароратидин,
Зоҳир ўлди анинг иборатидин. *Сабъаи сайёр,* 163-1;
4. ишқ, муҳаббат; дард, алам:
Кўнгул ҳароратин англатди оҳи дардолуд,
Уй ичра ўт эканин элга зоҳир айлади дуд.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-126;
≈ **ўти** — иссиқлик алангаси:
Бурудатдин обдон тўла бошлади,
Ҳарорат ўти паст ўла бошлади. *Садди Искандарий,* 280*а*10;
**ҳаво ҳарорати** — кун иссиқлиги:
Ва Жомдин ўтуб, чун Нишопурға етиб, ҳаво ҳарорати ва йўл хавфи жиҳатидин асҳоб аросида сўз ўтар эрмиш.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-135;
≈ **ўрта-** — иссиқлиги ошиб қиздирмоқ:
Куртики ҳарорат ўртаб ани,
Тар мева аро кириб ниҳони. *Лайли ва Мажнун,* 78*а*20.

**ҲАРОРАТОМИЗ** — ҳайратли, қизғин, оташин:
Ҳар елки эсиб ҳароратомиз,
Мажнун дамидек жароҳатангиз.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 776.

**ҲАРОРАТПАЗИР** — ҳароратли, қизувчи:

Булар табъиға май бўлуб дастгир,
Бўлуб бода бирла ҳароратпазир.

*Садди Искандарий,* 280*а*11.

**ҲАРОРАТФИЗОЙ** — ҳароратни орттирувчи:

Киши ҳайъати бирла жунбушнамой,
Ул оташгаҳ ичра ҳароратфизой.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1410.

**ҲАРОС** — қўрқув:

Яна бир бошин очиб, этмай ҳарос,
Аён айлади ёлбориб илтимос.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1317;

≈ **қил-** — қўрқмоқ:

Муҳаббат аҳлини, во ҳасратоки, кўп ўртаб,
Аларнинг оҳи ўтидин ҳарос кам қиладур.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-201.

**ҲАРОСОН** — қўрққан, ваҳимага тушган:

Бору йўқ ва йўқу бор анинг эҳсонидин умидвор ва қаҳридин ҳаросон. *Маҳбубул-қулуб,* 2;

Мунунг ваҳшатиға чу бор иттилоъ,
Ҳаросон керак эрди мундин тибоъ.

*Садди Искандарий,* 270*б*16;

Гарчи эрур ақл ҳаросон басе,
Ул доғи олингдадур осон басе. *Ҳайратул-аброр,* 11-13;

≈ **бўл-//эр-** — қўрқмоқ:

Вужуд ва адамдин бўлмай ҳаросон,
Бору йўқ ҳиммати олида яксон. *Маҳбубул-қулуб,* 62;

Бу ишдинки табъим ҳаросон эрур,
Агар тангри лутф этса осон эрур.

*Садди Искандарий,* 240*а*20.

**ҲАРУН** — саркаш, ўжар, қайсар:

Тавсан эрдим, ишқдин бўлдум забун,
Ожиз ўлдум гарчи бор эрдим ҳарун. *Лисонут-тайр,* 170-15.

**ҲАРУНЛИҒ** — ўжарлик, тескарилик:

Чун рўзгор ҳарунлиғидин ва лайлу наҳор буқаламунлиғидин Паҳлавон Бусаид ҳаёт вадиъатин муқтазойи ожилға топшурубдур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-89.

**ҲАРФ** — 1. ҳарф (алифбе ҳарфи); белги, аломат:

Кетти улким фоилотун сендин ором фоилотун истагаймен, фоилотун эй кўнгул фоилунким мулоҳаза қилилса бу мисраъда ўн тўрт ҳарфи тақтиъ қилурда хориж бўлур.

*Мезонул-авзон,* 25;

2. сўз, нутқ:

Ҳар ҳарфи онинг танимда жон бўлди яна,
Ҳар лафзи ҳаёти жовидон бўлди яна.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-768;

**ҳамжинс икки ҳарф мудғам эр-** — иккита бир хил ундош товуш кетма-кет келса, чўзиб ўқилади:

Кусуф ичра қуёшни тобиқун — наъл эттинг ой бирла,
Хирад ваҳм эттиким, ҳамжинс икки ҳарф эрур мудғам.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-397;

≈ **ҳарфиға ет-** — бутунлай мазмунларни тушуниб олмоқ, ҳақиқат қилиб билмоқ:

Санга навбат чу етти саъй эттинг,
Қиссанинг ҳарф-ҳарфиға еттинг. *Сабъаи сайёр,* 200-17.

**ҲАСАБ** — донг, шуҳрат, обрў:

Ногоҳ Ҳорун била Марямнинг хиёлларига кечтиким, насаб

ва ҳасабда биз Мусодин кам эмасбиз.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214;

...Ки Афридун сори борур насабда,
Эрур Жамшиддин ортуқ ҳасабда. *Фарҳод ва Ширин,* 107;
Дарвешбек... ҳасаби жонибидин ҳам насабга шариф бор эрди, ҳасаб ва насаб била ороста йигит эрди.

*Мажолисун-нафоис,* 80.

**ҲАСАБЛИҚ** — қадрли, фазилатли; **гавҳар ҳасаблиқ** — улуғ насабли, шон-шуҳратли:

Келиб дарёнасаб, гавҳар ҳасаблиқ,
Ишида неча боқсанг булъажаблиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 16.

**ҲАСАД** — ёмон қараш, кўра олмаслик, ичиқоралик:

Андоқ аро ерда аён бўлди меҳр,
Ким ҳасад элтур эди андин сипеҳр. *Ҳайратул-аброр,* 124-1;

≈ **е-** — қаноат ҳосил қилмоқ, бетама бўлмоқ:

Истасанг олам эли маҳсуди ўлмоқ зинҳор,
Ема юз оламча элга тенгри бергандин ҳасад.

*Хазойинул-маоний,* IVб-133;

≈ **банд қил-** — ҳасад қилмоқ, рашк қилмоқ:

Ишин чун қилди чарх айлаб ҳасадбанд,
Чиқиб офоқ аро бўлди расадбанд. *Фарҳод ва Ширин,* 79.

**ҲАСАДБАНД** — ҳасадгўй, ҳасад қилувчи:

Ишин чун қилди чарх айлаб ҳасадбанд,
Чиқиб офоқ аро бўлди расадбанд.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 393.

**ҲАСАДГАР** — ҳасадчи, кўролмовчи:

Агар толиъ бўлуб куллий мададгор,
Ки бўлмай ахтари бахтим ҳасадгор. *Фарҳод ва Ширин,* 218.

**ҲАСАН** — чиройли, гўзал:

Ҳажр эмди Навоийни гар ўлтурса, не армон,
Мунчаки мурод анга бу важҳи ҳасан эрди.

*Хазойинул-маоний,* IVб-608

Лаб уза хатти набот ҳусну нахли қади,
Гулбун «Анбаталлоҳу наботан ҳасано».

*Хазойинул-маоний,* Iб-59.

**ҲАСАНА** — яхшилик, яхши иш, савобли иш, савоб:

Ва баъзиниким, жамиъ маунат ва борча таклифотдин ортти — биқои хайр бино қилдим ва бу мазкур жамиъ хайрот ва мубарротнинг ҳасана ва савобини ул ҳазратнинг нисори ва туфайли қилдим. *Вақфия,* XIII-169.

**ҲАСБ** — қадр, турмуш, кун кечириш даражаси;

≈ **и ҳолича** — кучи етганча, имконияти борича:

Ҳар киши сайрин камолича қилиб,
Қурбин онинг ҳасби ҳолича қилиб. *Лисонут-тайр,* 200-3;
Мавлоно Қабулий... Бу матлаъ анингдур ўз ҳасби ҳоли воқеъ бўлубтур ҳам деса бўлур... *Мажолисун-нафоис,* 104.

**ҲАСБАТАН** — ...хотири учун;

≈ **лиллоҳ** — худо учун, худо ҳақи, ҳурмати учун:

Бир қадаҳ берсанг, қўярмен бутқа юз, эй пири дайр,
Иккисин олиб, бошимға «ҳасбатан лиллоҳ» кел.

*Хазойинул-маоний,* IVб-392.

**ҲАСИН** — мустаҳкам, ўтиб бўлмайдиган:

Кўруб Фарҳод ани қалқонға кирди,
Не қалқонким, ҳасин қўрғонға кирди.

*Фарҳод ва Ширин,* 76;

Ароба била ўйла ҳисни матин,
Ки эрмас фалак ҳисни андоқ ҳасин.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1463.

**ҲАСИР** — бўйра, чипта;
≈ **ий либос** — бўйрага ўхшаш; қуроқ тўн:
Нафис кийгулук ўлса яланг танимға ҳавас,
Ҳасир нақши ҳасирий либос ўрниға бас.
*Хазойинул-маоний*, Іб-244.

**ҲАСР** — чеклаш, чегаралаш; бир ерга тўплаш, йиғиш, атрофини ўраш:
Уч маъни бўлғай, ҳад ва ҳасрдин кўпрак топилур.
*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-113;
Ки шаҳ иқболи ҳасрдин афзун,
Юзи иқболи жомидин гулгун. *Сабъаи сайёр*, 125-20.

**ҲАСРАТ** — 1. ғам-ғусса, дарду алам:
Эйки, ҳажрингда мени юз ҳасрату армон била
Қатл қилғунг, бори бир қатла юзунгни кўрсатиб.
*Хазойинул-маоний*, IV*а*-41;
Чаман ороки бор анга бир боғ,
Равза боғиға ҳасратидин доғ. *Сабъаи сайёр*, 203-5;
2. надомат, пушаймон, армон:
Барча қонлар ютуб ҳосил қилған асбобин юз ҳасрат ва армон билан қўюб кетмак, ҳар кишиким ҳақдин қабули саодатиға мушарраф бўлубтур. *Маҳбубул-қулуб*, 167;
Ўлди Мажнун кўрубон дилбарину мен кўрмай,
Менча йўқ эрди экин ўлганида ҳасрат анга.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-14;
3. иштиёқ, ишқ ўтида ёниш, зориқиб кутиш; муҳаббат, севги:
Толпинур кул ичра мендек шуъла тортиб гўйиё,
Ким қуёшнинг жисмиға ўт ёқти ул гул ҳасрати.
*Хазойинул-маоний*, Іб-595;
Ҳасратингда афсурдамен,
Фурқатингда озурдамен. *Мезонул-авзон*, XIV-169;
≈ **суви** — надомат, ҳасрат, ғам-ғусса:
Ҳамоноки, ул тошни меҳнат тоғидин ташиб эрдилар ва девори ҳам кирпичдин эрди, гўёким, ул кирпични андуҳ туфроғи ва ҳасрат сувидин қуюб эрдилар. *Вақфия*, XIII-170;
**водийи ҳасрат** — ишқ водийси, иштиёқ водийси:
Кўргали ҳуснунгни сенга ҳайронмен,
Водийи ҳасрат аро саргардонмен.
Муфтаилун муфтаилун мафъулун. *Мезонул-авзон*, XIV-162;
≈ **овучин қоқ-** — ғам-алам чапагин чалмоқ, қайғу-алам чекмоқ:
Ҳасрат овучин қоқиб чекиб оҳ,
Ким тортар эди фиғони жонкоҳ. *Лайли ва Мажнун*, 71б6.

**ҲАСРАТЛИҚ** — ҳасратли, ғам-ғуссали:
Қиш таърифидаким, тунд ели кўнгли ҳасратлиқ ушшоқ совуқ оҳидин нишона кўргузур.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1373.

**ҲАСРАТО** — «ҳасрат» сўзининг арабча тушум келишигидаги ҳолати; **во ҳасрато** — эй ҳасрат, вой қандай ҳасрат:
Кўнглума асҳоб зулми жанбида, во ҳасрато,
Чарх нешин марҳами роҳат келурни билмадим.
*Хазойинул-маоний*, II*а*-223.

**ҲАСТ** — бор, мавжуд:
Балки майият ҳақиқат юзидин будур ва бу дағи ҳастии нестнамойдур... *Насойимул-муҳаббат* XV-123.

**ҲАСТЛИҒ** — борлик, мавжудлик:
Ул «ҳастлиғ» ранжурлуғи тамом хотиримдин рафъ бўлди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-144.

**ҲАСУД** — ҳасадгўй, ҳасад қилувчи:

Нозуклугидин эркин, ё мен ҳасудмен,
Буким онинг белин кўра олмон камар била.

*Хазойинул-маоний*, I*б*-546;

Иззат топмас ким қаноатсиз ўлур,
Ҳар кимса ҳасуд бўлса, роҳатсиз ўлур.

*Назмул-жавоҳир*, XV-50;

Ҳасуд бемор, балки муҳлик маразға гирифтор.

*Маҳбубул-қулуб*, 139.

**ҲАТТОКИ** — ҳатто, ҳаттоки:

...тариқат одоби... ул адабдурки, яхши ва ёмонға улуғ ва кичикка бажо келтурурлар... Ҳаттоки ўз фарзандлариға ва ходим ва мамлуклариғаки, ҳар неча алардин беқоидалиғ кўрсалар, хушунат била аларға сўз демаслар.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-70.

**ҲАФЗ** — аруз термини:

«Ҳафз» — фоилотунда «то» ва «нун» исқотидур — фоило бўлур. *Мезонул-авзон*, XIV-140.

**ҲАФТ** — етти:

Қиймати ажносидин чун шадда боғлар ҳафт ранг,
Ҳусни бозори аро зоҳир бўлур колоси чўх.

*Хазойинул-маоний*, IV*б*-115.

**ҲАФТА** — ҳафта (етти кун):

Муҳтасиблар ҳафтада икки қатла бозор аҳлининг нархларидин вуқуф топсалар. *Муншаот*, XIII-130;

≈ **ба ҳафта** — ҳар ҳафтада, ҳафта сайин:

Закотчилар ишидин тавочи моҳ ба моҳ, балки ҳафта ба ҳафта вуқуф топиб арзға еткурсалар. *Муншаот*, XIII-133.

**ҲАФТАЛИҚ** — ҳафталик:

Қилди чу машшотаи чарх эҳтимом,
Бўлди ики ҳафталиқ ойдек тамом.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 254;

Ҳафталиқ йўлни борибон бир кун,
Яна бир ончани яна бир тун. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1065.

**ҲАФТЖЎШ** — эритилган пўлат:

Гаж ўрниға маҳлул этиб ҳафтжўш,
Қуюб ерга санъатгари сахткўш. *Садди Искандарий*, 307*а*18.

**ҲАШАМ** — 1. атрофдагилар, яқинлар, доим бирга бўлувчилар:

Мол ва дирамни азаматиға сабаб қилмаса, хадам ва ҳашамни ҳашматиға жиҳат билмаса, нафис ажносини аяб чопон киймаса... *Маҳбубул-қулуб*, 41-42;

Саҳар ховар шаҳи чарх узраким хайлу ҳашам чекти,
Шиъои хат била кўҳсор уза олтун алам чекти.

*Хазойинул-маоний*, II*а*-344;

2. эл, уруғ-аймоғ:

Шарҳ айлаб аларға сурати ҳол,
Лайли ҳашамиға қилди ирсол. *Лайли ва Мажнун*, 75*а*4;

3. шон-шавкатли:

Яна деди шоҳи Фаридун ҳашам,
К-эй, ҳикмат аҳлиға ройинг ҳакам.

*Садди Искандарий*, 275*б*6.

**ҲАШАМАТ** — дабдаба, улуғлик, шону шавкат:

Манқулдурким, Сулаймон алайҳис-саломнинг ҳашамати ниҳоятқа еткандин сўнгра, муддао қилдиким, ҳар махлуқниким, ҳақ таоло анинг маҳкуми қилибтур, борчасин зиёфат қилғай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-226.

**ҲАШАР** — йиғин, тўда, тўпланиш:

Саҳар яшил аламидин ливонг уза шуққа,
Малак қалин ҳашаридин сипоҳингга афвож.

*Хазойинул-маоний,* IIб-96.

**ҲАШАРОТ** — ҳашаротлар, қўрт-қумурсқалар:

Ҳайрат ва бехудлуғи ул мартабада эрдиким, кўзи ичинда арз ҳашаротидин бир ушоқроқ жонвор борадур эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-104;

Қўксимники тиғи ҳажр этиб чок,
Кириб ҳашарот ичимга бебок.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 795;

≈ **ул-арз** — ер ҳашароти, ерда юрадиган ҳашаротлар:

Шаҳрнинг соир арзоли ҳашаротул-арз, халойиққа алардин эҳтироз вожиб балки фарз. *Маҳбубул-қулуб,* 48.

**ҲАШАФ** — паст сифатли хурмо:

Гуҳардин чу холи бўлур ул садаф,
Эрур тенг ул-у бир қуруған ҳашаф.

*Садди Искандарий,* 240б20.

**ҲАШВ** — 1. қўшимча; беҳуда айтилган сўз, ўринсиз сўз, мавзудан ташқари гап:

Кулса лаъли ваҳки қолмас менда бир ўпкунча ҳуш,
Ҳашв эрур кўнглумки айтурсен лаби хандонин ўп.

*Хазойинул-маоний,* Iб-87;

Такаллумда ҳашв улча имкон келиб,
Оғиз барчасида занахдон келиб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1562;

2. аруз баҳрларидан бири:

Ва улча «садр» ва «аруз» ва ибтидо ва «зарб» орасидадур, ани «ҳашв» дерлар. *Мезонул-авзон,* XIV-153.

**ҲАШВЛИҒ** — бекорчи, ортиқча сўзли:

Туттилар ҳиндуйи нофаржомни,
Ҳашвлиғ доновари айёмни. *Лисонут-тайр,* XI-40.

**ҲАШМАТ** — 1. дабдаба, салтанат, шону шавкат, буюклик:

Бу ҳашмат бериб, эзиди пок анга,
Не зулм этти, кўр, чархи бебок анга.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-203;

2. ҳурмат, иззат, эътибор:

Мол ва дирамни азаматиға сабаб қилмаса, ҳадам ва ҳашамни ҳашматиға жиҳат билмаса, нафис ажносини аяб чопон киймаса... *Маҳбубул-қулуб,* 41;

≈ **мато** — шоҳона мол-дунёлар; матолар:

Йўқ эрса икки шоҳи ҳашмат матоъ,
Аён этсалар мулк узра низоъ. *Садди Искандарий,* 257б6;

≈ **топ-** — давлатманд бўлмоқ:

Мунча ҳашмат топмоғингдин сўнгра бир адно қулунг,
Жоҳ ила микнатга Қорунча тавонгар бўлди тут.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-75; қ. **ҲАШАМАТ.**

**ҲАШМАТРОН** — ҳашаматни, дабдабани хуш кўрувчи, кетидан қувувчи:

Жумлаи олам ичра ҳашматрон,
Эл ани дерлар эрди Жасратхон.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 984.

**ҲАШР** — тўпланиш, йиғилиш:

Ва жадид наът ва қариб дуруд ул нозимғаким, олам аҳли интизоми учун шариат мезонини адл авзони била рост кел-

турди, то ул ростлик сиқли ҳашр мезониға мадад еткурди. *Мезонул-авзон,* XIV-135;

Ҳашрда дағи қўпуб андин азоб,
Кўнглида йўқ даҳшати ёвмил-ҳисоб. *Ҳайратул-аброр,* 101-21;

≈ **субҳи** — тирилиш куни, тўпланиш куни, қиёмат куни:

Ҳашр субҳиғача маст ўлғум гар этсам бир саҳар,
Бодаи лаълинг била дафъи хумор, эй муғбача.
*Хазойинул-маоний,* IIб-558.

**ҲАЮЛО** — ҳар бир нарсанинг асли ва моҳияти:

Барча жавоҳир била аъзода тенг,
Сурати навъи-ю ҳаюлода тенг., *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 91.

**ҲАЮН** — 1. қомат, ҳайъат, ташқи кўриниш:

Бир париваш ҳаюни девнажод,
Балки деву пари била ҳамзод. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1072;

2. от ёки туя:

Дашт узра эгаргучи ҳаюнлар,
Ошубда ўйлаким қуюнлар. *Лайли ва Мажнун,* VIII-118.

**ҲАЯЛ** — кечикиш, шошилмаслик; бепарволик, сустлик:

Жон талашмағлиққа қўйма лаъли ҳажридин мени,
Чун эрур таъхир аро офот, кўп қилма ҳаял.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-378.

**ҲАҚ(Қ)** I — 1. ҳақиқий, аслий:

Ҳақ андин асрасунким, бўйла ошиқ
Ўзин кўргай мурод авжида фоиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 183;

Ҳар ким аларға ёвушти ҳақдин йироқ тушти, ҳар ким алардин айру тушти ҳақнинг яқинлариға йўлуқушти.
*Маҳбубул-қулуб,* 158;

Сен эътирозни қўйғилки, барча ҳақдиндур,
Чу ғайб макманидин ҳар неким бўлур соних.
*Хазойинул-маоний,* IVб-106;

2. ҳақиқат, рост, тўғри (сўз):

Шайх кавсар шарбати — мен талх май мадҳин дедим,
Аччиғи келса не тонг, невчунки аччиғ келди ҳақ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-325;

Аммо хосул-хослари буларға акс мутлақ ҳақгўйу ҳақшунос ва тилларида ҳақ ва кўнгулларида доғи ҳақ.
*Маҳбубул-қулуб,* 59;

3. ҳисса, улуш, насиба; ҳуқуқ, йўл-йўриқ:

Атолиқ ҳаққи чун бордур арода,
Ижозат истарам бу можарода. *Фарҳод ва Ширин,* 63;

Ё раб анинг ҳаққики қилдинг насиб,
Мартабан ким сенга бўлди ҳабиб. *Ҳайратул-аброр,* 12-27;

Кўргач отасин канори тутти,
Гўё оталиғ ҳақин унутти. *Лайли ва Мажнун,* 82б10;

4. адолатли, одил:

Ишқ агар бўлса гунаҳ мен-мен гунаҳкор, эй кўнгул,
Тонмоғим ноҳақдурур бу ишда чун ҳақдур гуваҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-587;

5. ҳақ, баҳо, ужра:

...балки жамъ девон тартиб берган шуароға азим ҳаққе собит бўлубтур. *Мезонул-авзон,* XIV-136;

≈ **амри** — худо буйруғи:

Ул ишлар ҳақ амри била анга тааллуқ тутубтур.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-215;

≈ **ваҳми** — кетини ўйлаб иш қилиш, нотўғри ишнинг оқибатидан қўрқиш:

Ҳақ ваҳмидин улки йиғламоқ фан қилғай,

Ул ашк анинг кўзини равшан қилғай.

*Назмул-жавоҳир,* XV-17;

≈ йўли — ҳақ йўли, тариқи:

Подшоҳи исломпаноҳ чун кўрдиларким, алар борасида куч бўлғудекдур, таҳқиқ билдиларким, ҳақ йўли ва ибодатининг шефтаси бўлубтурлар.

*Ҳолоти Саййид Ҳасан Ардашер,* XIV-82;

Ҳақ йўлида ҳар кимга ибодат бўлғай,
Яхши амал асбоби саодат бўлғай.

*Назмул-жавоҳир,* XV-17;

≈ **сўзи** — ҳақ сўзлари:

Чун қилур ул ҳақ сўзининг зийнати,
Вожиб эрур бизга анинг ҳурмати. *Ҳайратул-аброр,* 136-15;

**анинг ҳаққи** — унга тегишли:

Мавлоно Ҳусайн Воиз... Оз фан бўлғайким, дахли бўлмағай. Хусусан ваъз иншо ва нужумки, анинг ҳаққидур...

*Мажолисун-нафоис,* 143;

**тенгри ҳаққи** — худо ҳаққи:

Телбаликдин билмадим не арз қилдим, эй расул,
Тенгри ҳаққи оллида айтурда сен андом бер.

*Хазойинул-маоний,* IVб-177;

Мисолини жон бирла қилдим қабул,
Десун билганин тенгри ҳаққи расул.

*Садди Искандарий,* 284б2.

**ҲАҚГЎ//ҲАҚГЎЙ** — ростгўй, тўғрисўз, рост гапирувчи, тўғри сўзловчи:

Жону кўнглумноласидин икки ҳақгў қуш киби,
Кеча ул ой кўйида афғон эрур афғон уза.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-547;

Аммо хосул-хослари буларға акс мутлақ ҳақгўйу ҳақшунос ва тилларида ҳақ ва кўнгулларида доғи ҳақ.

*Маҳбубул-қулуб,* 59.

**ҲАҚИР** — 1. тубан, паст, қадрсиз, кучсиз:

Сенки жисминг парда торидин даги бўлғай заъиф,
Тушса ул янглиғ чоқин тузгайму ул тори ҳақир.

*Маҳбубул-қулуб,* 119;

Берибон ўз либосиға тағйир,
Шохни ишқ этиб фақиру ҳақир. *Сабъаи сайёр,* 173-11;

2. холсизланган, кучсизланган, ночор:

Дашномим этса шод нечун бўлмайинки, мен
Андоқ ҳақирменки, дей олмон дуо анга.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-16;

3. кичик, арзимас:

Эй пояда маркабингға таъжил,
Олингда ҳақир пайки Жибрил. *Лайли ва Мажнун,* 54а16;

4. тавозелик юзасидан биринчи шахс олмоши ўрнида ҳам ишлатилади:

Арзадошт улким, бу ҳақирни баъзи маслаҳатлар учунким, ул ҳазратнинг маслаҳати даги анинг зимнидадур.

*Муншаот,* XIII-99;

≈ **и дилхаста** — эътиборсиз, дили касал, ожиз, дили синган:

Ва бу ҳақири дилхастаға муносиброқ хизмат ул эрдиким, зубдаи авқотим ва хулосаи ҳаётимни ул ҳазратнинг мадҳи зоти ва таърифи сифотида сарф қилсам эрди.

*Вақфия,* 720;

≈ **жон** — ҳолсиз, заиф тан, мадорсиз жисм:

Нечук тамаъ қилайин меҳр ила вафосинким

Ҳақир жонима дархўрд эмас жафоси ҳануз.

*Хазойинул-маоний,* Iб-.

≈ **и нотавон** — кучсиз ва ожиз:

Чун хирад булбули бу наволар тузди ва тавфиқ тўтиси нағмалар кўргузди-мен ҳақири нотавон даги ақл гириҳ шойлиғи ва тавфиқ — раҳнамойлиғи била ул ҳазратнинг қ луғида неча навъ хизматким ўзумга лозим туттум.

*Вақфия,* XIII-165-16

**ҲАҚИҚАТ** — ҳақиқат, асл, келиб чиқиш:

Фаҳм қилмай бўлар ҳақиқатини,
Топмайин фикр ила васиқатини. *Сабъаи сайёр,* 27-19

Вужудунгни чун қилди ҳақ ганжи роз,
Ҳақиқат дуру лаълидин йўқ мажоз.

*Садди Искандарий,* 238а2;

Зоҳидо, бу ишқдин манъ айлама ошиқниким,
Гар сен идрок айласанг, айни ҳақиқатдур мажоз.

*Хазойинул-маоний,* IVб-727;

≈ **асрори** — ҳақиқат, воқенйлик; араб тили қоидаларида ҳар бир сўзнинг ўз ўрнида ишлатилиши (мажознинг зидди):

Яна бир жамоатдурларким, ҳақиқат асрориға мажоз тариқин махлут қилибдурлар ва каломларин бу услубда марбут этибдурлар. *Маҳбубул-қулуб,* 27;

≈ **жамоли** — етишиш ҳақиқати:

Чун аларға биззот машраби тавҳид воқеъ бўлғандур, ҳақиқат жамолин мажоз музоҳири мушоҳадасида муояна кўруб, беихтиёрлиғлар даст берур эркандур.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-10;

≈ **тариқи** — ҳақиқат йўли; тасаввуфда худога яқинликни топиш:

...ҳол улким, Саййид Насимийнинг назми зоҳир юзидин мажоз тариқиға шомилдур ва маъни юзидин ҳақиқат тариқиға — ва юқори битган байтни ўқудиким, фақир бу саҳар айтиб эрдим. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-98-99;

**аҳли ҳақиқат** — ҳақиқатга етишганлар, (сўфийликда) художўйлар:

Фириб берма манга интиҳодин, эй зоҳид,
Ки бордур аҳли ҳақиқатқа ибтидо малҳуз.

*Хазойинул-маоний,* Iб-302.

**ҲАҚИҚАТБИН** — ҳақиқатни кўрувчи, ҳақиқатгўй:

Бирдурур асли адад, кимки, ҳақиқатбиндурур,
Гар адад юз туман ўлса, тузатур бирга санад.

*Хазойинул-маоний,* IVа-66.

**ҲАҚИҚИЙ** — ҳақиқий, чин; **имони ҳақиқий** — асл имон, ишонч:

Умиддурки, анга мулозамат ва мудовамат имони ҳақиқийға мунтаҳий бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-132;

Бил сўнграғи ишқни ҳақиқий,
Ким давлат эрур анинг рафиқи. *Лайли ва Мажнун,* 95а6;

≈ **ишқ** — чин муҳаббат:

То ҳақиқий ишқ мастимен, кўнгулни қовмушам,
Аниким андишаи ҳусни мажоз айлар, нетай?

*Хазойинул-маоний,* IIа-354;

**шукри ҳақиқий** — ҳақиқий шукр, холис шукр, беғараз шукр:

...Ва қавий ҳол анга падид бўлди ва шукри ҳақиқий асари зоҳир бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-129.

**ҲАҚИҚИЯ** — ҳақиқий:

Басо асрори ғайбия ва маонийи ҳақиқияки сурат кисватида ва мажоз либосида адо қилибтурлар.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-184.

**ҲАҚНОШУНОС** — ҳақни танимайдиган, қадрни билмайдиган:
Бевафо ҳақношунос элдин йироғлиғ истаким,
Келмади ҳаргиз алардин ғайри бедоду жафо.
*Маҳбубул-қулуб,* 147.

**ҲАҚОЙИҚ** — ҳақиқатлар, асослар:
Чун жавоҳир ҳақойиқин билди,
Сирридин бу сифат хабар қилди.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 931;
Сўзларида не ҳақойиқ ва маориф нўшидин ҳаловат ва назмларида не шавқ ва ишқ ўтидин ҳарорат.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-21.

**ҲАҚОРАТ** — таҳқирлаш, ҳақоратлаш:
Ҳақорат бирла боқма, шайху муғ дайри сори юз қўй,
Боқ ул кўй итлари силки аро жоҳу жалолимни.
*Хазойинул-маоний,* IIб-339;
Не бўстонки сайр ичра мавжуд эди,
Ҳақоратдин олимда мардуд эди.
*Садди Искандарий,* 243*а*11;
≈ **иға боқ-** — (сўзловчининг) тубанлигига қарамоқ:
Густохлиқ юзидин тобуққа топшурулубдур қойил ҳақоратиға боқмай, мулоҳаза қилғайлар. *Муншаот,* XIII-99.

**ҲАҚҚУЛЛОҲ** — худо ҳақи (соликнинг бир тури):
Тенгри бу дардингға даво айламас,
Ушбу жиҳатдинки, ҳаққуллоҳ эмас.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 93.

**ҲАҚШУНОС** — 1. ҳақпарвар, ҳақни севувчи:
Ўз вужудин пок сайри ҳақшунос,
Ҳар не бирлаким қилур эрди қиёс. *Лисонут-тайр,* 178-10;
2. бировнинг ҳақини биладиган, қадрлай оладиган:
Аммо хосул-хослари буларға акс мутлақ ҳақгўйу ҳақшунос ва тилларида ҳақ ва кўнгулларида доғи ҳақ.
*Маҳбубул-қулуб,* 59.

**ҲАҚШУНОСЛИҒ** — ҳақпарварлик, ҳақиқатни севувчилик:
Бойқаро Мирзо... ҳақшунослиғи аъло мартабада эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 202.

**ҲАҚҚУННОС** — киши ҳақи, бошқа кишига тегишли нарса:
Гарчи синуқ игна ҳаққунносдур,
Бағринг аро ханжари олмосдур. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 93.

**ҲЕЗ** — ҳез:
Қариға шаҳват агар берса хориш андоқдур,
Ки кўргузур қариған ҳез ҳаккаи шанъат.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-43.

**ҲЕМА** — ўтин, тутантириқ:
Ой-кун санга икки манқал ўлсун,
Ҳеманг бери уду сандал ўлсин. *Лайли ва Мажнун,* VIII-61;
Барг дема ҳемаи матбах дегил,
Шох дема, кундаи дўзах дегил.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 216.

**ҲЕМАВОР** — ўтиндек, тутантириқ каби:
Чиқиб келди бари саросимавор,
Туташиб ҳамул шуъладин ҳемавор.
*Садди Искандарий,* 277*б*8.

**ҲЕЧ** — 1. ҳеч қандай, ҳеч бир, ҳеч:
Тийрборони фироқ аҳбоб жонидин ўтар,
Ҳеч ёмғур мундин оё ўткуи ўлғайму экин?
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-479;

Саодатманд йигитдурки, шаҳват майли қилмас ким, бесаодат қарининг худ илгидин ҳеч иш келмас.

*Маҳбубул-қулуб,* 118;

2. мутлақо, асло:

Эски куйган хирқадин сен доғи кеч,
Тору пудидин такаллум қилма ҳеч. *Лисонут-тайр,* 84-8;

≈ ўл- — йўқ бўлмоқ, маҳв бўлмоқ:

Ҳеч ўлур ул навъким аҳли дақиқ —
Неча зоҳир айласа фикри амиқ. *Лисонут-тайр,* 163-16.

**ҲЕЧЛИК** — йўқлик, номавжудлик:

Ҳечлик бирла таҳаввур айлаган,
Ўзни мавжуди тасаввур айлаган. *Лисонут-тайр,* 184-13,

**ҲИБО** — ҳадия, садақа, ато;

**танлар ҳибоси** — танлар садақаси бўлсин, жисмлар унга фидо бўлсин:

Не монгишдурки, танлар ҳибоси анинг,
Не боқишдурки, жонлар фидоси анинг.

*Мезонул-авзон,* XIV-175.

**ҲИБС** — қамаш, ҳибсга солиш; қамоқхона, зиндон:

Ва бу ҳибсда тенгри таоло Юсуф алайҳис-саломға таъбир илмин каромат қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-202;

≈ **буюр-** — қамашга буюрмоқ, қамоққа ҳукм қилмоқ:

Кайхисрав Тусқа ғазаб қилиб ҳибс буюруб, ул истеъфо қилиб... яна сипоҳ йиборди.

*Тарихи мулуки ажам,* 510.

**ҲИДДАТ** — 1. ўткирлик, кескинлик; ўткир, кескир, тез:

Ё хуруси чарх қилди ошкоро шаҳпарин,
Ёки Баҳром айлади зоҳир қиличи ҳиддатин.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-391;

2. ғазаб, қизғинлик:

То ичиб дўзахқа ҳам кирсам сиришким сайлидин,
Қилмағай халқ ўртамоқда шиддату ҳиддат анга.

*Хазойинул-маоний,* II*а*-10.

**ҲИДОЯТ** — тўғри йўл кўрсатиш, тўғри йўл топиш, тўғри йўлга кириш:

Гарчи етиб жоми ҳидоят манга,
Сўзда сукут ўлди бағоят манга. *Ҳайратул-аброр,* 36-11;
Вале ҳақдин ўлса иноят санга,
Тулуъ этса меҳри ҳидоят санга. *Садди Искандарий,* 243*б*16;

≈ **булути** — тўғри йўлда юришдаги баракотлар:

Умид улким, иноят чаманидин васл насими эсиб, фироқ туфроғининг хас-хошогин учурғай ва ҳидоят булутидин қурбат ёғини ёғиб, ҳижрон ўтининг ахгар ва шуъласин ўчурғай. *Муншаот,* XIII-135;

≈ **ели** — тўғри йўлга тушиш шабадаси, яхшиликка эришишга муяссар бўлиш:

Ки рафъ этти борин ҳидоят ели,
Ҳидоят ели йўқ иноят ели. *Садди Искандарий,* 239*а*14;

≈ **зилоли** — зилол (ширин) сувдек кўнгилга таскин берувчи тўғри йўл:

Бу жиҳатдин кўзларин басират шамъи ёрутқанлар дунё сори кўз солмайдурлар ва кўнгулларин ҳидоят зилоли оритғанлар олам меҳрини зарраи кўнгулга олмайдурлар.

*Муншаот,* XIII-150;

≈ **қосиди** — тўғри йўлга солувчи, тўғри йўлга солишни хоҳловчи:

Ким ногоҳ салтанат гулшанидин иноят насими эса кирншти ва хилофат боргоҳидин ҳидоят қосиди етишти.

*Вақфия,* XIII-162;

≈ **шажарасининг самараси** — тўғри йўлда юришдан келадиган яхши оқибатлар:

Ва бу лазиз фокиҳа ҳидоят шажарасининг самараси бўлғай.

*Маҳбубул-қулуб,* 90;

≈ **айла-** — тўғри йўл кўрсатмоқ, йўлга солмоқ:

Не бўлғай ўзлукумнинг бандидин доғи халос этса,
Ҳақиқат кишвари сори ҳидоят айлаб огоҳе.

*Хазойинул-маоний,* IIб-700.

**ҲИЖО** — ҳажв, масхара;

≈ **туммори** — бемаъни, турли ҳарфлардан тузилган тумор; ҳажвнома:

Илоҳий, сўзни чектим печ дар печ,
Ҳижо туммори янглиғ сарбасар ҳеч. *Фарҳод ва Ширин,* 219.

**ҲИЖОБ** — ёпинчиқ, парда, тўсиқ:

Чу рафъ айладинг ул ҳижобин анинг,
Фузун айладинг ишқи тобин анинг.

*Садди Искандарий,* 236б12;

≈ **и пинҳоний** — яширин парда:

Қўпти ҳадсиз ҳижоби пинҳоний,
Кўпи зулмоний ози нуроний. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 896.

**пардаи ҳижоб** — иффат, иззат, шарофат:

Париваше дедилар пардаи ҳижобдадур,
Кўрарга телба кўнгул ани изтиробдадур.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-192;

**рафъи ҳижоб** — пардани кўтариш, уялмаслик, ўртадаги ийманишни йўқ қилиш:

Ки эй мажнун, пари кўрдунг магарким, тарки ҳуш эттинг?
Такаллум қил бу соғарни ичиб рафъи ҳижоб айлаб.

*Хазойинул-маоний,* IVа-37;

**ўзлук ҳижоби** — манманлик пардаси; манманлик қилиб ҳақиқатни кўрмай қолишлик:

Ўзлукининг ҳижобидин кимки ўзин халос этар,
Ўзга қаёнки солса кўз, мумкин эмас ҳижоб анга.

*Хазойинул-маоний,* IIб-16;

≈ **дафъ бўл-** — парда кўтарилмоқ, тўсиб турган нарса йўқ бўлмоқ:

Таваккул ҳақ йўлида восита асбобин рафъ қилмоқдур ва васила ҳижобин дафъ қилмоқ. *Маҳбубул-қулуб,* 70-71;

≈ **ўтиға сув ур-** — орадаги уялиш, ийманишни йўқ қилмоқ:

Жоми май урди ҳижоб ўтиға сув,
Беҳижоб ўлди тариқи гуфтугў. *Лисонут-тайр,* 173-1;

≈ **бўл-** — тўсмоқ, монелик қилмоқ:

Агар варақ юз қаролиғидин уёт ва қаро тиллик бўлурдин ҳижоб бўлмаса анга муносиб ҳарифлар мастур... бўлғай.

*Маҳбубул-қулуб,* 54-55.

**ҲИЖОБЛИҒ** — пардали:

Фано ели қаниким очса чеҳраи мақсуд,
Ки тан ғуборида бўлмиш ҳижоблиғ кўнглум.

*Хазойинул-маоний,* IIа-230.

**ҲИЖОЗ** — 1. музикада бир мақом номи:

Мен Ҳусайний мазҳаб ар ҳамроҳ эмасмен, йўқ ажаб,
Чун Навоий, ҳар дам оҳанги ҳижоз айлар, нетай.

*Хазойинул-маоний,* IIб-620;

2. Арабистон ярим оролининг Қизил денгиз бўйидаги ғарбий қисми, Макка ва Мадина шаҳарлари жойлашган қисми:

Эй Навоий, сен доғи қилсанг тамаъ сайри Ҳижоз,
Қил Ироқ оҳанги, тарк айлаб Хуросон ман киби.
*Хазойинул-маоний*, IIа-346.

**ҲИЖРАТ** — ўз туғилиб ўсган жойини ташлаб, бошқа бир жойга кўчиш; Муҳаммад пайғамбарнинг Маккадан Мадинага кўчиши (исломда шу кунни йил боши қилиб олинган. Шунинг учун мусулмон йил ҳисоби «ҳижрий» йил аталади — милодий йил билан 622 йил 16 июлдан бошланади):

Чунки ҳижратдин эл аросида сўз,
Сексан олти эдию секкиз юз. *Арбаин*, XV-55.

**ҲИЖРОН** — айрилиқ, фироқ, жудолик:

Ишқу ошиқлиқнинг ўту дудидин,
Васл ила ҳижрон зиёну судидин. *Лисонут-тайр*, 171-16;
Неча кимса ҳижронда чекса алам,
Агар оқибат васл топса, не ғам. *Садди Искандарий*, 304а16;

≈ **сўзи** — айрилиқнинг куйдириши:

Ҳижрон сўзи гарчи мужиби ғам бўлди,
Васл уммидида шодлиғ ҳам бўлди. *Муншаот*, XIII-137;

≈ **ўти** — айрилиқдан куйиш:

То фироқ мубталосининг талх-талх шўробаси ҳижрон ўтининг лаҳза-лаҳза забона тортариға таскин бергай.
*Муншаот*, XIII-109;

≈ **ғами** — айрилиқ ғами:

Номангки манга муждаи жоний эрди,
Ҳижрон ғамидин хатти амоний эрди. *Муншаот*, XIII-104;

**доруйи ҳижрон** — айрилиқ дориси, кишиларни бир-биридан жудо қилувчи дори, заҳар:

Балки соғари айшиға заҳри ҳирмон, балки беҳуш доруйи ҳижрон қўшқани. *Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 484.

**ҲИЖРОНКАШ** — жудоли, ҳижронли, фироқли:

Узотти яна тойири номабар,
Ки еткурди ҳижронкаш элга хабар.
*Садди Искандарий*, X-372.

**ҲИЗАБР** — шер; жасур, ботир:

Сурон йўқки, юз минг ҳизабри яла,
Дегин солди кўк тоқиға валвала.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1464.

**ҲИЗАБРШИКОР** — арслон овловчи, паҳлавон, баҳодир:

...шижоат бешасининг ҳизабршикори... Султон Ҳусайн Баҳодирхон. *Мажолисун-нафоис*, 208.

**ҲИЙЛА//ҲИЙЛАТ** — 1. макр, алдов:

Магар бу ҳийла била пойбўсунг айлагамен,
Йўлунгда комим эрур хоки остон бўлмоқ.
*Хазойинул-маоний*, IIа-178;
Тавқи лаънат десалар бўйнинда тасбиҳин не тонг,
Макру ҳийлат бирла шайх эл бирла қилса ихтилот.
*Хазойинул-маоний*, Iб-298;
Шарти буким етса газанди сенга,
Солса фалак ҳийласи банди сенга. *Ҳайратул-аброр*, 123-14;

2. тадбир:

Икки суқба ичра фатила анга,
Қилиб зоҳир ул тавр ҳийла анга.
*Садди Искандарий*, 272б17;

≈ **и шум** — шум ҳийла, ҳалокатга, бахтсизликка олиб келувчи ҳийла:

Чу соз айлаб фусуну ҳийлаи шум,
Қўлида хора юмшаб, ўйлаким мум.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 576;

≈ қил- — макр ишлатмоқ, алдамоқ:
Симурғ мадади била бори ҳар тақдир била ҳийла қилиб, Исфандиёрни ҳалок қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-197.

**ҲИЙЛААНДЕШ** — ҳийла қўзғатувчи, ҳийла пайида юрувчи:
Улус англабки Парвези жафокеш,
Бўлуб юз макр бирла ҳийлаандеш. *Фарҳод ва Ширин,* 168.

**ҲИЙЛАГАР** — алдоқчи, ҳийлагар:
Жунун занжирида ошиқ ёнида ҳийлагар зоҳид,
Киши кўрса тасаввур айлагай шер оллида тулку.
*Хазойинул-маоний,* IIб-510.

Дафъиға неча ҳийлагар бўлди,
Қилмади суду кема сув тўлди. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1097.

**ҲИЙЛАКОР** — ҳийла ишлатувчи, алдовчи:
Ришватхўр муфтилар қошида манкуб ва ҳийлакор вакиллар олида маъюб. *Маҳбубул-қулуб,* 22.

**ҲИЙЛАПАЙВАНД** — ҳийлагар, ҳийла ишлатувчи:
Ки қайда бор эса бир ҳийлапайванд,
Қиёматға дегин бўлғай анга панд.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 498.

**ҲИЙЛАПЕША** — ҳийлагар:
Бу Лайли эди недур хаёлинг,
Эрмас эди ҳийлапеша золинг?!
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 846.

**ҲИЙЛАСОЗ//ҲИЙЛАТСОЗ** — фирибгар, маккор, ҳийла ишлатувчи:
Арода нақшбанди ҳийласози,
Муҳандис шеваи пайкар тирози. *Фарҳод ва Ширин,* 42;
Бийикрак ерда тутмиш эрди манзил,
Аёғ остида ҳийлатсоз ғофил. *Фарҳод ва Ширин,* 151.

**ҲИЙЛАСОЗЛИК** — ҳийлакорлик, ҳийла ишлатувчилик:
Худнамо муханнасвашларнинг дунё зийнати иктибосида ҳийласозликлари. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 202.

**ҲИЙЛАТАНГЕЗ** — ҳийла қўзғатувчи; ҳийлагар:
Ки чун ул навъ тадбир этти Парвез,
Топиб келтурдилар бир ҳийлатангез. *Фарҳод ва Ширин,* 185;
Барча калимоти ҳийлатангез ва мажмуъ ҳаракоти ғаразомез. *Маҳбубул-қулуб,* 60.

**ҲИЙЛАТСИГОЛ** — маккор, ҳийлагар:
Қади икки букулган пирзоли,
Фалак золи киби ҳийлатсиголи. *Фарҳод ва Ширин,* 185.

**ҲИЙТА** — ўралган жой; ҳукм доираси;
≈ **и тасарруфиға киюр-** — тасарруф доирасига киргизмоқ:
Парвиз Мадойин тахтиға ўлтуруб, кўп мамоликни ҳийтаи тасарруфиға киюрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-229.

**ҲИКМАТ** — 1. донишмандлик, донолик:
Бурун қилди иқбол қисмат манга,
Ки ёр ўлдилар ақлу ҳикмат манга.
*Садди Искандарий,* 267б19;

2. масал, зарбул-масал:
Балки аксар турк улусида ҳикмат ва нукталари шоеъдур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-157;

3. яширин сабаб, сир:
Иш эрур улким ўзи ани қилур,
Ҳикмат улким ҳам ўзи ани билур. *Лисонут-тайр,* 5-19;

4. илм, маърифат:

Жунун дафтаридин ақлу ҳикмат эткай фаҳм,
Қачонки Мажнун кўз солса достонимға.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-541;
Бўлуб қисми ҳам ҳикмату ҳам билик,
Яна чекмайин ўзга юздин илик. *Садди Искандарий,* 320*а*13;
5. тадбир, фойдали иш:
Бериб чун офариниш маҳвашиға ҳикматинг жилва,
Бўлуб рухсори нили бу мудаввар нилгун торам.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-397;
≈ **илми** — фалсафа илми:
Ҳушанг хирадманд ва одил ва олим подшоҳ эрди ва «Жовиди хирад» отлиғ китобни ҳикмат илмида ул тасниф қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* 506;
≈ **и илоҳий** — худонинг хоҳиши, иродаси:
Бу ишта не билсун эл камоҳий,
Не эркани ҳикмати илоҳий. *Лайли ва Мажнун,* 53*а*16;
≈ **шукуҳи** — билим шуҳрати, машҳурлиги:
Фош ҳикмат шукуҳи зотидин,
Етти юз йил ўтуб ҳаётидин. *Сабъаи сайёр,* 114-27;
≈ **у ақл** — илм ва ақл:
Кишига неча келса мушкил ҳол,
Ҳикмату ақл анга эрур ҳаллол. *Маҳбубул-қулуб,* 141;
≈ **суйи ур-** — муолажа қилмоқ:
Яна лаҳзаи бошин айлаб қуйи,
Ҳамул ўт уза урди ҳикмат суйи. *Садди Искандарий,* 256*а*14.

**ҲИКМАТГАРД** — донишманд, илму ҳикмат соҳиби:
Бўлуб Юнонда ҳикматгарди анинг,
Арасту бир кичик шогирди анинг. *Фарҳод ва Ширин,* 35.

**ҲИКМАТЖЎЙ** — донишманд, доно:
Бузург Уммид ҳикматжўйи онинг,
Не ҳикматжў, хушомадгўйи онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 24.

**ҲИКМАТМАОБ** — файласуф олим, ҳаким:
Дебон сўз дегач шоҳи гардунжаноб,
Жавобин Арастуйи ҳикматмаоб. *Садди Искандарий,* 252*а*6;
Чиқиб нақбдин шоҳи гардунжаноб,
Анинг бирла донойи ҳикматмаоб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1414.

**ҲИКМАТОБОД** — ҳикматга тўла жой, ҳикмат макони:
Ким ул ҳикмат аҳлининг устодидур,
Замири хирад ҳикматободидур. *Садди Искандарий,* X-360.

**ҲИКМАТОЙИН** — билимдон, донишманд:
Шоҳ чун нодири замон эрди,
Ҳикматойину нуктадон эрди. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1067;
Деди ҳикматойини донишпужуҳ,
Ки, эл бўлмасун бу оламдин сутуҳ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1409.

**ҲИКМАТОМЕЗ** — ҳикматли, ҳикматга тўла:
Чу доно нукта сурди ҳикматомез,
Ризо берди анинг раъйиға Парвез. *Фарҳод ва Ширин,* 157.

**ҲИКМАТОСО** — ҳикматли, сирли:
Сурай ҳикматосо мақолотини,
Сўз ичра ажойиб хаёлотини.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1243.

**ҲИКМАТПАНОҲ** — билимдонлар суянчиғи, ҳомийси:
Ки оламни олғанда Жамшедшоҳ,
Ким ул хисраве эрди ҳикматпаноҳ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1397.

**ҲИКМАТПАРАСТ** — донишманд, ҳаким, файласуф:
Қадаҳ ичмади шоҳи ҳикматпараст,
Ки мазмум эрур бўлмоғи шоҳ маст.
*Садди Искандарий,* 294б2.

**ҲИКМАТПЕША** — донишманд, файласуф:
Ки даркидин эрур андиша ҳайрон,
Ҳавосу ақли ҳикматпеша ҳайрон.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 298.

**ҲИКМАТСИРИШТ** — ҳикматли, яширин, сирли:
Ере кўрди туфроғи ҳикматсиришт,
Магар ҳикмат эрди анга сарнавишт.
*Садди Искандарий,* 275а16;

**ҲИКМАТСОЗ** — доно, донишманд, файласуф:
Вале меъмори ҳикматсози онинг,
Бурундин қилди сангандози онинг. *Фарҳод ва Ширин,* 13.

**ҲИКМАТҚИЁС** — билимдон, доно, сезгир:
Буюрди равон шоҳи ҳикматқиёс
Ки: Бўл эмди Доро сари раҳшунос.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1312.

**ҲИКМАТҚИСМ** — донишманд, ҳаким, файласуф:
Ясағанда гуруҳи ҳикматқисм,
Боғламишлар анга бу навъ тилисм.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1070.

**ҲИКОЁТ** — ҳикоялар, қиссалар:
Тенгри дўстларининг ҳикоёти ва алар ахлоқининг ривоёти афсонаедурким уюған кўнгулни уйғотур.
*Маҳбубул-қулуб,* 117.

**ҲИКОЯТ** — ҳикоят, маълумот:
Одат эттим ул ҳикоятлар била,
Қуш мақолидин киноятлар била. *Лисонут-тайр,* 202-6;
≈ **де-//қил-** — нақл қилмоқ, ривоят айтмоқ:
Ёзиб жон мусҳафидин икки оят,
Дебон Фарҳоду Шириндин ҳикоят. *Фарҳод ва Ширин,* 24;
Суруб нукта султонлар аҳволидин,
Ҳикоят қилиб хонлар аҳволидин.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-237.

**ҲИКОЯТГУЗОР** — ўтган воқеалар тўғрисида гапириб бериш, сўзлаш:
Ики шоҳ ишида ҳикоятгузор,
Бу янглиғ берур сўзга зеби узор.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1320.

**ҲИЛВ** — ёқимли, ширин; **нукта ҳилви** — сўз ширинлиги, ширинсуханлик:
Нукта ҳилвидин басе қанду набот,
Ким топиб ўлған кўнгул андин ҳаёт. *Лисонут-тайр,* 18-11.

**ҲИЛЛИЯТ** — ҳалоллик, поклик:
Бир-бири била байъат қилдиларким, нима емагайлар то ҳиллияти аларға собит бўлмағай.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-78.

**ҲИЛМ** — мулойимлик, юмшоқлик, мулойим табиатли бўлишлик:
Улча сенинг ҳилму виқорингдурур,
Мен киби эл мидҳати орингдурур. *Ҳайратул-аброр,* 187-3;
Ки эй баҳри виқору кўҳи тамкин,
Шиору шеванг ўлған ҳилму таскин. *Фарҳод ва Ширин,* 165;
≈ **маъдани** — мулойимлик кони, хазинаси:
Виқор гавҳарию ҳилм маъдани бўлакўр,
Десангки, қилғай итоат санга гадо ила шоҳ.
*Хазойинул-маоний,* 1б-728;

≈ **у ҳаё аҳли** — юмшоқ табиатли ва ҳаёлилар:
Ҳилму ҳаё аҳли ҳар ерда аржманддур, улуғлар назарида аржмандроқ. *Маҳбубул-қулуб,* 144.

**ҲИЛОЛ** — 1. янги ой:
Эй қамар, сен қаламтарошим йиғ,
Қил ҳилолингнинг учидин анга тиг. *Сабъаи сайёр,* 34-15;
Ҳам нур эрур бу нахли умид,
Яъники ҳилол эрур бу хуршед. *Лайли ва Мажнун,* 70б12;
2. гўзалларнинг ярим ой шаклидаги чиройли қоши:
Навоий олмади кўз анбарин ҳилолингдин,
Нединким ул тилабон кўкта, ерда топти муни.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-585;
≈ **и дурахшанда** — порлаб турувчи, ялтираб турувчи ой:
Қилич йўқ, ҳилоли дурахшанда ул,
Чопар вақтида барқи рахшанда ул.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1248;
≈ **и жом** — ярим ой шаклидаги май косаси:
Соқиё, чун давр аро солдинг ҳилоли жомни,
Билким, ул сайр ичра бор ўзга кавокибдин сариъ.
*Хазойинул-маоний,* IIа-163;
≈ **ўл-** — эгилмоқ, ингичкаланмоқ:
Бас риёзатдин ҳилол ўлмиш эди,
Жисми ул янглиғки нол ўлмиш эди. *Лисонут-тайр,* 129-4.

**ҲИЛОЛИЙ** — ҳилолга (янги ойга) ўхшаш, ой шаклидаги;
≈ **қош** — ингичка, чиройли эгма қош:
Кириб ул хайли мазлум ичра ғамгин,
Ҳилолий қошлариға ғуссадин чин. *Фарҳод ва Ширин,* 106;
**жоми ҳилолий** — ҳилолга ўхшаш эгма қадаҳ:
Янги ойни жоми ҳилолий қилиб,
Нечаким тўла келса холи қилиб.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-56;
**кишти ҳилолий** — ярим ойга ўхшатиб ясалган қайиқ шаклидаги май косаси:
Ёпибон эгнига қоплон териси,
Тутубтур илгига кишти ҳилолий.
*Хазойинул-маоний,* IVб-737.

**ҲИЛОЛОЙИН** — янги кўринган ой каби; эгма:
Анинг жоми ҳилолойин, шафақосо майи рангин,
Тутуб ул соқийи ширин, сумурсам дам-бадам ани.
*Хазойинул-маоний,* IVб-587.

**ҲИЛЯ** — зебу-зийнат, тақинчоқ:
Балки Ирам боғи ва Арман водиси, балки ҳайрат тоғи анга ҳиляи намойиш ва жилваи оройиш қилмоғи.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 409.

**ҲИММАТ** — 1. бирор ишга қаттиқ уриниш, ғайрат билан киришиш:
Ҳимматинг бор эса, дунё шўхидин озод бўл,
Шоҳиди маккора майли хўб эмас фарзонадин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-495;

Ярашқа ризо берди ҳиммат тутуб,
Ярашти даги ёнди миннат тутуб. *Садди Искандарий* 291б14;
2. саховат, олижаноблик:
Мол ўлуб гар йўқ кишининг ҳиммати,
Маъни аҳли оллида йўқ иззати. *Лисонут-тайр,* 130-16;
3. бахтиёрлик:
Бийик ҳиммату бахти бедоридин,
Басе мулк фатҳ ўлди ҳар соридин.
*Садди Искандарий,* 272а3;
≈ **аҳли//эли** — ҳимматлилар, сахийлар:

Ҳиммат элининг гарчи хулқ кисвати бор,
Чарх атласидин вале бийик рифъати бор.

*Назмул-жавоҳир,* XV-49;

Ҳиммат аҳлики эрур тузлук аро сарв киби,
Даҳр бўстонида сарсабздуру озода.

*Хазойинул-маоний,* Iб-7:

≈ **этагин силки-** — мол-дунёдан воз кечмоқ:

Мир Камолиддин Ҳусайн... Султон Яъқуб яхши эъзоз ва эҳтиром қилиб Биёбонгни суюрғол бердиким, юз минг олтунға яқин ҳар йил тегар эрди. Онча ғаниматқа ҳиммат этагин силкиб, яна Хуросонға келибдур.

*Мажолисун-нафоис,* 146.

≈ **тут-** — ҳиммат деб санамоқ, ҳиммат деб билмоқ:

Ҳиммат тутсалар бу дастур била бу фан қоидасида мухтасаре рақам қилсам. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-48.

**ҲИММАТВАР** — тиришқоқ, зўр иродали; мард, сахий:

Ки борсен хирадманду равшан равон,
Жувонмарду ҳимматвару паҳлавон.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1472.

**ҲИММАТЛИҒ** — ихлосли, ҳимматли;

**суст ҳимматлиғ** — ҳимматсиз, ғайратсиз, ғайрати йўқ, ҳиммати паст:

Суст ҳимматлиғ била учмоғ не мумкин, эй ҳаким,
Ҳикмат авроқи ики эгнинг уза пар бўлди тут.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-75.

**ҲИММАТСИЗ** — иродасиз, бесаховат:

Бийиклик келди ҳимматдин нишона,
Ки ҳимматсизни паст этти замона. *Фарҳод ва Ширин,* 28;

Ҳимматсиз киши эр сонида эмас. Руҳсиз баданни киши тирик демас. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-50.

**ҲИМОЯ//ҲИМОЯТ** — мудофаа, ҳимоя, паноҳ;

...ул муҳлик сўзлари ҳимояти била қатлдин қутулғани.

*Фарҳод ва Ширин,* 152, *сарл.;*

Таҳмурас отаси Ҳушангнинг чун валиаҳди эрди, анинг ўрнида салтанат тахтиға ўлтурди ва халойиқ риоятиға ва мамолик ҳимоятиға жидд била машғул бўлди.

*Тарихи мулуки ажам,* 506.

**ҲИМЯРИЙ** — ҳимяр қабиласига мансуб, ҳимярлик:

Ва Сайф зи Язан ҳимярийки, Яман подшоҳи эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-225.

**ҲИНД** — ҳинд:

Ҳам бу соат қатл тиғин солғамен,
Ҳинд иқлимида жонин олғамен. *Лисонут-тайр,* 122-1

≈ **аҳли** — ҳиндистонликлар:

Ва Ҳомнинг ранги қаро эрдиким, ҳинд аҳли қаро воқеъдурлар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-192-193;

≈ **саводи** — Ҳиндистон атрофи:

Фатҳи ақолимға қилғанда азм,
Ҳинд саводида қаттиқ бўлди разм. *Ҳайратул-аброр,* 109-2;

**соҳири ҳинд** — ҳиндистонлик сеҳргар; Амир Хусрав Деҳлавийга ишора:

Бири муъжиз баёнлиқ соҳири ҳинд,
Ки ишқ аҳлини ўртар сўзу холи. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-443.

**ҲИНДИЙ** — Ҳиндистонга мансуб (тил, одам, нарса):

Ва уч тилки, туркий ва форсий ва ҳиндий бўлғай, бу учовнинг авлод ва атбоъи орасида шоеъ бўлди.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107;

**ханжари ҳиндий иёр** — қимматбаҳо ҳинд ханжари:
Ғайр ҳам ул ҳиндуйи чобуксувор,
Ким чиқариб ханжари ҳиндий иёр.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 35.

**ҲИНДУ** — 1. ҳиндистонлик, ҳинди, қора гўзал маҳбуба:
Буки ҳар ҳинду қошингда шоҳдур,
Дер бу сўзни ҳашвким огоҳдур. *Лисонут-тайр,* 38-6;
2. қоронғилик, зулмат:
Ёруғач тонг сипеҳр жомидек,
Қочти тун ҳиндуси хиромидек. *Сабъаи сайёр,* 140-3;
≈ **нажод** — ҳинд насабли, ҳинддан чиққан:
Чун ҳакими комили ҳинду нажод,
Пилбонлиғ шевасида устод. *Лисонут-тайр,* 160-5;
≈ **йи бозигар** — ўйноқи ҳинди, масхарабоз:
Қилиб лавҳа кимсон била зевари,
Анингдекки ҳиндуйи бозигари. *Садди Искандарий,* 283*а*20;
≈ **йи рехта** — ҳиндча куй:
Муғанний, дегил ҳиндуйи рехта,
Анга сеҳри Кашмирий омехта. *Садди Искандарий,* X-125;
≈ **йи чобуксувор** — чавандоз ҳинди, яъни Низомийдан кейин «Хамса» ёзган Хусрав Деҳлавий:
Ғайр ҳам ул ҳиндуйи чобуксувор,
Ким чиқариб ханжари ҳиндий иёр. *Ҳайратул-аброр,* 28-3;
**холи ҳинду** — қора хол:
Рухсоринг ўтида холи ҳинду
Ўзидек улусни куйдурурму. *Лайли ва Мажнун,* 81*б*1;
≈ **ўл-** — қораймоқ; қора юзли бўлмоқ:
Ҳинду ўлдум, ҳажр эткач рўзгоримни қаро,
Ё балоға нуқта ё андуҳ юзига холмен.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-277.

**ҲИНДУВИЙ//ҲИНДУИЙ** — ҳиндистонлик; ҳиндларнинг динига мансуб:
Қошларингдур гўйи икки ҳиндувий оташпараст,
Майл қилған саждаға ўтлуқ узоринг ёнида.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-564;
≈ **йи шом** — кеча қоронғулиги:
Жунаи меҳр чун узор очти,
Ҳиндуйи шом аскари қочти. *Сабъаи сайёр,* 133-19.

**ҲИНДУВИЙЗОД** — ҳинд авлоди, ҳинди:
Ё ҳинд нажоди ҳиндувийзод,
Ким қасрларини қилди обод.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 666.

**ҲИНДУОСО** — ҳиндича;
≈ **лаъб** — ҳиндича ўйинга ўхшаш:
Тебратиб бошин ҳамон, илкин ҳамон,
Ҳиндуосо лаъб бирла ҳар замон. *Лисонут-тайр,* 41-6.

**ҲИНДУЧА** — ҳиндча;
≈ **ашъор** — ҳинд тилида битилган шеърлар:
Мир Хисрав... ҳиндча ашъорида бир ажиб-ғариб маъни айтибдур. *Мажолисун-нафоис,* 252.

**ҲИНО//ҲИННО** — хина:
Уйладурким илгини ҳинно уза қилмиш нигор,
Улки гулгун кўнглак узра тўнин эпкин айламиш.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-271;
≈ **ёқ-** — хина қўймоқ:
Ёқар ўлсанг итинг илгига ҳино қоним ила

Қуйки, аввал супурай гардини мужгоним ила.
*Хазойинул-маоний,* IIа-323.

**ҲИНОРАНГ** — қизил, хина рангли:
Бўлуб бармоғлари қондин ҳиноранг,
Вале лаъли қурурдин қаҳрабоpанг. *Фарҳод ва Ширин,* 169.

**ҲИРЗ** — сақлайдиган, асрайдиган, сақланиш, омон бўлиш;
≈ **и жон** — жонни сақлаш тумори:
Руқъасин олдилар фиғон айлаб,
Суртубон кўзга ҳирзи жон айлаб.
*Сабъаи сайёр, (Хамса),* 1025;
≈ **и амоний** — *сеҳр ва жодуни қайтаради* деб ёздирилган тумор, дуо (диний):
Тавқ бил жаннат қуши бўйниға то мушкин ипак,
Тушти таъвиз эткали ҳирзи амоний бўйниға.
*Хазойинул-маоний,* IVб-551;
≈ **ва дуо ерин тут-** — (нома) тумор ўрнини босмоқ, ёмон кўздан асрамоқ:
Ул дамким, иши ҳирз ва дуодин ўтти, маъшуқ номаси ҳирз ва дуо ерин тутти. *Маҳбубул-қулуб,* 97.

**ҲИРМОН** — маҳрумлик, бенасиблик, ажраб қолишлик, етишмай қолишлик:
Васл ҳирмони Навоийға эмас ҳеч ажаб,
Чунки маҳрум бўлур ҳар кишиким бўлса ҳарис.
*Хазойинул-маоний,* Iа-220;
**доғи ҳирмон** — маҳрумлик, ноумидлик доғи:
Ул жаҳон сори бу армон элткум,
Бўйла ўтдин доғи ҳирмон элткум. *Лисонут-тайр,* 207-10;
≈ **ўқи** — маҳрумлик ўқи; маҳрум бўлишдан етадиган жабру алам:
Жон қасди кўп этти ёр ҳижрони манга,
Ҳирмон ўқин урди улча имкони манга. *Муншаот,* XIII-121.

**ҲИРМОНЛИҒ** — маҳрум бўлишлик; умидсизлик, ноумидлик, бенасиблик:
Эй Навоий, сен худ эттинг, кимса сендек этмасун,
Шоҳидин ҳирмонлиғу моҳидин армонлиғ доғи.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-625.

**ҲИРОВУЛ** — қўшиннинг илғор қисми, авангард:
Ҳам буронғор, ҳам жувонғор кинсигол,
Ҳам яна ғулу ҳировулда бу ҳол. *Лисонут-тайр,* 163-4;
Ҳировул ясаб етти юз минг киши,
Ки ҳайрон қолиб етти кўк гардиши.
*Садди Искандарий,* 261б8.

**ҲИРОС** — ҳадик, қўрқув:
Ўт сочар ишқинг ҳаросон бўлса кўнглум йўқ ажаб,
Аждаҳодин тонг эмастур мурға бўлмоқ ҳирос.
*Хазойинул-маоний,* IIб-234; *қ.* **ҲАРОС.**

**ҲИРОСАТ** — ҳимоя қилиш, қўриқлаш:
Ҳиросатидин қўю қўзи бўри хавфидин эмин ва сиёсатидин мусофир кўнгли қароқчи ваҳмидин мутмаин.
*Маҳбубул-қулуб,* 9.

**ҲИРС** — очкўзлик; бирор нарсага қаттиқ кўнгил қўйишлик:
Шокир ўлмай улки озу ҳирсдин,
Доим эткай ўзни ғамгин, кимга ғам.
*Хазойинул-маоний,* IVб-725;
**Одамийға агарчи воқеъдур**
**Қариған сари борча ишда халал,**
**Икки феъли вале йигитрак ўлур:**

Бири ҳирсу бири тули амал. *Арбаин,* XV-56;
≈ у **шайдолиғ** — ҳаддан ташқари гирифтор, мафтун:
Сийм учун юз ҳирсу шайдолиғ била,
Ўлмагай охир бу расволиғ била. *Лисонут-тайр,* 112-16;
≈ у **ҳаво** — бирор нарсага қаттиқ берилиш, ҳавас:
Бўрки учин ичкари буккан аён,
Ҳирсу ҳаво қушлариға ошён. *Ҳайратул-аброр,* 159-7;
≈ у **ҳаво ғалабаси** — очкўзлик ва ҳавои нафсни енгиш:
...ҳаргиз сойир шуародек ҳирсу ҳаво ғалабасидин дунё арбобиға илтижо қилмайдурлар.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-177;
≈ **дин кеч-** — тамадан сақланмоқ, қаноат қилмоқ:
Ҳирсдин кечгил ул ғинодурким,
Ҳадду ғоят эмас анга пайдо. *Арбаин,* XV-58.

**ҲИРСКЕШ** — очкўз:
Деди Ҳудҳуд: «К-эй забуни ҳирскеш,
Нафс зулми айлаган кўнглингни реш. *Лисонут-тайр* 107-5.

**ҲИРФА//ҲИРФАТ** — касб-ҳунар, тадбир:
Ишқ ўти кимни айласа маҳрур,
Айламас дафъ ҳирфа, бал кофур.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 975;
≈ **аҳли** — ҳунарлилар, бирор касб билан машғуллар:
Мавлоно Сайфий... ва санъат ва ҳирфа аҳли учун ҳам кўп латофатлиқ назм қилибтур. *Мажолисун-нафоис,* 86;
Яна ҳирфат аҳли тутуб гўшае,
Маоши учун истаса тўшае.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1380.

**ҲИРФАВАР** — ҳунарманд, косиб:
Хонақаҳға солди ўт киргач Навоий дайр аро,
Ҳирфавардек ганжким топти, дўконин ўртади.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-338.

**ҲИРҚАТ** — 1. шуъла, аланга:
Кўнглума васл зилоли била бергил таскин,
Ким ани куйдурадур ишқ ўтининг ҳирқати кўп.
*Хазойинул-маоний,* IIб-73;
Ўт эрур ўз ҳирқатидин бехабар,
Бодаға маст эрканидин не хабар. *Ҳайратул-аброр,* 105-5;
2. ғам, қайғу, куйиниш:
Деди Шайх: Эй хаста жоним офати,
Ўртаган кўнглумни ишқинг ҳирқати. *Лисонут-тайр,* 81-5;
3. куйдириш, ёндириш:
Шуъла шарҳин тил била қилмас киши,
Куймагунча ҳирқатин билмас киши. *Лисонут-тайр,* 180-7.

**ҲИС** — сезги, ҳис-туйғу:
Соқиё, дай шиддатидин ақлу ҳис бетоб эрур,
Чораси жоми биллурин ичра лаъли ноб эрур.
*Хазойинул-маоний,* Iб-112;
Муни билдикки симиёдур бу!
Ҳис қошида ғалатнамодур бу! *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1119;
**беш ҳис** — беш сезги аъзолари; исломда беш фарз, буйруқ:
...исломим шахси беш ҳисдин бирининг ўксуклуги жиҳатидин ноқис бўлмағай. *Вақфия,* XIII-173.

**ҲИСН** — қўрғон, қалъа, истеҳком:
Ароба била ўйла ҳисни матин
Ки эрмас фалак ҳисни андоқ ҳасин.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1463;

≈ **и ҳасин** — мустаҳкам ўралган қўрғон, қалъа:
Шоҳдин истаб ўйла ҳисни ҳасин,
Чиқиб элдин бўлуб ҳисорнишин.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1048.

**ҲИСОБ** — 1. эътибор, қадр, қиммат:
Гар шердурки, мўрча йўқтур ҳисоб анга-
Ким, топмади кўзи бу ёбон гирдида шараф.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-307;

2. сон, адад:
Буки урдунг бошима ҳар тук ҳисоби тиғи жавр,
Бўлса бўлмас ҳар сари мў бўлса бир тил узрхоҳ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-527;

3. ўй, фикр:
Дағи агарчи бу фақир ҳеч ҳисобда эрмасман, аммо эшикда эрканим била йироқ эрканимга бир ҳукм бермангиз.
*Муншаот,* XIII-101.

4. катор, тўда:
Торож этибон дину тоқиб бўйнума зуннор,
Юз йиллиқ куффор ҳисобиға кивурди.
*Хазойинул-маоний,* IVб-588;

5. сўроқ, тақрир, баёнот:
Қудрат илгида бўлуб ул ҳам забун, андоққи мен,
Олмай ул мендин ҳисоб, андоққи мен андин ҳисоб.
*Хазойинул-маоний,* IVб-46;

Бу зулмларки ул айлар, не айлагай ногаҳ,
Онинг ҳисобида ҳақ айласа адолат анга.
*Хазойинул-маоний,* IVб-14;

≈ **айла-** — санамоқ, ҳисобламоқ:
Мен киму меҳру вафо — зулму итоб айласа бас,
Жаврини лутфича жонимға ҳисоб айласа бас.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-237.

**ҲИСОБЛИҚ** — каби, ўхшаш;
**зарра ҳисоблиқ** — зарradeк, зарра каби, беҳисоб, кўп:
Ва ул жиҳатдин зарра ҳисоблиқ чериги зарра хайлидек қўзғалиб, ўзи тадбир ишин заррае номаръий қўймағани.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1455.

**ҲИСОР** — 1. қалъа, қўрғон, истеҳком:
Чу тош узра аёғин тепти маҳкам,
Ҳисор ичра садое тушти ул дам. *Фарҳод ва Ширин,* 80;

2. кўк, осмон:
Ўйлаки Кайвони нуҳусатшиор,
Ким еридур гунбади нилий ҳисор. *Ҳайратул-аброр,* 125-5;

≈ **даври** — қалъа атрофи:
Урар эрди ҳисор даврида гом,
Йиқила-қўпа тутмайин ором. *Сабъаи сайёр,* 122-3.

**ҲИСОРИЙ** — ўралган, қамалда қолган, қўрғон ичида қолган:
Батахсис, булут мушкфом ҳавоға қорнинг суда сиймидин кофурбор ва дай шоҳи шабихунидин ўт зардуштининг хайли манқал қўрғонида ҳисорий... *Муншаот,* XIII-93.

**ҲИСОРНИШИН** — қалъада ўтирувчи:
Шоҳдин истаб ўйла ҳисни ҳасин,
Чиқиб элдин бўлуб ҳисорнишин.
*Сабъаи сайёр (Хамса).* 1048.

**ҲИФЗ** — 1. сақлаш, муҳофаза қилиш:
Анга молининг ҳифзи ранжу ано,
Мунга феълинг зишти дарду бало
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-58;

2. тарбият:

Ани кўрким ул зори мазлум ано,
Неча кўрди ҳифзида ранжу ано.

*Садди Искандарий,* 284*а*15;

≈ **и ҳоли** — ҳолатини, соғлиғини сақлаш:

Соғ эканда риоят айлар эди,
Ҳифзи ҳоли бағоят айлар эди. *Сабъаи сайёр,* 130-24;

≈ **ида асрадик** — ҳимоясида асрасин:

Қилди чун тенгри мулойим ани,
Асрадик ҳифзида доим ани. *Хазойинул-маоний,* IV*а*-411;

≈ **айла-** — сақламоқ, асрамоқ, ҳимоя қилмоқ:

Юз балоға учраса жоним ғамидин ғам емон,
Ҳар балиятдин керак ҳақ айласа жононни ҳифз.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-155;

≈ **эт-//қил-** — ёдламоқ, эсда қолдирмоқ, ҳимоя қилмоқ, сақламоқ:

Телбаликтин гарчи йўқтур хотиримда ҳеч ҳарф,
Лек бас хўб этмишам афсонаи ҳижронни ҳифз.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-155;

Фақиҳ эрди ва мажлис музаккири ва Молик мазҳабида эрди ва «Мавто»ни ҳифз қилиб эрди.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-95;

Уйла қилдим дафтари ишқингда ҳар достонни ҳифз,
Ким қилур атфол сура-сураи Қуръонни ҳифз.

*Хазойинул-маоний,* III*а*-155.

**ҲИЯЛ** — ҳийлалар, алдовлар, фириблар:

Қўюб кўнглин чу афсуну ҳиялға,
Қуёшни айлабон ошиқ Зуҳалға. *Фарҳод ва Ширин,* 185:
Десам азм тарғибиға юз масал,
Анинг дафъиға кўргузур минг ҳиял.

*Садди Искандарий,* 240*а*11;

≈ **эшигин оч-** — ҳийла қилишга киришмоқ, алдаш йўлига кирмоқ:

Ўрганурдин қочған лаванд ва юзига ҳиял ва баҳона эшигин очқан тананд. *Маҳбубул-қулуб,* 145.

**ҲИҚД** — гина, кек:

Наргиседурки, даврон чаманиға кўз солмайдур ва кўнгиллари ғунчасида ҳиқду ҳасаддин ўзга қолмайдур.

*Маҳбубул-қулуб,* XIII-52.

**ҲО** — араб алифбесининг ҳарфи:

Ул жумладин бири, алиф била «ҳо» орасида муносабат ва мушоракат берибдурларки... *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-114.

**ҲОВ** — кимсанинг нидосига жавоб қилишда айтиладиган ундов сўз; ҳа, шундай:

Бир киши сўрди: Кўрубсизларму пил?
Дедилар: Ҳов! Айтти: Айтинг далил! *Лисонут-тайр,* 159-11;
Дебтурки, ҳов, андоқдур, Мирзо сўрубтурки, нечун ўлтурдунг? *Насойимул-муҳаббат,* XV-164.

**ҲОВИЙ** — ўз ичига олувчи, ўзида сақловчи;

**осор ҳовийлари** — кўп нарсани ёддан билувчилар, қиссачилар, тарихчилар:

Ахбор ровийлари ва осор ҳовийлари мундоқ ривоят қилибдурларким, бир ов ҳангомаси ғавғосида ва чопмоқ ва отмоқ орасида Хисрав Парвезнинг сарафрозлиқ тожидин гавҳари обдор ва дурри шоҳвор узулуб ерга тушти.

*Маҳбубул-қулуб,* 82.

**ҲОДИ//ҲОДИЙ** — 1. йўл бошловчи, тўғри йўл кўрсатувчи, раҳбар:
Талаб йўлидаги овораларга мужда денгиз,
Ки йўлга ҳоди эрур дўст маҳмили жараси.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-602;
2. пир, муршид:
Фақр манзилларининг раҳрави, бал раҳбари,
Ҳодийи аҳли фано, муршиди аҳрор қани?!
*Хазойинул-маоний,* II*а*-405;
Туну кун қатъ этар эди водий,
Йўлини бошлаб ул икки ҳодий.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1051;
≈ **йи комил** — маҳоратли йўл бошловчи, тажрибали раҳбар:
Сўзда табъим гар ғалатқа қилди майл,
Ҳодийи комил сўзига қил туфайл. *Лисонут-тайр,* 190-4;
≈ **йи субул** — тўғри йўлга етакловчи:
Ё раб, ул ҳодийи субул ҳаққи,
Ё раб, ул хотами русул ҳаққи. *Вақфия,* 715.

**ҲОДИС** — содир бўлган, юз берган, воқе бўлган; янгидан пайдо бўлган:
Балият аҳлини озод айламиш гардун,
Нединки барча балоси бўлур манга ҳодис.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-94;
≈ **бўл-** — юз бермоқ, воқе бўлмоқ:
Қаю пок хилқатлиқ жоддадин чиқиб қилур ишин ёзмиш бўлғайким, анга ғариб ҳолот ҳодис бўлмиш бўлғай.
*Маҳбубул-қулуб,* 65;
≈ эт- — янгидан пайдо бўлмоқ, кейин юзага чиқмоқ:
Яна шоҳлар ҳодис эткан русум,
Ки бедод эмиш эл аро бу умум. *Садди Искандарий,* 252*а*21.

**ҲОДИСА** — ҳодиса, воқеа:
Бу чаман ичра ҳар гулеким очилурки, фиғонки бор,
Ҳодиса тифли мунтазир узмак учун камин аро.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-27;
Валекин чун салтанатқа шижоатдин гузир йўқтур, кўрунгки, қайсимиз сизга ҳодиса даст берса дафъига кўшиш қила олурбиз. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-218.

**ҲОДИСОТ** — ҳодисалар, воқеалар, ўзгаришлар;
≈ **рўзгор** — турмуш ҳодисалари:
Иттифоқо ҳодисоти рўзгор
Мулк аро қилди бузуғлуғ ошкор. *Лисонут-тайр,* 56-1.

**ҲОЖАТ** — 1. эҳтиёж, зарурият;
≈ **и эмас** — керак эмас, лозими йўқ:
Навоиё, мени Фарҳод дема ё Мажнун,
Нединки, ҳожат эмас боғламоқ фасона манга.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-21.
2. тилак, мақсад, ғараз:
Пойбўсунг ваъдасиға жон олиб, дерсен манга,
Ҳожатингни илтимос эт, ваҳ, не ҳожат илтимос.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-236;
≈ **аҳли** — муҳтожлар, ҳожатмандлар:
Яхши сўз бирла ҳожат аҳлин сўр,
Бермасанг яхши тўъмадин нафақа.
Не учунким расул қавли била:
Яхши сўз бордур ўйлаким садақа. *Арбаин,* XV-61;
≈ **қадари** — ҳожатга қараб, заруратга қараб:
Ҳамул дебтурки, сўзни ҳожат қадари била айтинг.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-96;

≈ **и тавзиҳ** — изоҳ, шарҳ қилишга эҳтиёжлик:

Назмким топти бу сифат таржиҳ,
Ким эмас анда ҳожати тавзиҳ. *Сабъаи сайёр*, 21-21;

**не ҳожат** — нима кераги бор!

Не хас ким ўтунгдин куяр лоғ-лоғ,
Не ҳожат яна қуймағ ул ўтқа ёғ.
*Садди Искандарий*, 289а9;

≈ **айла-** — сўрамоқ, талаб қилмоқ:

Тенгрига изҳори ҳожот айлагай,
Бўйла ойини муножот айлагай. *Лисонут-тайр*, 132-1.

**ҲОЖАТМАНД** — муҳтож, ҳожатли, эҳтиёжли:

Ишқдин чун бор эрди кўнглида банд,
Бандини кўрса эрди ҳожатманд. *Сабъаи сайёр*, 137-18;

Ҳожати будур Навоийнинг, худоёким, ани
Муғбача ҳуснига муғ дайрида ҳожатманд қил.
*Хазойинул-маоний*, IVб-388;

≈ **қил-** — муҳтож қилмоқ:

Ул илму дониш юзидин салотинни қилиб ҳожатманд, бу жаҳл ва инод фартидин халойиқ қошида нописанд.
*Маҳбубул-қулуб*, 145-146.

**ҲОЖИ** — ҳаж қилган, исломда беш фарздан бирини адо этган киши:

Деди ул ҳожиға шайхи бохабар,
К-эй, талабдин топмаған асло хабар. *Лисонут-тайр*, 198-8.

**ҲОЖИБ** — 1. тўсиқ, тўсиб турувчи:

Шўхларнинг қошлариға, эй кўнгул, майл этмаким,
Офият кўйига ҳожиблардур икки рўбарў.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-509;

2. дарвозабон, эшик оғаси:

Қошингдағи гириҳ ул юзни кўргали қўймас,
Жамол мулкида султон улу бу ҳожибдур.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-172;

Қошлари икки қулочин очиб,
Бўлди кўзи уйларига ҳожиб.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 851.

**ҲОЖОТ** — ҳожатлар, эҳтиёжлар; **аҳли ҳожот** — муҳтожлар, ҳожатмандлар:

Гарм айлабон ани бу муножот,
Атрофида лол аҳли ҳожот. *Лайли ва Мажнун*, 73а18;

**қозиюл ҳожот** — ҳожатларни чиқарувчи, ҳожатбарор:

Қазодин улча манга келди, зикри ҳожат эмас,
Билур шу шиддати ҳолимни қозиюл ҳожот.
*Хазойинул-маоний*, IVб-742.

**ҲОЗИМ** — ҳазм қилувчи, овқат сингишига ёрдам берувчи:

Соғинма барча пишиғ сўзни таъб этар ошом,
Бўлур муқаййию ҳозим чу иккиси матбух.
*Хазойинул-маоний*, IIIб-111.

**ҲОЗИР** — 1. шу пайт, шу вақт:

Бу навъ кишики, анга мундоқ бўлғай кирдор, ҳоло бу даврда мавжуд ва ҳозир бор. *Маҳбубул-қулуб*, 103;

2. тайёр, шай:

Ул худовандиға қилмас жуз вафо,
Лек мендин ҳозир ўлмай жуз жафо. *Лисонут-тайр*, 178-15;

3. мавжуд, пайдо:

Илтимос эттики: Ўлтур бир нафас,
То қилай ҳозир неким қилсанг ҳавас. *Лисонут-тайр*, 200-8;

≈ **бўл-** — келмоқ, иштирок қилмоқ:

Ҳуснунга меҳр этти даъвий, зулфдин чиққач юзунг,

Туя ҳижобиға кириб мажлисқа ҳозир бўлмади.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-607;

Ҳар кун Имом Аъзам дарсиға ҳозир бўлур эркандур ва бир масала ўрганиб бу йўлни яёғ борур эркандур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-156.

**ҲОЗИРБОШ** — ҳозир бўл! ҳушёр бўл! маъносидаги хитоб:

Кеча лекин фиғони фош бирла,
Юруб то субҳ ҳозирбош бирла. *Фарҳод ва Ширин,* 148.

**ҲОЗИҚ** — яхши билувчи, ўз ҳунарини энг яхши ўзлаштирган одам;

≈ **табиб** — билимдон табиб:

Ҳозиқ табибки шафқати бўлғай — Исои Руҳуллоҳға нисбати бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 25.

**ҲОЗО** — бу, шу; **ало ҳозал-қиёс** — шу қиёсда, шунга таққослаб:

Андоқки, тунглук ва узук ва тўрлуғ ва босуруғ ва чиғ ва қанот ва кўзанак ва увуғ ва боғиш ва бўсаға ва эркина ва ало ҳозал-қиёс. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ҲОЗУРО** — жой номи;

≈ **эли** — ҳозуроликлар:

Ва Хантилатус-содиқнинг ҳидояти ҳозуро элигаким, Яман мулкидандур, асҳоби каҳфдин сўнгра дейилибтур, ул пайғамбаредурким, ҳақ таоло амри била ул қавмни динға даъват қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-238.

**ҲОИЛ//ҲОЙИЛ** I — тўсиқ, тўсувчи, монелик қилувчи:

Қуёшдин соя қочмоқлиққа моил,
Арода айлабон шахсини ҳоил. *Фарҳод ва Ширин,* 94;

≈ **қил-** — тўсмоқ, ёпмоқ, парда тутмоқ:

Тушмасун ҳар кўз юзунгга, элга ҳам ўт тушмасун,
Чиқма уйдин парда ўтлуғ юзга ҳойил қилмайин.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-483.

**ҲОИЛ//ҲОЙИЛ** II — даҳшатли, ваҳимали, қўрқинчли:

Улуғлар саҳмноку ўйла ҳоил,
Ки айлаб кўргучи ҳушини зоил. *Фарҳод ва Ширин,* 97;

**наъраи ҳойил** — даҳшатли ҳайқириқ:

Чунки ушшоқ уни ёқмас эмиш ул гул қулоғиға,
Эй Навоий, неча булбул киби бу наъраи ҳойил.

*Хазойинул-маоний,* III*б*-380.

**ҲОЙ** — ниҳоятда ҳаяжонланганда айтиладиган садо;

≈ **ила ҳуй** — шодликда чиқариладиган овоз, сўфийларнинг зикрида айтиладиган сўз:

Сенинг хаёлинг ила хонақаҳда ҳой ила ҳуй,
Сенинг висолинг учун дайр ичинда нолау вой.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-579.

**ҲОЙ-ҲОЙ** — йиғида айтиладиган овозлар, сўзлар:

Сенки базми айш аро ҳар дам қилурсен қаҳқаҳа,
Не ғаминг андинки, йиғлармен ғамингдин ҳой-ҳой.

*Хазойинул-маоний,* IV*а*-333;

≈ **у ҳуй** — дод-вой, бесаришталик:

Ким эл аро бўйла тушуб ҳойу ҳуй,
Ҳар сари солғай бир узун гуфтугўй.

*Ҳайратул-аброр,* 196-18;

≈ **йиғла** — вой-войлаб йиғламоқ:

Ҳой-ҳой йиғлаб ва талх-талх шўробалар тўкуб... чун муборак мизожларида заъф бор эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-65.

**ҲОКИЙ** — ҳикоя қилувчи, қисса айтувчи:

Бу номаға нусха зоти поки,
Тенгри сўзидин улусқа ҳокий.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 654.

**ҲОКИМ** — ҳукм қилувчи, буюрувчи, бошлиқ:

Ким бори қушларға бўлғай ҳоким ул,
Ким эрурбиз бир заифу саъб йўл. *Лисонут-тайр,* 94-11;
Анда бир шоҳ ҳокиму волий,
Мулки маъмуру ҳиммати олий. *Сабъаи сайёр,* 146-24.

**ҲОЛ** — 1. **ҳол, аҳвол, кайфият:**

...агар худованди таоло мени беҳишт била дўзах орасида мухайяр қилса, мен дўзахни ихтиёр қилурмен. Нечунки, ҳаргиз нафсим муроди била зист қилмайдурмен. Бу ҳолда беҳишт — нафс муродидур ва дўзах — ҳақ муроди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-125.

Неча кун ҳолин англамас эрди,
Гоҳ ўзинда гоҳи эмас эрди. *Сабъаи сайёр,* 95-27;
Уйғониб ҳолиға истиғфор эди,
Юмса кўз ул тушга-ўқ такрор эди. *Лисонут-тайр,* 68-12;

2 хусусият, маъно:

Сўзчи ҳолин боқма, боқ сўз ҳолини,
Кўрма ким дер ани, кўргил ким на дер. *Хазойинул-маоний,* IIIб-692;

3. он, вақт, фурсат:

Тийра бўлди жаҳон анга ҳоли,
Гўйиё ботти меҳри иқболи. *Сабъаи сайёр,* 149-22;

4. **ихтиёр, ирода:**

Ўзлукдин қилса жудо ҳақ ани,
Қўймаса ўз ҳолиға мутлақ ани. *Ҳайратул-аброр,* 155-28;

5. ҳуш, ўзига келиш:

Мир Ҳайдар Мажзуб... гоҳики ўз ҳолиға келса эрди, уламо била улум баҳсин андоқ қилур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 40;

≈ **тили** — аҳволнинг ўзи гапириб туриши; бир нарсанинг ўзидан билиниб туриши:

Забоналар яролардинки чиқти, ҳолимни
Демакка ҳол тили бўлди ҳар забона манга. *Хазойинул-маоний,* IVб-21;

**важду ҳол** — кўтаринки руҳ билан:

Мавлоно Риёзий... ваъз айтиб минбарда ўз ашъорини ўқуб, йиғлаб важду ҳол қилур. *Мажолисун-нафоис,* 119;

≈ **има мадоро айла-** — қандайлигини риоя қилмоқ, назарда тутмоқ:

К-эй ҳолима айлаган мадоро,
Сиррим назарингда ошкоро. *Лайли ва Мажнун,* 71а18;

≈ **зоҳир бўл-** — тасаввуфда художўйларда бўладиган ўзни йўқотиш ҳоллари, аҳвол зоҳир бўлмоқ:

Бекка бу ҳол зоҳир бўлғач мурид бўлуб, лангар ясаб, кўп авқоф қилибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-155;

≈ **инга ҳозир бўл-** — хабардор бўлмоқ:

Санга ғойиб ар бўлди озода шоҳ,
Бори ҳолингға ҳозир ўлсун илоҳ. *Садди Искандарий,* 318а20;

≈ **чек-** — умр ўтмоқ:

Ҳажр аро йиллар бу янглиғ кечти ҳол,
То етишди оғзиға жоми висол. *Лисонут-тайр,* 102-13.

**ҲОЛА** — ой ва қуёш атрофидаги гардиш:

Ул турфа чеҳра доиранинг чамбари аро,
Хуршид даврасида анингдекки ҳоладур. *Хазойинул-маоний,* IIIа-101;

Қамарға бўйла тош ўлғач ҳавола,
Бўлуб қалқон анинг олида ҳола. *Фарҳод ва Ширин,* 119.

**ҲОЛАТ** — 1. ҳол, аҳвол, вазият, шароит:
Тенгри бу ҳолат насиб этмиш манга,
Хони қисматдин бу иш етмиш манга. *Лисонут-тайр,* 45-15;
Кўнглум юзунг бечораси, жоним лабинг хунхораси,
Сўр эй жаҳон овводаси, гоҳи аларнинг ҳолатин.
*Хазойинул-маоний,* Iа-355;
Бир лаҳза енгиб ани тафаккур,
Ўз ҳолатиға этиб таҳайюр. *Лайли ва Мажнун,* 65б20;
2. вақт, пайт:
Эй Навоий, тўкма ўтлуғ кўнглунг узра ашкким,
Ўртанур кўпроқ куяр ҳолатда қуйсанг ёғ доғ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-303;
Бу ҳолатда бир чобук айлаб шитоб,
Ёпиб орази узра чиний ниқоб. *Садди Искандарий,* 303а3;
3. кўриниш, қиёфа:
Чун ародин ўтти бир аҳди баъид,
Бўлдилар ул ҳолатимдин ноумид. *Лисонут-тайр,* 206-19;
4. рўй берган ҳодиса:
Инонсанг бу ҳолатқа бир фикр қил,
Инонмас эсанг айла таҳқиқу бил.
*Садди Искандарий,* 287б12;
завқу ҳолат — хурсандчилик ва шодлик пайтлари:
Кишики истасаким, етмагай малолат анга,
Керакмас аҳли жаҳон бирла завқу ҳолат анга.
*Хазойинул-маоний,* IVб-14;
Айлади байъ завқу ҳолатидин,
Сарви гулруҳни шаҳ ваколатидин. *Сабъаи сайёр,* 51-9.

**ҲОЛАТЛИҒ** — ҳоллик, аҳволлик:
Вилоятларда бўлғай мевалар кўп таъму ҳолатлиғ,
Вале қайси вилоят ичра бўлғай мунча лаззатлиғ.
*Маҳбубул-қулуб,* 20.

**ҲОЛИЁ** — ҳозирда, шу пайтда:
Мену кавсарки дайр ичра Навоий,
Бу давлатқа мушарраф ҳолиёдур.
*Хазойинул-маоний,* IVа-87.

**ҲОЛЛИҚ** — (тасаввуфда) художўйларнинг ўзгача аҳволга тушиб қолишлиги; ўзгача кайфиятга тушиб қолишлик:
Андоқки сўзларидин зоҳирдурки, бағоят важду ҳоллиқ экандур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-178.

**ҲОЛО** — 1. ҳозир, шу маҳалда, шу пайтда:
Дайр аро бўлмиш анисим пири дайру муғбача,
Тутмишам ҳоло бир-икки номусулмон бирла унс.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-127;
Сўзунгким санга келди ҳоло писанд,
Писанд эркин эл ичра ё нописанд.
*Садди Искандарий,* 323б18;
2. ҳалигача, ҳозиргача:
Дағи Қайту тоғининг шимоли ҳаддида сокин бўлубтурки, ҳоло Бобонинг такяси ва мазори ва дарвешлари андадур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-162;
Юз қўюб қабриға ҳоло аҳли роз,
Кўргузурлар сидқ юзидин ниёз. *Лисонут-тайр,* 99-12.

**ҲОЛОТ** — аҳволлар, кайфиятлар:
Аларнинг бу навъ ҳолот ва камолот ва каромотларида азизларки, мисли: Мавлоно Абдулвосеъки, басе фазоили ҳамида

била оростадур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-64;
Дедилар, он миқдор (озиқ) ейликки, андин гузир бўлмағай, бори шубҳа оз бўлғай. Иброҳим Адҳамнинг ҳолоти бағоят кўпдур, бир китоб битиса бўлур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-78;

≈ **адоси** — аҳволларни шарҳлаш, аҳволларни батафсил айтиб бериш:
Тартибидин вуқуъ топқан ҳолот адосида ва юз кўргузган мушкилот имлосидаким ҳар бирида агар китоблар тасниф қилилса ва мужалладлар тартиб этилса.
*Маҳбубул-қулуб,* 96;

≈ **кайфияти** — аҳволларнинг тафсилоти:
Бу фақир алар хизматида таълим ва истифода юзидин ўқубмен ва аларнинг ҳаётларининг охирининг таърихи ва ул ҳолот кайфияти. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-8.

ҲОМИЙ — ҳимоячи, сақловчи, қўриқловчи; подшоҳ, ҳоким;
≈ **бўл-** — ҳимоячи бўлмоқ, ҳоким бўлмоқ:
То жаҳондур жаҳонға ҳомий бўл,
Салтанат тахтида киромий бўл. *Муншаот,* XIII-123.

**ҲОМИЛ** — кўтарувчи, кўтариб юрувчи; элтувчи:
Самандур қуш бўлуб анқоча зўри бўлса жазм эрмас,
Бўла олмоғлиғи сўзу ғамим мактубиға ҳомил.
*Хазойинул-маоний,* IIб-377;

Зумраи инсон аро ҳам комили,
Келди машаққат юкининг ҳомили. *Ҳайратул-аброр,* 140-17;
Эмдиким ёзди номаға унвон,
Номанинг ҳомилини қилди равон.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1102.

≈ **и роз** — сир сақловчи:
Деди ҳомили роз айлаб сужуд,
Ки жонингға ҳақдин туман минг дуруд.
*Садди Искандарий,* 257а4;

**руқъа ҳомили** — хат олиб борувчи:
Ружуъ руқъа ҳомилининг адосиға ва ҳавола нома ноқилининг дуосиға қилилди, вассалом. *Муншаот,* XIII-109.

**ҲОМИЛА** — ҳомиладор, иккиқат хотин; қориндаги бола:
Бу ҳолдин оз вақт ўткач, ҳомила туғулди ва вазир анга Шоҳпур от қўйди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-209;
Вазир оқибатандиш киши эрди, ўлтурурда қиз айттиким, подшоҳдин ҳомиламен. *Тарихи мулуки ажам.* XIV-209;
**бўл-** — бўйида бўлиб қолмоқ, иккиқат бўлиб қолмоқ:
Алқисса, Мусо алайҳис-саломға онаси ҳомила бўлди ва Мусо алайҳис-саломнинг бу муъжизи буким, онасининг ҳомила эркани ўзга зуафодек маълум бўлмас эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207;

≈ **ҳамл қўй-** — туғмоқ:
Қўрарким, қўюб ҳамл бир ҳомила,
Қарин қолмайин руҳ анга жисм ила.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1263.

**ҲОМУН** — дашт, саҳро, чўл:
Сайли ашким ғамида сарсари оҳим бирла
Даштни баҳр этибон, тоғни ҳомун қилди.
*Хазойинул-маоний,* IIа-360;

≈ **эт-** — янчмоқ, текисламоқ:
Тиғ ила қонни қилғайсен Жайҳун,
Гурз ила тоғни этгайсен ҳомун. *Сабъаи сайёр,* 35-29.

**ҲОР//ҲОРР** — иссиқ, куйдирувчи; эски тиббиётда мижоз бир неча хилга бўлинган;

≈ у ёбис — иссиқ ва қуруқ:

Чу ҳору ёбис ўлмишдур мизожи,
Нақизи бирла қилмоқдур иложи. *Фарҳод ва Ширин*, 93;

≈ у рутаб — иссиқ ва ҳўл:

Бирин ҳорру рутаб англа беваҳму бийм,
Бирин бориди ёбис айтур ҳаким.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1522.

**ҲОР-//ҲОРИ-** — чарчамоқ, толмоқ:

Ва Қайковуснинг фосид хаёлотидин бири бу эрдиким, сандуққа кириб, тўрт гўшасида қочир ё бургут боғлаб, осмонға борурмен деб ҳаво тутуб, қушлар ҳорғандин сўнгра ани ерга тушурдилар. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-194;

Бари сафар аҳлиға паноҳ ул,
Ҳориб етганга такягоҳ ул. *Лайли ва Мажнун*, 58*а*4;
Йўл югурмоқдин туну кун ҳормайин,
Ҳар балоким келса юз қайтармайин. *Лисонут-тайр*, 187-2.

**ҲОРИС** — экин экувчи, деҳқон:

Навоий, амал хирмани ичра ўт сол,
Ки бўлмоқ керакмас бу мазраъда ҳорис.
*Хазойинул-маоний*, II*б*-93.

**ҲОСИД** — ҳасад қилувчи, ҳасадчи, кўролмовчи:

Тут муғтанам, ўлдунг эса хушҳол замоне,
Невчунки, замон ҳосид эрур, аҳли замон ҳам.
*Хазойинул-маоний*, III*б*-409;

≈ бўл- — ҳасад қилмоқ:

Мен гадо масту харобот аро илгимда сафол,
Боқса Жамшид бу иқболима бўлғай ҳосид.
*Хазойинул-маоний*, II*б*-131.

**ҲОСИЛ** — 1. мева, маҳсулот:

Минг йил ўлса боғ аро манзил санга,
Шох ила барг ичра не ҳосил санга. *Лисонут-тайр*, 44-9;

2. фойда, натижа:

Минг уч юз жазира анинг дохили,
Басе кўп жазирасининг ҳосили. *Садди Искандарий*, 311*а*1;

3. аён, аниқ, равшан:

Лек жамъ ўлғанда бу барча сифат,
Пилға ҳосилдур ул дам маърифат. *Лисонут-тайр*, 160-10;

4. насибани қўлга киритиш истаги:

Аларға чу таскину оромдур,
Санга даги ҳосил бари комдур. *Садди Искандарий*, 320*б*10;

**сўз ҳосили** — сўз хулосаси, натижаси:

Будур сўз ҳосиликим, бу қамарчеҳр,
Ки онинг сари гарм ўлмиш санга меҳр.
*Фарҳод ва Ширин*, 138;

≈ **айла-** — 1. эришмоқ, қўлга киритмоқ:

Урмаған ул амр қилмай бир нафас,
Ҳосил айлаб ҳар не ул этган ҳавас. *Лисонут-тайр*, 107-8;

2. ҳосил йиғиштирмоқ, пайдо қилмоқ:

Жуз шарар не дона ҳосил айлагаймен, чунки сен
Мазраъи жоним аро ўт бирла хирман айладинг.
*Хазойинул-маоний*, III*б*-352;

≈ **бўл-** — пайдо бўлмоқ:

Невчунким бўлса дол лафзиға нуқта «зол» бўлур ҳосил,
Мазаллат икки айрилған кўнгулга етти холингдин.
*Хазойинул-маоний*, III*а*-255;

**ком ҳосил қил-** — мақсадга эришмоқ, истакни қондирмоқ:

Судоба — ўгай онаси анга ошиқ бўлуб эрди, андин ком ҳосил қила олмай, ўз қўрқунчидин Кайковус қошида ани ўзи била бадном қилиб чақти ва ул ўз бароати учун ўтқа кирди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-194;

Қўйни ҳам чўпонға восил қилдилар,
Сўнгғи комин доғи ҳосил қилдилар. *Лисонут-тайр,* 84-17;

≈ **ром ўл-** — муяссар бўлмоқ, қўлга киритмоқ:

Не тонг тунд душман анга ром эса,
Чу ром ўлди ҳосил, неким ком эса.
*Садди Искандарий,* 291*а*18;

≈ **эт-** — 1. барқарорликни қўлга киритмоқ, эришмоқ:

Фано тариқида ҳар кимки ҳосил этти русух,
Риёу зуҳд онинг оллида эрур мансух.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-111;

2. розиликни олмоқ:

Топсанг қаю ишта муддаосин,
Саъй айла-ю ҳосил эт ризосин. *Лайли ва Мажнун,* 96*а*9;

≈ **ўл-** — мақсадга эришмоқ:

Кимга ондин ҳосил ўлса муддао,
Лутф этиб Фонийни ҳам қилса дуо. *Лисонут-тайр,* 212-9.

**ҲОСИЛАН//ҲОСИЛО** — маълум бўлишича, натижада, қисқаси, хуллас:

Ҳосилан шоҳ топти чун комин,
Демагил комким, Дилоромин. *Сабъаи, сайёр,* 54-21;
Риё ичинда неким ҳосил эттинг, эй зоҳид,
Десанг халос ўлай эт раҳну, ҳосило қадаҳ ич.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-117.

**ҲОСИЛЛИҚ** — натижали, фойдали:

Ким бу беҳосил ишингни тарк тут,
Ўзни бир ҳосиллиқ иш бирла овут. *Лисонут-тайр,* 45-7.

**ҲОТИФ** — ғойибдан овоз берувчи, чақирувчи:

Бир кун овға борадур эрди. Ҳотифе нидо қилдики, эй, Иброҳим, сени бу иш учун яратмайдурлар. Бу сўздин анга огоҳлиқ юзланди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-7[illegible]

Чу ҳотиф манга бу нидо айлади,
Сен этган адони адо айлади. *Садди Искандарий,* 243*б*1[illegible]

≈ **и фархунданафас** — қутли овоз, ғойибдан келган қувончли товуш:

Ҳотифи фархунданафас чун ишоратин қилдим. Ҳазрати Амир «Насрул-лаолий»си таржимасин азиматин қилдим.
*Назмул-жавоҳир,* 34.

**ҲОФИЗ** — 1. сақловчи, ҳимоя қилувчи:

Қуръонға сен ўлған киби яксон ҳофиз,
Бўлсун санга барча ишда Қуръон ҳофиз.
*Хазойинул-маоний,* I*б*-756;

2. ёддан билувчи; Қуръонни ёддан билувчи, қори:

...Алар назъ ҳолатида ва мавт сакаротида эрдилар, ҳеч ҳофиз ҳозир эрмас эрдиким, алар бошида қуръон ўқуғай. Бу маҳалда Хожа Деҳдор етишти. Аларнинг видоъ дийдорлариға мушарраф бўлуб, қуръон ўқуғали бошлади...
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-63;

3. ашула айтувчи, ҳофиз:

Чекти булбул киби минг лаҳн ила достон ҳофиз,
Йўқ анингдек яна бу даврда хушхон ҳофиз.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-162;

≈ **и вусқо** — қуръонни тўлиқ ёдлаган:

...Хожа Абдуллоҳ тўрт йил Шиблий хизматини қилиб эрди ва Шиблий ани Хуросон жаводи деб эрди ва ҳофизи вусқо эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-120;

≈ **и мужаввид** — қуръонни бехато, тажвид қоидасига мувофиқ қироат қилувчи, қори:

Фақир соъий ва боис бўлдумким, ул қуръон ўқуб, ёд тутти ва хўб ҳофизи мужаввид бўлди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-65;

**хушхон ҳофиз** — чиройли овоз билан қироат қилувчи:

Бу даврда йўқ сен киби хушхон ҳофиз,
Ҳуффоз аро сарҳалқаи даврон ҳофиз.
*Хазойинул-маоний,* Iб-756.

**ҲОФИЗА** — ёдлаш, ёдда сақлаш, ёдлаш маҳорати, ёдлаб қолиш қуввати:

Дебтурки, ҳақ субҳонаҳу ва таоло манга ҳофиза бериб эрдики, ҳар не қаламим тахтиға кирса, ёдимдин чиқмас эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-119;

Мавлоно Ҳисолий... ҳофизаси яхшидур, табъи дағи ҳофизасича бор. *Мажолисун-нафоис,* 103.

**ҲОШИМИЙ** — Ҳошим авлодидан, Ҳошимга мансуб;

≈ **кеш** — улуғ авлод феъл-атворига хос, хуш одатли:

Андоқки расули ҳошимий кеш,
Ҳажр ичра чу бўлди вуслатандеш. *Лайли ва Мажнун,* 59а8.

**ҲОШИЯ** — бирор нарсанинг чети, айланаси:

Санъатинг саббоғидин кўк золи кийган ҳуллаи мовий,
Ҳошия бўлған шафақдин зайлиға ранги гул каз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-203;

**варақ ҳошияси** — варақнинг чети:

Ул варақ ҳошиясида бадоеъ нукта суруб, замон нотавонин масрур қилибтур. *Муншаот,* XIII-119.

**ҲОШИЯЛИҚ** — ҳошияли, жиякли:

Алоча ҳошиялиқ тўн кийиб ул рашки пари,
Ол этук бирла хиром этса, эрур кабки дари.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-324.

**ҲОШО** — ҳеч, ҳеч қачон, ҳеч вақт... манфий маънода ишлатилади:

Воизо, айлаб енгиллик, нечаким кавсар майин
Мақтасанг, ҳошоки мен ратли гарондин кечкамен.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-263.

**ҲОШАЛЛОҲ** — худо сақласин:

Кимга бу кашф ўлди мустағрақдур ул,
«Ҳошаллоҳ» ким дегайсен ҳақдур ул. *Лисонут-тайр,* 63-18.

**ҲУББ** — севиш, муҳаббат:

Бир сари мў олам аҳли бўғзидин парвойи йўқ,
Айлаган ўзни сенинг ҳуббингға мансуб, эй ҳабиб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-46;

Кимгаким ҳуббу бўғзу манъу ато,
Ҳақ учун бўлди жазм бил ани. *Арбаин,* XV-56.

**ҲУБОБ** — 1. сув юзида пайдо бўладиган пуфакчалар:

Ҳавойи ишқинг асрорға эрур ҳар ён кумуш гунбаз,
Ки қилмишмен иморат баҳри ашкимнинг ҳубобидин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-479;

2. осмон гумбази; **етти ҳубоб** — осмон:

Чун илминг баҳриға тушуб мавж,
Бу етти ҳубоб уза тутуб авж. *Лайли ва Мажнун,* 57а7;

≈ **уйи** — сув юзида пайдо бўлиб йўқоладиган пуфакча; фоний дунё:

Кўнгулни бу уй бирла шод айлама,

Ҳубоб уйига эътимод айлама. *Садди Искандарий,* Х-359;
**зақан ҳубоби** — бағбақа айланаси:

Узор меҳрига турраи шомини ҳар тарафтин қилиб мутарро,
Бу турфаким меҳр чашмасидин зақан ҳубобин осиб муаллақ.
*Хазойинул-маоний,* IIб-317.

**ҲУБУБОТ** — донлар, уруғлар:

Ва Жабраил ҳубубот келтуруб, Одамға қўш суруб, экин экмак қоидасин ўргатти. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190.

**ҲУБУТ** — тушиш, жойлашиш:

Руҳ ул нурдурурким, ҳақ анга бермиш авж,
Нафс зулматқа қолиб, қилмиш анга поя ҳубут.
*Хазойинул-маоний,* IVа-285.

**ҲУВАЙДО** — аён, равшан, зоҳир, белгили, ошкоро:

Риштаси ҳабли матин, бодаси миръоти сафо,
Иккисидин менга мақсуд ҳувайдо эрди.
*Хазойинул-маоний,* IVб-616;

Эй ҳуснға айлаганни шайдо,
Мажнунлуғ ила қилиб ҳувайдо.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 645.

**ҲУВИЙЯТ** — моҳият, ҳақиқат:

«Ҳо»си ҳувийятни қилиб жилвагаҳ,
«Лом»и била қойил «ал-мулку лаҳ». *Ҳайратул-аброр,* 4-15.

**ҲУД** — қуръондаги 114 сурадан бирининг номи:

Ҳазрат буюрдиларки, ўтган кеча «Ҳуд» сураси мулоҳазасида «Фастақим камо умирту» оятида тааммул қилур эрдим. Анинг суъубатидин бу воқеъ бўлубтур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-68.

**ҲУДИЙ** — туячилар хиргойиси:

Араб теваси «ҳудий» лаҳни била бодия қатъида тез бўлур, булут бухтиси раъд садосидин соиқаангез.
*Маҳбубул-қулуб,* 36-37;

Чун ҳудий Лайли қулоғин ёлқитур Мажнун, не суд,
Тоғни гар келтурур афғонға фарёди била.
*Хазойинул-маоний,* Iб-577.

**ҲУДО** — тўғри йўл, рост йўл, дини ҳақ, дини ислом:

Ашрақат мин акси шамсил каъси анворул-ҳудо,
Ер аксин майда кўр, деб жомдин чиқди садо.
*Хазойинул-маоний,* Iб-21.

**ҲУДУД** — чегаралар:

Рум ва Мағрибдин Яман ҳудудиғача Салмға берди, Туркистон ва Чин ҳудудин Турға берди. *Тарихи мулуки ажам,* 508;

≈ **и бохтардин то баховар** — ғарбдан шарққача:

Жаҳон мулкин кезиб кишвар ба кишвар,
Ҳудуди бохтардин то баховар. *Фарҳод ва Ширин,* 103.

**ҲУДҲУД** — сассиқпопишак:

Бўлдилар Ҳудҳудға пайрав сарбасар,
Роҳрав ул хайлу Ҳудҳуд роҳбар. *Лисонут-тайр,* 36-3;

Ҳудҳуд элтур дардлиғ пайғомим ул ой қошиға,
Санчибон худранг руқъам пайк янглиғ бошиға.
*Хазойинул-маоний,* IIб-538.

**ҲУЖАЖ** — ҳужжатлар, далиллар, исботлар:

Сўзунг чин ўлса, анга ҳожати далил эрмас,
Қуёшни улки ёруғ дер, не ҳожат анга ҳужаж!
*Хазойинул-маоний,* IVб-98.

**ҲУЖЖАТ** — далил, исбот:

Ақл васвоси хароб этмиш мени ҳужжат била,

Соқиё, бир айш жоми тут мангаю ани енг.

*Хазойинул-маоний,* IIб-366;

Ҳужжат агар истаса ҳар тийра зот,

Ҳар бириси кўргузубон муъжизот. *Ҳайратул-аброр,* 61-13.

≈ **и қотиъ** — қатъий далил:

Ҳакими коинотпайванд ва холиқи бемислу монанд масну оти тамошоси анинг вужуди исботиға ҳужжати қотиъ...

*Садди Искандарий (Хамса),* 1398;

≈ **ул-ислом** — машҳур имом Ғаззолийнинг сифати:

Мир Ислом Ғаззолий — ҳужжатул-ислом Имом Муҳаммад Ғаззолий... авлодидиндур. *Мажолисун-нафоис,* 16.

**ҲУЖЖОЖ** — ҳожилар, Макка ва Мадинага борган зиёратчилар:

Ҳарими қурб аро матлуб васлидин бўлуб махзуз,

Йўқ андоқким, ҳарими Каъба ичра зумраи ҳужжож.

*Хазойинул-маоний,* IVб-97.

**ҲУЖРА** — ҳужра, хона:

Марғуб ёронлар машҳуд бўлғайлар ва ағёр юзига ҳужра эшиклари масдуд. *Муншаот,* XIII-92;

Келу ҳужрам супургил, эй иқбол,

Гирд болишт равзан олиға сол. *Сабъаи сайёр,* 34-6;

**тан ҳужраси** — тан, гавда:

Танинг ҳужраси жон фаршиға паноҳ,

Тану жонинга воқиф ўлсун илоҳ. *Вақфия,* 716;

≈ **азми айла-** — танҳо бўлмоқ, узлатда бўлмоқ:

Айладим ҳужра азми тинмоқ учун,

Кўзларим уйқудин исинмоқ учун. *Сабъаи сайёр,* 198-20.

**ҲУЖУМ** — ҳужум, ҳамла:

Мунча мазкур ўлған ойину русум,

Разм тартибида бир ёндин ҳужум. *Лисонут-тайр,* 165-15;

Айладилар ер юзи узра ҳужум,

Гулшани чарх узра нечукким нужум.

*Ҳайратул-аброр,* 165-8;

**шаҳват ҳужуми** — исён, қўзғолон (гуноҳ):

Хожанинг қолмади таҳаммули ҳеч,

Солди шаҳват ҳужуми жисмиға печ. *Сабъаи сайёр,* 165-10;

≈ **айла-//қил-** — ҳужум қилмоқ, ҳамла қилмоқ:

Айласа хотирингға тафриқа қушлари ҳужум,

Зикр ўти доғи риёзат тоши бирла уркут.

*Хазойинул-маоний,* IVб-76;

Эл ҳужум қилғач, ёнди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-234;

≈ **кўргуз-** — отланмоқ, ҳозирлик кўрмоқ:

Қушларни йўл азмиға ҳужум кўргузганлари ва риёзат шид датидин баъзининг азиматиға футур юзлангани.

*Лисонут-тайр,* 35-2.

**ҲУЗЗОР** — ҳозирлар, мавжудлар, ҳозир бўлганлар:

Аксар мажлис ҳуззориға насридин хабар ва назмидин асар воқеъ бўлуб, риққатлар даст берур эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-95;

Нўширавон муболаға қилдиким, тузни сотқун ол! Мажлис ҳуззори айттилар... *Тарихи мулуки ажам,* XIV-224.

**ҲУЗН** — ғам, қайғу, хафалик, ғамгинлик:

Эй Навоий, ҳузн ила ўткар қарилиғ меҳнатин,

Чун йигитлик борди айшу ишрат айёми била.

*Хазойинул-маоний,* IIа-312;

Ғояти ҳузн ва малолатдин талх-талх шўроба тўкуб, ҳой-ҳой йиғлади. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101;

Қилди чун минг ҳузн ила тавфи ҳарам,

Рум иқлими сари қўйди қадам. *Лисонут-тайр,* 69-2;

≈ **аҳли** — ғамлилар, дардмандлар:

Эй соқийи давр! Бир қадаҳ тут,
Ҳузн аҳлиға соғари фараҳ тут.
*Лайли Мажнун (Хамса),* 867;

≈ **и жовид ўл-** — доимий қайғуда бўлмоқ:

Ўзларидин борча навмид ўлдилар,
Мубталои ҳузни жовид ўлдилар. *Лисонут-тайр,* 192-1.

**ҲУЗУР** I — ҳузур, роҳат завқи:

Ботин ҳаримида тиласа махзани ҳузур,
Зоҳир уйи асосиға вайроналиғ керак.
*Хазойинул-маоний,* Iб-723;

≈ **и қалб қил-** — қалб ором олмоқ, ҳузурланмоқ:

Мосиваллоҳ хотиримдин салб қил,
Онда зикрингни ҳузури қалб қил. *Лисонут-тайр,* 197-16;

≈ **қил-** — роҳатланмоқ, лаззатланмоқ, завқланмоқ:

Оламда завқу ҳол аҳли булар латойифи била масрурдурлар ва булар маорифи била ҳузур қилурлар.
*Маҳбубул-қулуб,* 28-29;

≈ **ет-** — роҳатланмоқ:

Не қилайким кўнглума еткай сурур,
Ким манга андин даме еткай ҳузур. *Лисонут-тайр,* 142-1.

**ҲУЗУР** II — 1. олд, ҳузур:

...чун охирлариға етти, бир кун устод ҳузурида жамъи аимма била ўлтуруб «Шарҳис-Сунна» ўқур эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-142;

2. ихтиёр:

Ўз ҳузурумға мени қўймас даме,
Келтурур кўнглумга ҳар дам аламе. *Лисонут-тайр,* 109-11;

3. ҳозир бўлиш, кўриниш; фароғат, ҳаловат, осойиш:

Деди: Эй кўрмагингдин кўнглума ком,
Ҳузурингдин ҳазин жонимға ором. *Фарҳод ва Ширин,* 137.

**ҲУЙ** — 1. хурсандликдан айтиладиган садо; **ҳой ила ҳуй** — ҳай-ҳай, оҳ-оҳ:

Сенинг хаёлинг ила хонақаҳда ҳой ила ҳуй,
Сенинг висолинг учун дайр ичинда нолау вой.
*Хазойинул-маоний,* IIб-579;

2. дод-вой, оҳ-воҳ:

Ҳуйики эмас анинг ғамидин,
Фош этма бу телбанинг дамидин. *Лайли ва Мажнун,* 73а14.

**ҲУКАМО** — 1. ҳокимлар, олимлар, файласуфлар:

Ҳукамо ҳам келиб алар била рост,
Қилдилар шоҳға ер ўпуб дархост. *Сабъаи сайёр,* 186-21;
На ҳукамоси бўлубон дастгир,
На хадаму бандаси фармонпазир. *Ҳайратул-аброр,* 150-11;

2. табиблар, донолар:

Тарих аҳлидин баъзи ани ҳукамо силкида мазкур қилибтурлар. Ҳар тақдир била «Ва лақад отайно Луқмонал ҳикмата» анинг шаънидадур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-231.

**ҲУККОМ** — ҳокимлар, подшоҳлар, ҳукм қилувчилар:

Ҳукком анинг хизматиға борур эрди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-161;
Мир Ислом Ғаззолий... салотин ва ҳукком мажлисиға борур эрди. *Мажолисун-нафоис,* 16.

**ҲУКМ** — 1. ҳукм, буйруқ, фармон:

Зоҳид айтурким, май ичма, ваҳ, анинг ҳукми била

Соғ ўла олғайму масти бодаи жоми аласт.
*Хазойинул-маоний,* IIа-49;

Баъзи етмиш минг, баъзи юз минг тифлни дебтурларким, ул шумнинг ҳукми била ўлтурдилар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-194;

2. хоҳиш:

Чу шоҳ табъида топтилар бу ҳавас,
Дедиларки, ҳукмунгға мавқуфу бас.
*Садди Искандарий* 273а4;

≈ **и жулус** — ўтириш буйруғи, таклифи:

Парда кейнига келди чун сойир,
Бўлди ҳукми жулус анга зоҳир. *Сабъаи сайёр,* 79-7;

≈ **и кул** — яхши натижали, ҳаммага маъқул бўладиган:

Буларға тааммул чу айлар кўнгул,
Берур чунки аксар топар ҳукми кул.
*Садди Искандарий,* 280а9;

≈ **и сиёсат** — сиёсат тақозоси, йўл-йўриғи; сиёсатга мувофиқ; ўлим жазоси:

Қўрди чу хон неча асири тааб,
Ҳукми сиёсат била қилди ғазаб. *Ҳайратул-аброр,* 177-18;

≈ **и қазо** — тақдир ёзуви, тақдир:

Анинг амри ҳукми қазо худ эмас,
Худованд бўлса худо худ эмас. *Садди Искандарий,* 269а4;

**бир ҳукм** — бир хил, бир жинс:

Сахосиз киши бирла гавҳарсиз садафнинг бир ҳукми бор.
*Маҳбубул-қулуб,* 110-111;

**ихрож ҳукми** — сургун, ҳайдалиш:

Мавлоно Муҳаммад Олим... Самарқанддин анга ихрож ҳукми бўлуб Ҳирийга келди. *Мажолисун-нафоис,* 17;

≈ **и шоҳи топ-** — дунё шоҳлиғин эгалламоқ:

Жаҳон мулкига ҳукми шоҳи топиб,
Бу шоҳлиғни маҳ то ба моҳи топиб.
*Садди Искандарий,* 275а8;

≈ **иға таъсир бил-** — айтишига қулоқ солмоқ, буйруғига эргашмоқ:

Зода муриду отани пир бил,
Ҳар ишида ҳукмиға таъсир бил. *Ҳайратул-аброр,* 191-3;

≈ **ет-** — буйруқ келмоқ:

Яна улким, юқоридин ҳар навъ ҳукм етса, агар куллий ва агар жузвий вақтида ҳукм йўсуни била ишга файсал берилмай... *Муншаот,* XIII-132;

≈ **эт-** — буйруқ қилмоқ, буйруққа бўйсундирмоқ:

Лек Сулаймонға нечукким замон,
Хотам ила ҳукм этиб эрди равон. *Ҳайратул-аброр,* 120-23.

**ҲУКМРОН** — шоҳ, ҳукм юргизувчи:

Ҳокими одил бўлубон ҳукмрон,
Дома лаҳул-мулку лаҳул-ҳукму шон. *Ҳайратул-аброр,* 12-18;

≈ **и замон** — замон шоҳи, беги:

Демаклик эмас ҳукмрони замон,
Демактур Ануширвони замон. *Садди Искандарий,* 253а2.

**ҲУКМРОНЛИҚ** — беклик, шоҳлик, ҳукмронлик:

Вар обову аждодима қилди ҳақ,
Бу мулк аҳлиға ҳукмронлиқ насақ.
*Садди Искандарий,* 251а15.

**ҲУКУМАТ** — ҳукмронлик, ҳокимлик, ҳукумат:

Эй Мусо, агар Шом мулки ҳукуматин тиларсен, «Изҳаб анта ва раббука фақотило». *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 216;

≈ **қил-** — ҳукмдорлик қилмоқ, идора қилмоқ:
Дарвеш Нозукий... отаси Машҳад ҳукуматин қилиб эрди. *Мажолисун-нафоис,* 64.

**ҲУЛАЛ** — зийнатли кийимлар, янги либослар:
Боғ аро ҳар ранг тўн эгнида чиқмиш ўйлаким,
Ҳури жаннат сайриға чиққай кийиб турлук ҳулал.
*Хазойинул-маоний,* Іб-393;
Ва то ҳар гул чоғи сабо машшотаси раёҳин наваруслари қулоғиға жола гавҳарлари била зийнат берур — ул хилофат бўстонининг сарви навхези чаман ҳулалида кўргузсун. *Муншаот,* XIII-105.

**ҲУЛЛА** — безакли кийим, зийнат либоси; нафис матодан тикилган кийим:
Дема лолагун ҳулла ичра куюбмен,
Ки ишқинг шаҳидиға қонлиғ кафандур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-191;
Дунки топиб илм раёсат учун,
Хилъат этиб ҳулла нажосат учун. *Ҳайратул-аброр,* 128-26;
Ҳулласин ойдек айлабон шабгун,
Дурлар ул ҳулла узра кавкабгун. *Сабъаи сайёр,* 78-7;
≈ **и кофургун** — оқ рангли безак кийими:
Ҳуллаи кофургун ул хилъати хузро уза,
Сабзаи жаннатқа гўё тушти раҳматдин қирав.
*Хазойинул-маоний,* IVб-511;
≈ **и мовий** — кўк рангли кийим:
Санъатинг саббоғидин кўк золи кийган ҳуллаи мовий,
Ҳошия бўлған шафақдин зайлиға ранги гул каз.
*Хазойинул-маоний,* IIб-203;
≈ **и нур ёй-** — нур тарқатмоқ, қуёш чиқмоқ:
Чун саҳар очти маъдани кофур,
Меҳр оламға ёйди ҳуллаи нур. *Сабъаи сайёр,* 189-24;
≈ **и Чин** — Чин шойиси, ипакли кийими:
Безаб тому тошини ойин била,
Мусаввар бари ҳуллаи Чин била.
*Садди Искандарий,* 293б6;
**биҳишт ҳулласи** — уст-бош, энг чиройли зийнатли либос:
Зуҳал бийик мақом била меҳри ховарий бўлмас, дев беҳишт ҳулласин кийган била пари бўлмас.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-69.

**ҲУЛЛАБОФ** — ипакли шоҳи тўқувчи:
Топти ёғин риштаси чун баҳри соф,
Ел илигин қилдинг анга ҳуллабоф. *Ҳайратул-аброр,* 8-14.

**ҲУЛЛАБОФЛИҒ** — ипакли мато тўқувчилик, нозуклик:
Алар зикридаким, ҳоло замон саҳоифида маоний абкори аларнинг дақиқ табълари ҳуллабофлиғидин назм либоси киядур. *Мажолисун-нафоис,* 83.

**ҲУЛЛАВОР** — зийнатланган, безалган;
≈ **эт-** — зийнатламоқ, безамоқ:
Қироғлардин пўлок жон риштасидин ҳуллавор этгил,
Қошинг ёсин Навоий қасдиға гар истасанг қурмоқ.
*Хазойинул-маоний,* Іб-334.

**ҲУЛЛАПУШ** — ҳулла кийган, ипакли кийимларга ўралган:
Соқийи Узро узори ҳуллапўш,
Ҳушсизға чун ичурди неча қўш. *Лисонут-тайр,* 172-20.

**ҲУЛЛАСОН** — нафис ипакликка ўхшаш, ҳулла каби:
Ўзи малакваш кийими ҳулласон,
Хоҳ ридо бил ани, гар тайласон. *Ҳайратул-аброр,* 50-15.

**ҲУЛУЛ** — кириш, дохил бўлиш, бирор нарсанинг ичига кириш:
Чу донодин ўлди бу янглиғ футуҳ,
Ҳулул этти шаҳ жисмиға тоза руҳ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1523;
≈ қил- — кириб жойлашмоқ:
Олам оро ҳусн ила жонбахш нутқунгму экин
Ё Масиҳо руҳи Юсуф жисмида қилмиш ҳулул.
*Хазойинул-маоний,* Iб-392.
**ҲУЛЯ** — кийим, безак, ташқи кўриниш; кўриниш, ташқи белгилар:
Хожа Хурд... Бовужуди фазлу камол, ақлу дониш ҳуляси била оростадур. *Мажолисун-нафоис,* 182;
ақл ҳуляси — ақл безаги, ақллилик, ақлли бўлишлик:
Агарчи акнун афъюн касрати ани ақл ҳулясидин орий қилибдур, ул вақтда бу фанда «Аслул-васл» отлиғ китобни тасниф қилди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-58;
**билик ҳуляси** — билимлилик, илмлилик:
Нодон бу сифатлардин мубарро,
Зоти билик ҳулясидин муарро.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-63; *қ.* **ҲИЛЯ.**
**ҲУММО** — иситма касаллиги, безгак:
Гар Навоий оҳидин тан ўртанур, юз чурканур,
Етти ҳам ҳуммо ҳароратдин бўлур ҳам мошаро.
*Хазойинул-маоний,* IIб-24;
≈ ўти — иситма, ҳарорат:
Тер суйи била арақнишин гул,
Ҳуммо ўти бирла оташин гул. *Лайли ва Мажнун,* VIII-216.
**ҲУМО//ҲУМОЙ** — афсонавий давлат қуши, кимнинг бошига сояси тушса бахтли бўлади, деб эътиқод қилинадиган қуш:
Анинг дағи йиқти фалак поясин,
Бошидин айирди ҳумо соясин.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-200;
Чун ҳумойи ҳиммати очқай қанот,
Юз туман минг халқ топқайлар нажот.
*Лисонут-тайр,* 132-9.
**ҲУМОЙМИСОЛ** — давлат қушига ўхшаш, бахт қушидек:
Тўрт товус ҳам очиб пару бол,
Шоҳ боши уза ҳумоймисол. *Сабъаи сайёр,* 99-25.
**ҲУМОЮН** — қутлуғ, муборак, шарафли, қувватли:
Бир субҳ ангаким толиъ ўлур бода қуёши,
Хушбахти ҳумоюн била хуш толиъи феруз.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-218;
Мажнун деди: Эй юзи ҳумоюн,
Қайда сени кўрмиш эрди Мажнун.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 810;
≈ алқоб — саодатли ном, қутли исм:
Агарчи борчани ул ҳазратнинг шариф исмиға мухайял ва ҳумоюн алқобиға музайял қилибмен...
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-131—132;
...меҳри учун муштарий юзига ҳумоюн алқоб ёзилиб эрди — етишди. *Муншаот,* XIII-139;
≈ жамол — улуғ, кўркам юзли, бахтли:
Равон шоҳға арз эттилар бу мақол,
Ки келмиш расули ҳумоюн жамол.
*Садди Искандарий,* 288а9;
≈ қуш — бахт қуши:
Бир ҳумоюн қуш кеча садқанг бўлур, эй муғбача,

Қоф анқосимудур ё дайр хуффошимидур.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-93.

**ҲУМОЮНВАШ** — бахтли, хушбахт:

«Ҳе» ҳарфининг ҳумоюнвашларининг ҳалокангизлиғлари «бадоеъ»дин. *Хазойинул-маоний,* IIа-292.

**ҲУМОЮНВУРУД** — бахт келтирувчи, омадли, бахтиёр қилувчи:

Анинг ҳамдидин сўнгра юз минг дуруд,
Бари фаррухойину ҳумоюнвуруд. *Хазойинул-маоний,* Iа-466.

**ҲУМОЮНФАР** — энг баланд, олий даражадаги шон-шавкат:

Бўйла ҳумоюнфари фирузбахт,
Дайри фанодин чекар ўлғанда рахт.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 193.

**ҲУМОЮНФОЛ** — келажаги қутлуғ; бахтли, омади келишган, бахтиёр:

Зоҳир этти бир ҳумоюнфол қуш,
Тез сайру тез нутқу тез ҳуш. *Лисонут-тайр,* 193-11.

**ҲУМРАТ** — қизиллик:

Хунфишон кўзни юбон оқ этти ашким касрати,
Гарчи кетмас лоланинг сувдин саводу ҳумрати.

*Хазойинул-маоний,* IIб-600;

Кўзумда ҳажр ўтининг ҳумратин кўр, дема қондур ул,
Қаро соғинма, пайконинг суйи томған нишондур ул.

*Хазойинул-маоний,* Iб-394.

**ҲУМУЛ** — юк, юкланиш; орттириш, бўрттириш, зиёда қилиш:

Ва яна бир ранг ё бир сифатнинг ҳумули ҳолиға муболаға учун анинг аввалида, аввал ҳарфиға бир «п» ё «мим» изофа қилиб, ул шайъға зоид қилурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ҲУМУМ** — иссиқлик, машаққат қийинчилик, ташвиш, ғам, қайғу:

Қиш алдоротиб ҳумуми элни,
Ёз элпоротиб самуми елни. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 681;

≈ **и зоида** — ортиқча ташвиш:

Қўрқмоғдин кимсага йўқ фоида,
Ғайри кўрмаклик ҳумуми зоида. *Лисонут-тайр,* 121-14.

**ҲУНА** — кийикнинг эркаги:

Ва овда умдаки кийикдур, турк анинг эркагин «ҳуна» ва тишисин «қилчоқчи» дер. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ҲУНАР** — 1. ҳунар, иш, яхши иш, ҳаммага маъқул иш:

Кимсага чу йўқтурур бу коргаҳда ихтиёр,
Йўқ манга айбу ҳунар, гар маст, агар мастурмен.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-476;

Бошидин то аёғ ҳунар эди пок,
Айб анга буки эрди кўп бебок. *Сабъаи сайёр,* 98-10;

2. маҳорат, моҳирлик:

Заргар ўлтирди аён айлаб ҳунар,
Ким ясағай шоҳға лойиқ камар. *Лисонут-тайр,* 147-16;

Вале сўзда дағи маротибдурур,
Ҳам анда ҳунар ҳам маойибдурур.

*Садди Искандарий,* 291а19;

≈ **бил-** — иш билмоқ, ишбилармон бўлмоқ:

Билик касбини қилди то жони бор,
Ҳунар билди анчаки имкони бор.

*Садди Искандарий,* 249а6;

≈ **кел-** — қўлдан иш келмоқ, бирор ишни қила билмоқ:

Нафспарвардин ҳунар келмас — емакдин ўзга ва нафспарастдин нафъ етмас. *Маҳбубул-қулуб,* 147;

≈ **атвори** — ҳунар йўли, ҳунар тартиби:

Тонгдин ақшомға ишда санъатсоз,
Ҳунар атворида фусунпардоз. *Маҳбубул-қулуб,* 44.

**ҲУНАРВАР** — ҳунарманд, фазилатли одам, қўлидан кўп иш келадиган киши:

Жунун салосили бўйнумда заъфлиқ тан ила,
Ҳунарвар ўйлаки занжир осар ҳилол узра.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-568;

Ҳунарпарвар ишни буюрғучидур,
Ҳунарвар вале лоф урғучидур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1659;

Ҳунарвар ва санъатпардоз ёлғонлари кўпдин-кўпу чинлари оздин-оз. *Маҳбубул-қулуб,* 43-44.

**ҲУНАРИЙ** — ҳунарга оид, ҳунарга мансуб:

Яна ромию соҳири ҳунарий,
Дафъ этардек зиёни деву пари. *Сабъаи сайёр,* IX-252.

**ҲУНАРКОР** — ҳунарманд, санъаткор:

Ҳунар килки била айлаб ҳунаркор,
Ичин заркору тошин доғи заркор. *Фарҳод ва Ширин,* 46.

**ҲУНАРМАНД** — ишбилармон, ҳунарманд:

Чун ҳунарманд эди ниҳоятсиз,
Анга шоҳ лутфи эрди ғоятсиз. *Сабъаи сайёр,* 98-13.

**ҲУНАРПАРВАР** — ҳунарни севувчи, ҳунармандчиликни ривожлантирувчи:

Хисрав бинни Фируз анинг қоим-мақоми бўлди ва ул ҳунарпарвар подшоҳ эрди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-206.

**ҲУР** — гўзал қизлар, кўзининг оқи ва қораси ажралиб турган шаҳло кўзли гўзаллар:

Чун парию ҳурдур отинг, бегим,
Суръат ичра дев эрур отинг, бегим.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-112;

≈ **и биҳишт** — жаннатдаги гўзал қизлар:

Зол қизи ҳар неча ким бўлса зишт,
Бордур анинг кўзига ҳури биҳишт. *Ҳайратул-аброр,* 154-4;

≈ **и биҳиштойин** — жаннатдаги гўзал қизларга ўхшаш:

Хўб руҳафзо, зишт умрфарсо, хушхулқ нозанин ҳури биҳиштойин. *Маҳбубул-қулуб,* 160;

≈ **и ийн** — оқ юзли, қора сочли, қора кўзли гўзал қиз:

Латофат аро юз биҳишти барин,
Равон ҳар бири ичра минг ҳури ийн.
*Садди Искандарий,* X-444;

≈ **и чигил** — (туркий) чигил қабиласининг гўзали:

Юзни не васфин дединг ҳури чигил,
Балғаму қондин эса оқу қизил. *Лисонут-тайр,* 118-1.

**ҲУР-//ҲУРУ-** — ҳурмоқ:

Ул ит бу қатла кўпрак ҳуруб, манга ҳамла қилди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-80;

Ҳарзагўйким кўп такаллум сургай, итдекдурким, кеча тонг отқунча ҳургай. *Маҳбубул-қулуб,* 125-126.

**ҲУРАТ-** — узоқлаштирмоқ; ҳуркитмоқ, бегона қилмоқ:

Фисқ шумлиғидин ўзингни яхшилардин ҳуратма ва ёмонлар орасида қотма. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-79.

**ҲУРВАШ//ҲУРИВАШ** — ҳурга ўхшаш, гўзал:

Кетур, эй ҳуриваш соқий, майи кавсар зулолидек,
Ки дўзахдек хумори ҳажр жонимға азоб айлар.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-107;

Ким чекиб ҳурвашни беҳушвор,
Деди ҳолимни айладинг душвор. *Сабъаи сайёр,* 165-12;
≈ **маҳбуб** — ҳурга ўхшаш гўзал ёр:
Жаннатосо қаср ичинда манзили,
Ҳурваш маҳбуб онинг ҳаммаҳмили. *Лисонут-тайр,* 124-13.

**ҲУРЗОД//ҲУРИЗОД, ҲУРИЗОДА** — ҳурдан туғилган, гўзал, гўзаллар насли:
Дер эди: Ё раб, манга будур муроД,
Ким ўшул навраста сарви ҳурзод. *Лисонут-тайр,* 202-13;
Нақд жаннатдур, Навоий, кавсаросо май ичиб,
Ўзни зору волаи бир сарви ҳуризода эт.
*Хазойинул-маоний,* IIа-54;
Нахли қаддин чун хаёл айлаб қўюб туфроққа бош,
Саждаи ул сарви ҳуризод қилмоқдур ишим.
*Хазойинул-маоний,* IIа-226.

**ҲУРИЙ** — гўзал, шаҳло кўз:
Ҳам кўруб бўйла қасри кофурий,
Ёдима кирди ул бути ҳурий. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1158.

**ҲУРМАТ** I — ҳурмат, эҳтиром:
Ани тут хизматида ҳурмат ила,
Сўнгра арз айла бу сўз хидмат ила.
*Хазойинул-маоний,* IVа-421.

**ҲУРМАТ** II — ҳаром нарса, шубҳали нарса:
Қардошингнинг ҳарами ҳолидин воқиф бўл ва муҳофазат қилки, ҳамл айёмида луқмаики, анда ҳурмат ё шубҳа бўлғай, емагай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-115-116.

**ҲУРМАТЛИҒ** — ҳурматли, обрўли:
Иброҳим Муҳаммад Халил... ўзи даги мулойим таврлик ва адаб ва ҳурматлиғ йигит эрди. *Мажолисун-нафоис,* 177.

**ҲУРМАТШИОРЛИҚ** — ҳаммани ҳурмат қиладиган, ҳурматни одат қилиб олган:
Фаридун Ҳусайн Мирзо... хулқи адаб ва ҳурматшиорлиқ, ё кучида ягона ва ўқ отарда замона аҳлига нишона.
*Мажолисун-нафоис,* 205.

**ҲУРМИСОЛ** — ҳур каби, ҳурсифат, гўзал:
Истади хожаи фариштахисол.
Парда ичра нигори ҳурмисол. *Сабъаи сайёр,* IX-262.

**ҲУРНАЖОД** — ҳур наслидан, ҳур насабли;
Кўргузуб лутф сарви ҳурнажод,
Лутфиға айлади ани муътод. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1122.

**ҲУРСИФАТ** — ҳурсифатли, гўзал:
Юз ҳурсифат барчасининг нозу фани,
Кашмирию румийю хитоу хўтаний.
*Хазойинул-маоний,* Iб-13.

**ҲУРУФ** — ҳарфлар; сўзлар, иборалар:
Ишқким ёзди ҳуруфи дард кўксум лавҳида,
Ошкор этти бало атфоли лавҳи мактабин.
*Хазойинул-маоний,* IIб-451;
Бордур агар фикр ила топсанг вуқуф,
Қониъю анқоға мувофиқ ҳуруф. *Ҳайратул-аброр,* 98-9;
≈ **и савод** — ҳарфлар қоралиги:
Сафҳаси баёзидин фироқим шомиға субҳи иқбол юзланди ва ҳуруфи саводидин ҳижроним кунига шоми висол зоҳир бўлди. *Вақфия,* XIII-147.

**ҲУСН** — гўзаллик, чирой, ҳусн:
Ҳусн аро ҳуру пари мағлуб анга,
Меҳр ила ой кўп кўрунмай хўб анга. *Лисонут-тайр,* 190-8;

≈ **буржи** — жамол осмони:
Ҳусн буржида равшан ахтарлар,
Лутф дуржида пок гавҳарлар. *Сабъаи сайёр,* 76-25;
≈ **хилқий** — табиий чирой, ҳусн:
Чунки Муқбил сўзи эди дилкаш,
Ҳусн хулқию ҳусни хилқий хуш. *Сабъаи сайёр,* 169-15;
≈ **эли** — гўзаллар, ҳусндорлар:
Мен ишқ эли гадоси, сен ҳусн элига султон,
Бўлмас гадоға ҳаргиз султон висоли имкон.
*Мезонул-авзон,* XIV-167;
≈ **қуёши** — жамол нури, яшноқ алангаси:
Ҳусн қуёшин қилиб офоқсўз,
Партавини айлади оламфуруз. *Ҳайратул-аброр,* 6-8;
≈ **ҳақиқий** — илоҳий жамол:
Ҳусни ҳақиқийни гар ўтруда кўр,
Хоҳ ани кўзгуда, гар сувда кўр. *Ҳайратул-аброр,* 118-10;
≈ **у жамол** — гўзаллик ва чиройлилик:
Ва иҳтимом била тарбият қилур эрди, то ўн ёшиға етканда ҳусну жамол ва рушду камолда нодир бўлиб эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-209;
≈ **у латофат** — гўзаллик ва нозиклик:
Ва Шириндек маҳбуби бор эрдиким, оламда анингдек ҳусну латофат ва жамолу малоҳат ҳеч кимда йўқ эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* 522;
≈ **и мaоб//ул-маоб** — қайтиб бориладиган яхши жой:
Эй Навоий, анга ким бор эса бу роҳ насиб,
Ravваҳаллоҳу таоло ва лаҳу ҳусни маоб.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-48;
Поклик чун сувдин эттим иктисоб,
Лойиқ ўлди васфима ҳуснул-маоб. *Лисонут-тайр,* 59-14;
≈ **и савт** — чиройли овоз, ёқимли овоз:
Қамдур, эй гулруҳ, муғанний ҳусни савтинг жанбида,
Янги ой бирла қуёш жирмидин ўлса чангу даф.
*Хазойинул-маоний,* IIб-309;
**султони ҳусн** — гўзалларнинг гўзали, энг гўзал:
Қишвари ишқ ичра золим шаҳдур ул султони ҳусн,
Ким кўнгуллар мулкидин жон нақдини олди хирож.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-98.

**ҲУСНОРОЙЛИҒ** — ҳуснга оро беришлик:
«Ҳе» ҳарфининг ҳаромиларининг ҳусноройлиғи «фавойид»дин. *Хазойинул-маоний,* IVа-59.

**ҲУСОМ** — қилич:
Лекин ул ён чекиб ҳусом ҳануз,
Даст бермайдурур бу ком ҳануз.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1027.

**ҲУСУЛ** — ҳосил бўлиш, қўлга кириш, эришиш:
Ҳорунар-Рашид шайх Баҳлул суҳбатин ҳавас қилди ва ул матлуб ҳусулин мултамас қилди. *Маҳбубул-қулуб,* 167;
≈ **бўл-** — етмоқ, муродиға етмоқ:
Ким бу шояд шоҳға тушгай қабул,
То муродиға онинг бўлғай ҳусул. *Лисонут-тайр,* 148-2;
≈ **топ-** — қўлга киритмоқ:
Ҳар не амр этса — топар мендин ҳусул,
Ул билур гар рад қилур, ёхуд қабул. *Лисонут-тайр,* 125-9;

**ҲУТ** I — эски астрономияда ўн икки буржнинг ўн иккинчиси; шамсия (қуёш) йили ҳисобидаги ой оти (февраль—март ойига тўғри келади):

Саратон бирла ҳут манзилидин,
Ўтубон чиқти Рум соҳилидин. *Сабъаи сайёр,* 105-26;
Далвға Юсуф киби солмай назар,
Ҳутда Юнус киби қилмай мақар. *Ҳайратул-аброр,* 25-14.

**ҲУТ** II — балиқ:

Балиғлар бўлуб дай наҳангига қут,
Тонг эрмас наҳангики, қут этса ҳут.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1377.

**ҲУФРА** — чоҳ, чуқурлик:

Ичинда намудор андоқ тилисм,
Ким ул ҳуфра кунжида бир рўй жисм.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1410.

**ҲУФФОЗ** — қорилар, ҳофизлар; бирор нарсанинг ваколатини олганлар, муҳофаза қилувчилар:

...ва шайх ва ҳуффоз ва сойир амаласидин номашруъ амре содир бўлса икки қатлағача шаръан ҳар мувохазаға муставжиб бўлсалар, анга кўра таъзир ва эҳтисоб қилсунлар.
*Вақфия,* XIII-179;

...ул ҳазратнинг мутаҳҳар марқади бошида олий иморат солиб, ҳуффоз ва имом ва муқри ва худдом таъйин қилди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-66.

**ҲУШ** — эс, сезги, онг, ақл:

Ҳушумға келгандин сўнгра дедиким, сенга не бўлди?
*Насойимул-муҳаббат,* XV-76;

Ёр ҳолидин манга, ваҳким, хабар йўқтур бу кун,
Бу жиҳатдин ақлу ҳушумдин асар йўқтур бу кун.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-489;

≈ **аҳли** — эслилар, ақллилар, эс-ҳуши жойидалар:

Ҳуш аҳли сени билмасу мен телба билурмен,
Ким келди пари шеваси девонаға маълум.
*Хазойинул-маоний,* II*б*-429;

≈ **и бор-** — онгсиз бўлмоқ, ўзини йўқотмоқ:

Ўлгудек нола қилди ул доғи,
Ҳуши бориб йиқилди ул доғи. *Сабъаи сайёр,* 155-27;

≈ **и йўқ** — девона, мажнун; кайф, маст:

Ҳуши йўқ кўнглум жунун даштида бир шайдо эмиш,
Ким анинг қошида Мажнун асру кўп доно эмиш.
*Хазойинул-маоний,* III*а*-145;

≈ **и оз-** — ҳушидан кетмоқ, ўзини йўқотмоқ:

Эврулубон боши, озиб ҳуши ҳам,
Ёшунуб эгнига баногўши ҳам.
*Садди Искандарий (Хамса),* 196;

≈ **у хирад** — эс ва ақл:

Чун қонун ва чағона ноласи қулоққа тушгай ва маҳваши соқий юкунуб, май аёққа тушгай, ул вақт зуҳду тақвоға не эътибор ва ҳушу хирадға не ихтиёр. *Маҳбубул-қулуб,* 36.

**ҲУШЁР** — 1. ҳушли, эс-ҳуши жойида, соғ:

Даҳр аро маст ила ҳушёр тамаъ зоридурур,
Негаким ғолиб эрур усрук ила соғиға ҳирс.
*Хазойинул-маоний,* III*б*-276;

Дединг, чун жаҳон аҳли, эй ҳушёр,
Жаҳон тарки аввал керак ихтиёр.
*Садди Искандарий,* 316*а*3;

2. эсли, ақлли (мастнинг зидди):

Ҳушёрлари жаҳл майидин маст, усруклари май ва маъшуқапараст. *Маҳбубул-қулуб,* 57.

**ҲУШЁРВАШ** — ҳушёр каби, зийракдек:

Қўшуб ҳушёрваш беш юз нигаҳбон,
Анингдекким бут атрофида раҳбон. *Фарҳод ва Ширин,* 157.

**ҲУШЁРЛИҚ//ҲУШЁРЛИҒ** — ҳушёрлик, сергаклик:

Аммо аларнинг аҳволидин ҳам воқиф бўлмоқ вожибдурким, беқоида воқеъ бўлмағай ва барча ҳушёрлиққа вобастадур. *Муншаот,* XIII-115;

Язак аҳлиға ўйла бедорлиқ,
Талоя аро ўйла ҳушёрлиқ. *Садди Искандарий,* 260б2;
Маст эди, етти анга ҳушёрлиғ,
Уйқусиға қўйди юз бедорлиғ. *Лисонут-тайр,* 109-7.

**ҲУШКИРДОР** — ҳушли, ақлли, эсли:

Дедиларким, бизга сардоре керак,
Ақлойин ҳушкирдоре керак. *Лисонут-тайр,* XI-103.

**ҲУШЛУҚ** — ҳушёр, ақлли-ҳушли:

Сипоҳининг кўпи бориб ўзидин,
Бу ғоиб ҳушлуқларнинг кўзидин. *Фарҳод ва Ширин,* 73.

**ҲУШМАНД** — ҳушёр, эсли, ақлли; зийрак:

Яна бир сойил деди: Қ-эй ҳушманд,
Менда бордур ҳиммати беҳад баланд. *Лисонут-тайр,* 130-6;
Ва телба рамзиға ақл муқтазосидин ўзга ҳушманд нукта демас. *Маҳбубул-қулуб,* 141.

**ҲУШМАНДЛИҒ** — ҳушли, эсли, ақлли:

Борча фазлу ҳунар аро моҳир,
Юзидин ҳушмандлиғ зоҳир. *Сабъаи сайёр,* IX-139.

**ҲУШМАНДОНА** — оқилона, доноларча:

Айлаб фатҳ боби бутхона,
Очиб эшикни ҳушмандона. *Сабъаи сайёр,* 103-26;

≈ сўз — ҳушёрлик билан, эслиларча айтилган ақлли сўз:

...девонани не нима мунга тутуб эркинким, одмиёна ва ҳушмандона сўзлар андин зоҳир бўладур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-62.

**ҲУШРАБОЙ** — ҳушни олувчи, ҳушсизлантирувчи:

Барча юз бирла жилванамой,
Жилваи ҳусн бирла ҳушрабой. *Сабъаи сайёр,* IX-6.

**ҲУШСИЗ** — онгсиз, ҳушсиз:

Гулрухни кўтардилар ҳамул дам,
Васл ўлмай аларға ҳушсиз ҳам. *Лайли ва Мажнун,* 85а17;
Соқийи Узро узори ҳуллапўш,
Ҳушсизға чун ичурди неча қўш. *Лисонут-тайр,* 172-20.

**ҲУШСИЗЛИҚ** — беҳушлик, ўзда йўқлик, беҳудлик:

Қўюбон ҳушсизлиқ кўйига юз,
Ўзига келмайин беш кеча-кундуз. *Фарҳод ва Ширин,* 90.

**ҲУҚУҚ** — ҳақлар, ҳурмат, эҳтиром:

Ҳар неча хизмат ва суҳбатларининг шароити ҳуқуқ риояти уҳдасидин чиқа олмадим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-152.

**ҲУҚҚА** — 1. қутича, қимматбаҳо тошлар солиб қўйиладиган думалоқ қутича:

Анингдек ташнамен, эй муғбачаким, қўш тутар бўлсанг,
Фалакнинг ҳуққасин бўл икки, то бўлсин ики жомим. *Хазойинул-маоний,* IVа-233;

2. маъшуқанинг оғзи:

Яна бир ҳуққа бўлғач дурриға дурж,
Кечиб ул торам ичра бурж бар бурж. *Фарҳод ва Ширин,* 165;

≈ **и дурдон** — жавоҳирлар солинадиган қутича:

Ҳозир эрди мусофири пурдон,
Нуктадин кўнгли ҳуққаи дурдон. *Сабъаи сайёр,* 171-19;

≈ **и лаболаб** — лим тўла қутича:

...илгида ҳуққаи лаболаб лаъли коний ва дурри уммоний, балки қўйнида номаи саросар зеби алфоз ва гавҳари маоний... *Муншаот,* XIII-123.

**ҲУҚҚАБОЗ** — найрангбоз, фокусчи:

Не қилғай неча жўгийи сеҳрсоз,
Бири муҳрадузду бири ҳуққабоз.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1389.

**ҲУҚҚАЛИҚ** — қутичали; қутичага солинган:

Хозини ҳикмат магарким хол бирла қилди муҳр,
Лаълдин чун солди қуфл ул ҳуққалиқ инжу уза.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-533.

## ЛУҒАТНИНГ I—III ТОМЛАРИГА КИРМАЙ ҚОЛГАН СЎЗЛАР

**АБРМОНАНД** — булутдек, булут каби:

Очиб ҳар тараф абрмонанд каф,
Ки жамъ айлагай ҳар не бўлғай садаф.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1584.

**АБТАРИЙ** — ахлоқсиз, безори; разил, манфур:

Бир панжшанба куни алар хизматида Гозургоҳдин қайтиб келиладур эрди, Маҳмуд Ҳабиб отлиғ девонаи фосиқи абтарий шаҳарда бор эрдиким, доим маст юрур эрди.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-62.

**АДИМУЛ-МИСЛ** — тенгсиз, мислсиз, тенги йўқ:

Хуросоннинг адимул-мисл кишвари баёнида...

*Ҳайратул-аброр,* 179-1.

**АЁЛОТ** — вилоятлар:

Парвиз ул дегандек қилиб, Баҳром аёлотидин рўгардон бўлуб, қайсарға паноҳ элтти. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-929.

**АЗВОҚ** — завқлар;

≈ **асҳоби** — бадиий истеъдод эгалари, яъни мусиқа, наққошлик ҳунарлари эгаси:

Хожа Абулвафои Хоразмий — Хожа Абулвафо хизматлариға тавҳид арбоби ва мавожид ва азвоқ асҳоби софия машорибидин шурби тамом бор эрмиш.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-146.

**АЙЁРВАШ** — маккор, фирибгарга ўхшаш; сеҳргар:

Ақлу дин нақдин ўғурлар гўйи ул айёрваш,
Буки беҳуш айлар элни ҳусниға ҳайрон қилиб.

*Хазойинул-маоний,* IVб-774.

**АЙРИЛИШ-** — ажралишмоқ, ажралиб кетмоқ:

...ва фалак мансубаларидин бир-биридин қойим айрилишқанлари ва берк ерлар ҳисор қилиб тушганлари.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 760.

**АЛАЙҲИР-РАҲМА** — раҳматли, оллоҳ раҳмат қилсин:

Дедики ўн ики йил бўлғайки Бобир Мирзо алайҳир-раҳма мажлисида бу шеър ўтадир эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. К. Эраслан нашри,* 116.

**АЛИФБЕ** — алифбе, бошланғич савод китоби:

Айлабон барбод зуҳду илмни, эй пири дайр,
Тифли раҳдек эмди бизга ишқ алифбесин ўқут.

*Хазойинул-маоний,* IIб-85.

**АМКИНА** — турар жойлар, ўринлар; маконлар:

Қачон ул руҳи мусавварки симоъ ичра кирар
Эврулур бошиға қудс амкинасидин арвоҳ.

*Хазойинул-маоний,* IVб-107.

**АМНИЙЯТРУБ** — тинчликни кетказувчи, тинчсизлантирувчи:

Навоий, жаҳон ичра ошуб эрур,
Фитан сарсари амнийятрўб эрур.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1313.

**АМОТА** — ўлдириш, жонни олиш:

Ул жумладин бир нечаси булардурур: маъдум ижоди ва

мавжуд эъдоми... ва мавто иҳёси ва иҳё амотаси.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-73.

**АНБОШТА** — тўлдириш; тўсиш:

...биноларни ва йиғочларни қўнғарурмиш бўлғай ва дарёларни анбошта қиладурмиш бўлғай.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-110.

**АНГ** — сафол қувур, сафол идиш:

Не тонг сариғ юзумда анг рангин,
Қи киймиш сабзи талх ул сабзи ширин.

*Хазойинул-маоний,* Iб-464.

**АНГДИ-** — тингламоқ, пойламоқ:

Бир ўғри ангдиб, аларнинг дасторларин сирмабдур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-70.

**АНГЛАЙОЛ-** — тушунмоқ, билиб олмоқ:

Қи таскин топиб кўнглида изтироб,
Сўзин айтибон англайолғай жавоб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1459.

**АНДОЗАЛИҚ** — ўлчовли, андозали, қолипли:

Чекиб бошиға бу андозалиқ гурз,
Қи гар ул тегса, туфроғ бўлғай Албурз.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 388.

**АНЖИР** — анжир:

Ҳар тақдир била Одамға буғдой емакдин наҳй бўлди. Баъзи узум, баъзи анжир дебтурлар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190.

**АНФУС** — нафслар, жонлар, шахслар:

Табойиъки, офоқу анфусда бор,
Борин тўрт табъ эттилар эътибор.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1522.

**АРАЗ** — бирор нарсанинг аслида бўлмай, кейин пайдо бўлган вақтли сифати:

Қолмайин тўрт жавҳар, олти араз,
Олтию тўртдин бир анга ғараз.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 896.

**АРАСОТ** — энг кучли дод-фарёд:

Мажнуннинг... дуо қилмоқ таронаси била хотиридаги махфий мақосидин тилидин чиқарғани ва Арафот аҳлидин арасот қўпорғани. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 746.

**АРДИСТОНИЙ** — Ардистонга мансуб:

Қатраси лаъл, вале руммоний,
Қайси руммон, дегил ардистоний.

*Хазойинул-маоний,* IVа-411.

**АРМАНИЙСОЗ** — арманча, армани ишлаган, ясаган:

Кетур, соқий, шароби арманийсоз,
Тут ани шоҳ мадҳин айлаб оғоз.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 305.

**АСОЛИЙ** — асл, туб, негиз:

Ва «Баҳористон»да назм аҳли асолий зайлида бу фақирни бу навъ мазкур қилибтурларким...

*Хамсатул-мутаҳайййирин,* 703.

**АСТАР** — астар:

Атласи гардун била минг зебу фар,
Турма тўни остида кўк астар. *Ҳайратул-аброр,* 57-11.

**АТОКЕШ** — ато қилувчи, бахш этувчи:

Булут элга дурдин атокеш эмас,
Ҳақ эҳсонидур ул сабаб беш эмас.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1236.

**АТРЛИҚ** — атр ҳидли, муаттар:

Сўз боғи ажаб гулистондурким, анда жонбахш атрлиқ ашжор мавзун... *Назмул-жавоҳир,* 11.

**АХТАРПАРАСТ** — юлдузга топинувчи:

Яна бир қилиб фикри ахтарпараст,
Кавокибга қилди ани борбаст. *Садди Искандарий,* 266а11.

**АШКАФШОН** — кўз ёши сочувчи; йиғловчи:

Ҳар кун ўткан кечадин ошуфта кўнглум зорроқ,
Ҳар тун ўтган кундин ашкафшон кўзум хунборроқ.
*Хазойинул-маоний,* IIIа-169; қ. **АШКФИШОН.**

**БАВЛ** — сийдик, пешоб:

Анингдек офат ва азим фитна ва шуғлни бу миқдор бавл била ўзумдин кетардим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-102.

**БАВОДИЙПАЙМО** — саҳроларни, чўлларни кезувчи:

Ул мусофири баводийпаймо, балки ул самовотпаймо меърожи кечасининг таърификим... *Сабъаи сайёр (Хамса),* 893.

**БАДАФЪОЛ** — ёмон феълли, ахлоқсиз:

Агар фосиҳ бўлса бадафъол, эл аҳлу аёлиға андин бийлу накал. *Маҳбубул-қулуб,* 111.

**БАЗЛАСАНЖ** — бадиий сўз устаси, маҳоратли шоир, аскиячи:

Ганжа аҳлиға базласанж эрди,
Даҳр вайронасида ганж эрди. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 904.

**БАЙЙИНОТ** — далиллар, ҳужжатлар:

Ҳамул замон хитоб келдиким, эй Мусо, неча бу қавм бизинг возиҳа оёт ва лойиҳа баййинотимизни кўруб, тамарруд ва исён қилғайлар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-216.

**БАЙТУЛ-МАҒФИРА(Т)** — мағфират қилинадиган, яъни гуноҳ кечириладиган уй:

...ва бу бандани султоний иморатнинг байтул-мағфирасининг сойир жорубкашларидин бирининг ўрниға мансуб ва сарафроз этилгай. *Хазойинул-маоний,* Іб-17.

**БАЙТУШ-ШАРАФ** — шарафли уй, юксак мақомли уй; улуғ даргоҳ:

Умр қуёшига чу бўлди маҳал,
Чиққуси байтуш-шарафидин ҳамал.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 216.

**БАКОР** — иш берадиган, яроқли:

Анга «рости расти» келгай бакор,
Қачон рост бўлмай бўлур растгор.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1484.

**БАЛАНДМАҚОМ** — олий жой, ўрин; олий, баланд даража:

Дедилар: Хисрави баландмақом,
Етти иқлим шоҳидур Баҳром. *Сабъаи сайёр,* 199-19.

**БАЛАНДПОЯ** — юқори, олий мартаба:

Бу нахли баландпоя волидайнға борвар ва жаддайнға соягустар ва бу дурри гаронмоядин обоға осойиш ва уммаҳотға оройиш. *Муншаот,* XIII-141;

Ғам хайли баландпояси ул,
Фитна чериги талояси ул. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 717.

**БАЛАНДСОЯ** — улуғ мартабали, юксак даражали:

Ул ахтари баландсояни ҳақ субҳонаҳу ва таоло Мирзом била хоним учун тобанда асрасун. *Муншаот,* XIII-140.

**БАРГРЕЗОН** — барг тўкилиш; хазонрезгилик, куз:

Гулшанға хазон бўлуб ситезон,
Ашжориға солди баргрезон. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 850.

**БАРКАНДАЛИҚ** — қўпорилиш;

≈ топ- — қўпорилмоқ:

Раниятқа бўлса парокандалиқ,

Топар салтанат нахли баркандалиқ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1637.

**БАРҚГОМЛИҚ** — яшиндек тез юришлик, тез қадамлик:

Ул мусофири баводийпаймо, балки ул рокиби самовотпаймо меърожи кечасининг таърификим, буроқи барқгомлиқ ва пайки буроқхиромлиқ қилди. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 893.

**БАРҚОСО** — яшинга ўхшаш, яшин тезлигида:

Зиҳи буроқинг изи меҳру сайри барқосо,
Бу барқ сайри била пўяси фалакфарсо.

*Хазойинул-маоний,* IIб-12.

**БАРҚФОМ** — чақин тусли:

Тунд саманди кўруnуб барқгом,
Сурати сайр ичра бўлуб барқфом. *Ҳайратул-аброр,* 115-13.

**БАҚАРА** — ҳўкиз; сигир; Қуръон сураларидан бирининг номи:

Тенгри таоло ҳукми била буюрдиким бир уйни келтуруб ўлтурунг ва анинг бир узвини мақтулға урунг, то айтсинким қотили кимдур... Андоқки «бақара» сурасида мазкурдур. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214.

**БАҚАРЛУҚ** — молли, сигирли:

≈ **бўл-** — молли, сигирли бўлмоқ:

То иш анга еттиким, бир уйким ўрта ёшлиғ бўлғай, ранги сориғ, зироат ва юк заҳматин кўрмаган бўлғай ва нопок ерда ўтламамиш бўлғай ва умрида анга машаққат етмамиш бўлғай, то бақарлуқ бўлдилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-214.

**БАҒДОДИЙ** — бағдодлик:

Отаси халифанинг соҳибҳижоби эрди ва Сулламий табақотида Хуросониюл-асл ва Бағдодиюл-мавлид ва маншаъ битилибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-95.

**БАҲРРЕЗ** — жуда кўп кўз ёши оқизувчи:

Алар қолдилар ашкдин баҳррез,
Бориб ашкдек шоҳи дарёситез. *Садди Искандарий,* X-379.

**БАҲРТИМСОЛ** — денгиздек, катта дарё каби:

Кетур, соқий, тағори баҳртимсол,
Қадаҳ киштисин ул май баҳриға сол.

*Фарҳод ва Ширин,* 125.

**БЕАЛАМ** — дардсиз, аламсиз, изтиробсиз:

Не кишварки очмоққа урдунг қадам,
Анинг фатҳи худ бўлмади беалам.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1474.

**БЕРИЁ** — риёсиз; беғараз, холис:

Бас ани инсон атағил бериё,
Ким ишидур сабр ила шукру ҳаё. *Ҳайратул-аброр,* 59-10.

**БЕРМАКЛИК** — беришлик, бериш; **панд бермаклик** — ўгит, насиҳат беришлик:

Оразинг муҳтож демаким, ошиқ этма халқни,
Ўтқа бермакликдурур куйдурма деб панд, эй кўнгул.

*Хазойинул-маоний,* IVб-782.

**БЕРУД** — созсиз, музикасиз;

≈ **у май** — музика ва майсиз:

Эмас эрди бир лаҳза беруду май,
Агар навбаҳору вагар фасли дай.

*Садди Искандарий,* 279б8.

**БЕТАВФИҚ** — имонсиз, бадкор:

Қулларин Халил Мисрий отлиғ дўстига йибориб, қувват тилаб, ул бетавфиқ нима бермай, қулларни маҳрум қайтарди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196.

**БЕТАҲАММУЛЛУҚ** — сабрсизлик, тоқатсизлик, бетоқатлик:

Шавқ ўтиға куюб нечукки хасе,
Бетаҳаммуллуқ айлар эрди басе. *Сабъаи сайёр,* 186-7.

**БИНАНДАЛИҒ** — кўра олувчилик, ҳушёрлик; сезгирлик:

Эй Навоий, йиғламоқдин хира бўлмиш кўзларинг,
Ишқ аро бинандалиғларға керактур тез кўз.
*Хазойинул-маоний,* IVб-208.

**БИЛАКЎР-** — билмоқ:

Яна бир «ре» ҳарфики, баъзи лафзнинг охириға илҳоқ қилурлар, андин муболаға ва саъй ирода қилурлар, андоқки, билакўр ва қилакўр ва кетакўр ва етакўр.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**БИЛГУДЕК** — билгандек; воқифдек:

Андоқки, борғудек ва ёрғудек... ва билгудек ва айтқудек... ва сурғудек ва бу форсийда бўлмас.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**БИЛМАСЛИК** — ўзни билмасликка солиш:

Сендин туну кун жудолиғ эттим,
Билмаслигу бевафолиғ эттим.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 842.

**БИРҚОЛ** — пистирма:

Яна баъзи лафзға бир «лом» илҳоқ қилурларким, ул шайнинг ул сифатда русухиға далолат қилур. Андоқки, қаҳол ва ясол... ва бирқол ва тўсқол ва суюрғол.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**БИЧАК** — игна, сўзан:

Ярамни тиккали бошинг уза бичакму экин,
Бичакда риштаи жонимму ё ипакму экин.
*Хазойинул-маоний,* Iб-475.

**БИЪСАТ** — юбориш, етказиш; дунёга келиш:

...Арабда Қурайш қабиласидин бир киши муталлид бўлмиш бўлғай... ва ул охируз-замон пайғамбари бўлғай. Нўширавон биъсати қачон бўлур, деб сўрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-226.

**БИҚОЪ** — жойлар, ер бўлаклари:

...юқори мазкур бўлған биқоъға вақфи саҳиҳи шаръий қилилди. *Вақфия,* 721.

**БОДАПАРАСТОНА** — майхўрларча:

Соқиё, бодаи мастона кетур,
Дайрдин бодапарастона кетур. *Хазойинул-маоний,* IVб-689.

**БОДИЯПАЙМО(Й)** — дашт, чўл кезувчи:

Аммо сўз байтул-ҳароминининг бодияпаймойи... ал-фақирул-ҳақир Алишер ал-мутахаллис бин Навоий.
*Хазойинул-маоний,* Iб-7;

Бириси пири Муаммои эди,
Ким ҳарам бодияпаймойи эди. *Хазойинул-маоний,* IVб-718.

**БОДРИНГ** — бодринг:

Боқтим эрса, полизе кўрдумки тўла,
Қовуну бодрингу хиёр эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-97.

**БОЗА** — уйновчи, чаққон;

≈ **и дунё** — дунёни тарк этувчи, ҳамма нарсадан воз кечувчи:

Ким бўлса саид анинг ғамин уқбо бил,
Бўлғанға шақий ғамин бозайи дунё бил.
*Назмул-жавоҳир,* XV-48.

**БОЛКУШОЙ** — қанот ёювчи, очувчи:

Келгач ўзига Меҳри равшанрой,

Дедиким: Фитна бўлди болкушой. *Сабъаи сайёр,* 155-29.

**БОРҒУДЕК** — боргандек:

Андоқки, борғудек ва ёрғудек ва... қайтқудек ва урғудек ва сурғудек ва бу форсийда бўлмас.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**БОСИРА** — кўриш қуввати, кўриш сезгиси, кўз:

Босирау сомиау ломиса,
Зойиқау шомма била хомиса. *Ҳайратул-аброр,* 54-11.

**БОСТУР-** — йиқиттирмоқ, бостирмоқ:

Ижозат сўзин арз қилғач туруб,
Таёғлатти қаҳр айлабон бостуруб. *Садди Искандарий,* Х-83.

**БОСУРУҒ** — ўтов теварагига ёпиладиган кигиз:

Бир мутааййин нимаким «оқ уйдур», анга «хиргоҳ» от қўюптурлар. Аммо анинг ажзосининг кўпини турк тили била айтурлар. Андоқки, тунглук ва узук ва тўрлуғ ва босуруғ... ва ало ҳозал-қиёс. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**БОҒИШ** — чодир, ўтовнинг остонаси:

Андоқки, тунглук ва узук ва тўрлуғ ва босуруғ ва... боғиш ва бўсаға ва эркина ва ало ҳозал-қиёс.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**БОҒЧОЛ** — ўрдакнинг бир тури:

Ва ўрдакнинг анвои билур қушчилар қошида, масалан, жўрка ва эрка... ва алапака ва боғчол ва бу йўсунлуқ дерларки, етмиш навъ бўлурким, сорт борисин мурғоби-ўқ дер.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**БОҲИС** — баҳслашувчи; тортишувчи, гап қўзғатувчи:

Фано хонақоҳи аро сомит ўлғил,
Йўқ улким бақо дарсгоҳида боҳис.

*Хазойинул-маоний,* IIб-93.

**БУ ЖАҲЛЛИҚ** — Абу Жаҳлга ўхшаш; саркашлик, қаршилик, исён; ўта жоҳиллик:

Бу шараф ганжига топиб аҳллиқ,
Салб қилса сийрати Бу Жаҳллиқ. *Лисонут-тайр,* 188-14.

**БУЛДУРГА** — қамчи дастаси, сопи:

...ва қантар ва туфак ва тўтқа йусунлуқ кўпин туркча айтурлар ва қамчини агар «тозиёна» дерлар, аммо булдургасин ва чубчурғасин туркча айтурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**БУЛ-ФУЗУЛ** — сергап; кераксиз, беҳуда нарсалар билан шуғулланувчи:

Ҳар бирининг ҳалқаси топиб вусул,
Тавқда малъун бўлуб ул бул-фузул.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 76.

**БУЛҒАШ-** — қўзғалишмоқ, тўполон чиқармоқ:

Демасменки, қўзғолди олам эли,
Ки булғашти бу сабз торам эли. *Садди Искандарий.* Х-81.

**БУРОҚХИРОМЛИҚ** — буроқ каби чиройли юришлик:

Ул мусофири баводийпаймо, балки ул рокиби самовотпаймо меърожи кечасининг таърификим, бурoқи барқгомлиқ ва пайки буроқхиромлиқ қилди. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 893.

**БУРУТ** — мўйлаб, мурут:

Икки бурути қили ҳар ён ғулу,
Нафсу ҳаво қушлариға ҳалқа мў.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 203.

**БУРХ** — бадиий санъат тури:

Яна бир маҳалда бурх санъатин мавҳибат назари била аларға каромат қилдилар ва Ҳазрати Маҳдум «Нафахотул-

унс»да битибдурларки, бурх санъати «Қувватул-қулуб» китобида мазкурдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-134.

**БУТГАР** — бут ясовчи, буттарош:

Ҳар бути бутгарға парастишда маст,
Ўйлаким бут саждасида бутпараст.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 65;
Ким Халилуллоҳ Озар ўғлидур
Бутшикан, кўрки бутгар ўғлидур. *Сабъаи сайёр,* 41-18.

**БУҒЗ** — кек, душманлик:

Кимгаким ҳуббу буғзу манъу ато,
Ҳақ учун бўлди жазм бил ани. *Арбаин,* XV-56.

**БЎРИЛИК** — ваҳшийлик:

Ким бўрилик этса қовла ани,
Ул ер ити бирла овла ани. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 870.

**БЎЮНСУН-** — бўйсунмоқ, итоат қилмоқ:

Агар тийғ урса ул қотил, бўюнсунмай, нетай охир,
Не янглиғ кимса бўйнин тўлғағай ҳақнинг қазосидин.
*Хазойинул-маоний,* II*а*-257.

**ВАЗОРАТЪИЁБ** — вазирлик даражасига кўтарилган:

Бири расми бўлди садоратмаоб,
Бири исми бўлди вазоратъиёб. *Вақфия,* XIII-160.

**ВАЗЪЛИҚ** — шаклли, тузилишли; кўринишли:

Валекин улуқ вазълиқ жонвар,
Аларға ажаб вазъ бирла сувар.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1587.

**ВАСИЙ** — вояга етмаган етим болаларга ғамхўрлик қилувчи шахс; маънавий ота:

Яъқуб алайҳис-салом тенгри раҳматиға борди ва Юсуф алайҳис-саломни васий қилиб эрди ва анинг васияти била Қуддусда Иброҳим ва Исҳоқ алайҳумус-салом жаворида қўйдилар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-206.

**ВАФҚ** — мос келиш, мувофиқ келиш:

Кел бир дам, эй ҳариф, харобат сориким,
Май вафқидур бу ҳирқа била жилсонимиз.
*Хазойинул-маоний,* IV*б*-778.

**ВАҲЙОСОР** — ваҳйга ўхшаш, таъсирли сўз:

Иноят қилиб доимғи дастур била ваҳйосор руқъалар била сарафроз қилилса, бу фақирнинг мужиби саодати дорайни бўлғусидур. *Муншаот,* XIII-113.

**ВАҲШАТОМИЗ** — қўрқинчли, ваҳимали:

...ва ит ошноға ялинғандек ул ошнорўй итга ялинғани ва элдин ҳайратангиз хитоб эшитиб, ваҳшатомиз жавоб бергани. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 776.

**ВОДИЙНАВАРД** — дашткезар:

Араб барриға гаҳ бўлуб тезгард,
Шутурмурғ кўрмакка водийнавард.
*Садди Искандарий,* 301*а*11.

**ВОДИЙНИШИН** — водийда яшовчи:

Ватангоҳи Ақсойи Мағриб замин,
Эли эрмиш ул ерда водийнишин. *Садди Искандарий,* X-86.

**ВОМУСИБАТО** — *вовоҳ, афсус, эй аттанг* каби аза, мотамда йиғлаб айтиладиган сўз:

Ва сойир фуқаро ва масокин «вовайло, вомусибато!» ниқобин фалаки асирға тортиб, навҳалар ва нудбалар кўргуздилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101.

**ВУСЛАТАНДИШ** — етишиш, қовушиш:

Андоқки расули ҳошимий киш,

Ҳажр ичра чу бўлди вуслатандиш. *Лайли ва Мажнун,* 59а8.

**ВОПАС** — орқада, кейинда; тубан:

Қўюнгдаки йўқ менинг киби хас,
Хасдин дағи қадр ичинда вопас.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 794.

**ГАВҲАРНИСОРЛИҒ** — яхши сўзлар билан мақташлик:

Нуриддин Абдураҳмон Жомий мадда зиллаҳул-олий мадҳида хома найининг шакарборлиғи ва кўнгул садафининг гавҳарнисорлиғи. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 908.

**ГАНЖА ОРОМ** — Ганжада кўмилган, яъни Низомий:

Анинг бу ганжидин топмай киши ком,
Нечукким ганжпоши Ганжа ором. *Фарҳод ва Ширин,* 13.

**ГАНЖА ПАРВАРД** — Ганжада етишган (Низомийга ишора):

Чу аввалги фасиҳи Ганжа парвард,
Рақамзад қилди бу афсонаи дард.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 299.

**ГАНЖФИШОН** — хазина сочувчи:

Бу тил била кимса топмади ком,
Жуз ганжфишони Ганжа ором. *Лайли ва Мажнун,* 56а12.

**ГАРДУНЖОҲ** — буюк, шавкатли:

Бу хисрави гардунжоҳниким, насаби бобида хома сурсам юз минг хон ва хоқонни бу жузви мухтасарда йиғиштурса бўлурму. *Мажолисун-нафоис,* 209.

**ГАРДУНКЎБ** — кўкларга кўтарилган, осмонга етган, юксак:

Тушти дарёда ул сифат ошуб,
Ки сув амвожи бўлди гардункўб. *Сабъаи сайёр,* 161-3.

**ГАРДУНРИФЪАТ** — осмон каби, осмонга ўхшаш; жуда баланд, виқорли:

Ул ҳазрати гардунрифъат авсофин табаррукан котиб лавҳ қалам илкига олса. *Назмул-жавоҳир,* 24.

**ГАРМСЕР** — гармсел; иқлими иссиқ мамлакат:

Бу мулкедурур гармсер ул тариқ,
Ки гар эсмаса ел, бўлур эл ҳариқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1369.

**ГАРОНХЕЗ** — сусткаш, секин, имиллаган:

Кема суръати ул сифат тез эди,
Ки жанбида гардун гаронхез эди.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1606.

**ГИРИҲКУШОЙЛИҒ** — қийин ишларни ҳал қилувчилик; тугунларни ечувчи:

Мен ҳақири нотавон даға ақл гириҳкушойлиғи ва тавфиқ раҳнамойлиғи била ул ҳазратнинг қуллуғида неча навъ хизматким, дунё суди андин пайдо ва охират беҳбуди андин ҳувайдо бўлғай. *Вақфия,* XIII-166.

**ГОВИСТУР** — молга сиғинувчи, сажда қилувчи:

Ва гумроҳроқ бўлуб, тенгрилик даъвосин кўпрак қилди. Ва баъзи Намруд говистур дебтурлар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-196.

**ГУВОРИШ** — овқатни тез ҳазм қилиш учун қабул қилинадиган дори, маъжун:

Халил Хожа Алиға нома йибордиким, сен тонгдин чоштгача дору ва шарбат ва гуворишимизсенки, таомни тилаганча солғайсен ва мен тонгдин чоштгоҳгача кезарменки, егали нима топқаймен. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-102.

**ГУДОЗАНДАЛИҒ** — эритувчилик, эритиб қуювчилик:

Гудозандалиғ ичра минг коргоҳ,

Қилиб ўйлаким кўра тайёргоҳ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1568.

**ГУЗОРЛА-** — ўтмоқ, йўли тушмоқ; **ҳаж гузорла-** — ҳажга бормоқ, зиёрат қилмоқ:

...ва дерларки, Шайх Низомиддин авлиё ҳамроҳлиғидаки, анинг шайхидур, таййи арз тариқи била ҳаж гузорлабтур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-178.

**ГУЛЛУК** — гулли, безакли, гулдор:

Чекти чу хат сабзаси гул узра саф,
Сабзалиқу гуллук ўлуб бартараф. *Ҳайратул-аброр,* 168-2.

**ГУЛНИШОНЛИҒ** — гулдек очилиб турувчилик:

Қасри гулгунда гулфишонлиғ этиб,
Сокини базми гулнишонлиғ этиб. *Сабъаи сайёр,* 132-23.

**ГУЛОБПОШ** — май сочувчи, соқий; чиройли, маъноли сўзлар айтувчи:

Кўп киши ерга обпош ўлди,
Кўпдин ози гулобпош ўлди. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 917.

**ГУЛХАНТОБ** — ҳаммомга ўт ёқувчи киши, гўлахи:

Гулхантоб гулханга кафча урадур эрмиш, йўл бермайдур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-164.

**ГУЛХАНТОБЛИК** — ҳаммомга ўт ёқишлик, гўлахилик:

Гулханға кирсалар, кўрубтурларки, бир ялонғоч телба гулхантобликка машғулдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-164.

**ГУНАҲБАХШ** — гуноҳни кечирувчи, бағишловчи:

Гунаҳбахш сен бўлғилу журмпўши,
Шафоатгарилик хайрул-бароё. *Хазойинул-маоний,* IVб-10.

**ГУНБАДНИШОН** — гунбазга ўхшаш; юксак, баланд:

Ҳубоб ар сув уза гунбаднишондур,
Пуф этгач ул ҳамондур, сув ҳамондур.

*Фарҳод ва Ширин,* 195.

**ГЎЙ** III — гап, сўз:

Асҳобидин ҳар қайсига марази тори бўлса эрди, гўйи ул эрдиким ўзи муолажа қилур эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. Қ. Эраслан нашри,* 110.

**ГЎРИСТОНИЙ** — гўристонга хос нарсалар:

Гўристонийи муайян эрди,
Ким ул ҳай элига мадфан эрди.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 873.

**ДАВРОНГАРД** — даврлар, замонлар кечирувчи:

Қани улким, фалаки даҳрнавард,
То эрур саъй била даврongард.

*Хазойинул-маоний,* IVб-709.

**ДАЙЖУРИЙ** — зулматли; **шоми дайжурий** — қоп-қоронғи тун:

Субҳи шанбаки шоми дайжурий,
Юзига ҳулла ёпти кофурий. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 982.

**ДАЛИЛОВАРЛИҚ** — далил келтирувчилик, ҳужжат кўрсатувчилик; ≈ **айла** — йўл бошламоқ; далолат қилмоқ:

Асҳоб аросида ани бил шарлик,
Ким шар сари айлагай далиловарлиқ.

*Назмул-жавоҳир,* XV-23.

**ДАРЁАТО** — олий ҳиммат, ўта ҳимматли, эҳсонли, мурувватли:

Бу сўзким деди шоҳи дарёато,
Шак эрмаски, бордур саросар хато.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1311.

**ДАРЁЗАМИР** — қалби дарёдек, қалби дарё:

Дуо қилди донойи дарёзамир,
Ки: Олсун жаҳон шоҳи дарёназир.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1589.

**ДАРЁМИСОЛ** — дарёга ўхшаш, дарёдай:
Аёғчи кетур жоми дарёмисол,
Ки баҳр ичрадур шоҳи дарёнавол.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1584.
**ДАРЁНАЗИР** — дарёга ўхшаш, дарёдек, кенг, мўл:
Дуо бирла хоқони дарёназир,
Деди: К-эй жаҳондори дарёзамир.
*Садди Искандарий,* 288а19;
Дуо қилди донойи дарёзамир,
Ки: Олсун жаҳон шоҳи дарёназир.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1589.
**ДАРЁНАСАБ** — улуғ авлод, насл, мўътабар авлод-аждод:
Келиб дарёнасаб, гавҳар ҳасаблиқ,
Ишида неча боқсанг булъажаблиқ. *Фарҳод ва Ширин,* 16.
**ДАРЁСИТЕЗ** — дарёдай қаҳрли, ғазабли:
Алар қолдилар ашкдин баҳррез,
Бориб ашкдек шоҳи дарёситез. *Садди Искандарий,* Х-379.
**ДАРЁТАВОФ** — дарёда кезиш, сайр қилиш:
Ҳамул кунки шаҳ бўлди дарётавоф,
Анинг жўнгининг кўкси дарёшикоф.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1585.
**ДАРЁХИРОМ** — дарёдай юрувчи, кечувчи:
Қўюб рахши дарё қироғиға гом,
Инонин чекиб шоҳи дарёхиром.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1582.
**ДАРЁШИКОФ** — дарёни кесиб, ёриб ўтувчи:
Ҳамул кунки шаҳ бўлди дарётавоф,
Анинг жўнгининг кўкси дарёшикоф.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1585.
**ДАРЁШИТОБ** — дарёдек шитобли, ошиқувчи:
Буюрди яна шоҳи дарёшитоб,
Ки келтурди Суқроти ҳикматмаоб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1594.
**ДАРОЗНАФАС** — эзма, гапни чўзувчи:
Кел, Навоий, фасонани қил бас,
Ким эмишсен ажаб дарознафас. *Сабъаи сайёр,* 209-11.
**ДАРЮЗАНАМОЙ** — тиланчи, гадойга ўхшаган:
...бу ҳадиқа чаман пиройларининг дарюзанамойи фақиру ҳақир яъни Навоий. *Назмул-жавоҳир,* 4.
**ДАСТОННАВОЗ** — куйловчи, хушхон, достон ўқувчи:
Базмда соқийлар ўлуб жилвасоз,
Аҳли ғино ҳар сори дастоннавоз. *Ҳайратул-аброр,* 74-21.
**ДАФАОТ** — қайта-қайта, дафъа-дафъа:
Сифлий маҳалласида неча қитъа боғот олтмиш жериб... бир қитъа ток тўрт жериб яна боғот била ер рақбаси дафаот билаким, бир-бирига тутошдур. *Вақфия,* 721.
**ДАҚОВУЛ** — таъқиб қилувчи; пистирмада турувчи:
Андоқки, ҳировул, қаровул... ва шиғовул ва дақовулким, алар мундин улвийдурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.
**ДАҒОПАРДОЗ** — алдамчи, ҳийлагар, фирибгар:
Махфий ўлуб ики дағопардоз,
Тутқай ўрнида ер ики ғаммоз. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1017.
**ДАҲРНАВАРД** — олам кезувчи, сайёҳ:
Қани улким, фалаки даҳрнавард,
То эрур саъй била давронгард.
*Хазойинул-маоний,* IVб-709.

**ДАҲШАТАНГЕЗ** — қўрқинчли, даҳшатли:
Бу навъ ики сипоҳи хунрез,
Қон тўккали барча даҳшатангез.
*Лайли ва Мажнун,* VIII-118.
**ДАҲЯК** — ўндан бир:
Мундоқ емас эрдию эрмас шаке,
Мунча неким эрмас эрди даҳяки.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 238.
**ДЕВОНАКИРДОР** — девонасифат, мажнун табиатли:
Фано дайри ичра қаландарсифат,
Кезиб балки девонакирдор ҳам. *Хазойинул-маоний,* Iа-458.
**ДЕР** — кўп вақт, узоқ муддат; бир неча вақтдан сўнг;
≈ **тут-** — узоққа чўзилмоқ:
Вагар манъ қилдию ер тутмади,
Не иш таркини ким бу дер тутмади.
*Садди Искандарий,* 259а9.
**ДИЛШУДА** — кўнглини, дилини бой берган; ошиқ:
**К-эй дилшудаларға ошнохўй,**
Бошдин-аёғингға ошнорўй. *Лайли ва Мажнун,* VIII-200.
**ДИНПАНОҲ** — дин, шариат ҳомийси, суянчиғи:
Деди: Эй тақвошиори динпаноҳ,
Қайси тил бирла бўлайин узрхоҳ. *Лисонут-тайр,* 91-19.
**ДИРАМПОШЛИҚ** — дирам (танга) сочувчилик, сахийлик:
...ва ул ҳавода баҳор насими шукуфа яфроғин тўккандек дирампошлиқ қилиб, умед гулбунидин муроди гули очилғани.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 735.
**ДИРО** — қўнғироқ:
Кўч ўлуб чун ки нола чекти диро,
Манга ер бўлди бир амори аро.
*Сабъаи сайёр,* 182-28; қ. **ДАРО//ДАРОЙ**.
**ДОББА** — миниладиган ва юк ташиш учун ишлатиладиган ҳайвон:
Хайрсиз ғаний — ёғинсиз саҳоб ва амалсиз олим — доббаки анга юклагайлар китоб. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-57.
**ДОДГУСТАР** — додга етувчи, арзни тингловчи, адолатли:
Ғам қуёшидин куюб эрдим Навоий, бўлмаса
Зилли рифъат шаҳриёри додгустар бошима.
*Хазойинул-маоний,* IIб-570.
**ДОЙЛИҒ** — пахсали:
Келиб чор дарчор паргор анга,
Секиз дойлиғ тўрт девор анга.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1497.
**ДОНАНДАЛИҚ** — билувчилик, билимдонлик, донишмандлик:
Санга тенгри чун берди донандалиқ,
Ўзунга насиҳат расонандалиқ. *Садди Искандарий* 318б15.
**ДОНОМАНИШ** — доно табиатли:
Деди нуктапардози дономаниш,
К-эй нуктадин зотингга парвариш.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1454.
**ДОСТОНОРОЛИҒ** — ҳикоячилик, достон тўқувчилик:
Бешинчи иқлим йўлидин келган мусофирнинг достоноролиғи.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1090.
**ДУДААНДУД** — куя, қурум, ис билан қопланган; қоп-қора:
Ўт онча эмаски бу қаро дуд,
Йўқ дудки, шоми дудаандуд.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 734.
**ДУЛДУЛ** — афсонавий от; тез, чопқир, ўткир:
Икки забоналиқ килки зулфиқоридин нишона ва ул килки

забоналари суръатда дулдулидек равона.

*Назмул-жавоҳир*, 9.

**ДУМУЪ** — кўз ёшлари; **лолагун думуъ** — лоладай қип-қизил кўз ёшлари:

Ишқ ичра сурхрў бўла олманг, чу сепмасанг
Рухсори заъфарони уза лолагун думуъ.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-295.

**ДУНЁГУЗИН** — дунёни, бойликни хоҳловчи, истовчи:

Зарбофт кисватлиғ дунёгузин — нажосат устидаги илтироғуч чибин. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-73.

**ДУРАНГЛИҚ** — икки ранглик:

Сипеҳри дун шиор жуз талаввун ва рангомизлиқ ва рўзгори буқаламундисор ғайри дурангliқ ва ҳийлаангизлик эрмас.

*Маҳбубул-қулуб*, XIII-90.

**ДУРАХШАНДАЛИҚ** — ялтироқлик, порлоқлик, нур сочиш:

Анинг лаълида гар дурахшандалиқ,
Мунунг дағи дурридa рахшандалиқ.

*Садди Искандарий*, 241б17.

**ДУРЛУҚ** — дурли, жавоҳирли:

Агарчи йўқтурур дурлуқ талоши,
Эрур тош бўлса ҳам чақмоқтоши. *Фарҳод ва Ширин*, 24.

**ДУРТАЛАБ** — дур изловчи, қидирувчи:

Пўянамо ва даштпаймо эрдилар, чун дурталаб элга ёвуштилар. *Маҳбубул-қулуб*, XIII-40.

**ДУРУШТХЎЙ** — дағал қилиқли, қўпол характерли:

Дурушгхўй қилур элни чирк дунёлиқ,
Нечукки, қилғай ирик жамъ бўлса узвида шух.

*Хазойинул-маоний*, IIIб-111.

**ДУШОБ** — шинни, узум шинниси:

Фуқаро сирка ва душоби андин, ағниё нуқлу майи ноби андин. *Маҳбубул-қулуб*, 47.

**ДЎЗАХСИРИШТ** — ёмон хулқли, табиатли:

Хўб руҳафзо, зишт умрфарсо, хушхулқ нозанин ҳури биҳиштойин. Ёмон мизожлиқ зишт деви дўзахсиришт.

*Маҳбубул-қулуб*, XIII-81.

**ДЎЛТУ** — сиртлон (бўрига ўхшаш бир хил йиртқич ҳайвон):

Макр ила саводи анбаролуд,
Дўлту тўшугига солибон дуд. *Лайли ва Мажнун*, VIII-193.

**ДЎМСАЙ-** — тумсаймоқ, аразламоқ:

Андоқки: қувормоқ ва қуруқшамоқ... ва чекримак ва дўмсаймоқ ва умонмоқ... *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-108.

**ДЎПТУЛ-** — тўла бўлмоқ, тўлмоқ:

Турк алфози возиъи асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мавҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки, соҳибвуқуф киши то зоҳир қилмас, иноноса ҳам бўлмас. Андоқки: кинаркамак, кезармак, дўптулмоқ, чидамоқ.

*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-108.

**ЕЛПИГУЧ//ЕЛПИҒУЧ** — елпиғич:

Улки еткурди қулоғиға овуч,
Деди таҳрик ичра икки елпиғуч. *Лисонут-тайр*, 160-2;
Мусҳаф авроқин хирад пири тиловат қилурда лаим тифлнинг елпигуч била варақни совурмоғи кудурат еткурур.

*Маҳбубул-қулуб*, 116.

**ЕРЛИК** — ерли, жойга, ўринга эга бўлган:

Чун бўлуб ҳукм ўлтуруб бори,
Ерлик ўз ерига ики сори. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 924.

**ЕТАКЎР-** — етиб олмоқ:

Яна бир «ре» ҳарфики, баъзи лафзнинг охирига илҳоқ қилурлар, андин муболаға ва саъй ирода қилурлар, андоққи, билакўр ва қилакўр ва кетакўр ва етакўр.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-117.

**ЁБАНДАЛИҚ** — топувчилик, топағонлик:

Талаб йўлида қил шитобандалиқ,
Ки жўяндаға келди ёбандалиқ. *Садди Искандарий,* 275а9.

**ЁВУРҚОН** — от ёпиғи:

Вале бодполарға солғон кежим,
Сақарлоту борча ёвурқон кежим.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1333.

**ЁЛҒУЗУН** — бир ўзим, ёлғиз ўзим:

Менмудурменки разм чун туздум,
Чин сипоҳини ёлғузун буздум. *Сабъаи сайёр,* 68-16;
Шавкатидин не ёр анга, не рафиқ,
Ёлғузун айлар эрди қатъи тариқ.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1090.

**ЁНГИЛ-** — янглишмоқ, адашмоқ, хато қилмоқ:

Ёнгилдим, нетиб бўлғамен мезбон,
Ки худ бир нафас мен сенга меҳмон!
*Садди Искандарий,* X-92.

**ЁПУҚ** — ёпинчиқ:

Тушта кўрган киби ёпуғи қаро,
Изтироб ўти тушти жони аро. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 990.

**ЁРИ ҒОР** — ажралмас йўлдош, ҳамроҳ:

Кирди пинҳоний ул чинор ичра,
Ёри ғор ул сифатки ғор ичра. *Сабъаи сайёр,* 188-21.

**ЁРУМЧУҚ** — ярим-ёрти, арзимас даражада:

Ёрумчуқ кўруб сайр тарк этмадим,
Ёри қолмади ким анга етмадим.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1238;
Ва Кисро тоқин дебтурларким ёримчуқ эрди ул тугатти.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-230.

**ЁТУҒОН** — ятағон (чолғу асбоби):

Эй йиров, сен ҳам ишингни кўргуз,
Ётуғон бирла улуғ ирни туз. *Хазойинул-маоний,* IVб-698.

**ЁТУҒОНЧИ** — ятағон чалувчи, созанда:

Ётуғончи дер ўтургач ун,
Сен қадаҳ олу тўқуз қатла юкун.
*Хазойинул-маоний,* IVб-698.

**ЁТҚУР-** — ётқизмоқ:

Ётқурдию ётти доягона,
То тонгла не ўйнағай замона.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 719.

**ЖАВДАТ** — сахийлик, нуқсонсизлик, яхшилик:

Чун Уторид чархиға еттим, табиат қилди майл,
Кўргали назминки зоҳир қилди табъи жавдатин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-682;
Кўнглумга ўзга қувват кирди ва табъимға ўзга жавдат ва жалодат ҳосил бўлди. *Хазойинул-маоний,* Iб-12.

**ЖАВОҲИРНИШОН** — қимматли; улуғ зотли:

Зотинг ўлуб баҳри жавоҳирнишон,
Сўз аро баҳринг кафи гавҳарфишон. *Ҳайратул-аброр,* 26-6.

**ЖАВЗИ-БЎЁ** — ҳинд ёнғоғи; ҳидлик ёнғоқ:

Фалакким етиб жавзи-бўё анга,
Бош айланмоғи солди гўё анга. *Садди Искандарий,* X-194.

**ЖАВОҲИРСАНЖ** — жавоҳир ўлчовчи:
Лек ҳар ким бўлуб жавоҳирсанж,
Топиб ул ганжларда юз минг ганж.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 905.

**ЖАВРФАН** — зулмкор, ситамгар, жабр қилувчи:
Енибон сурдилар ватан сори,
Келдилар шоҳи жаврфан сори. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 960.

**ЖАЗЛИҒ** — жазлиқ (эгар қоптоли остига қўйиладиган бир жуфт юмшоқ от абзали):
Ва отнинг иярин агарчи «зин» дерлар, аммо кўпрак ажзосин, мисли: жибилгир ва ҳано ва тўқум ва жазлиғ... йўсунлуқ кўпин туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ЖАЛИЙ** — равшан, очиқ, йирик; кўзга кўринарли; йирик ёзилган хат:
Ҳар сори мева йиғочи жадвали,
Саф била ҳиндуқи чекарлар жалий. *Ҳайратул-аброр,* 167-10.

**ЖАММОЛ** — туяларни етаклаб борувчи, туякаш:
Яна икки юзда жаммолу сутур,
Ки шояд савоҳилға тушгай убур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1581.

**ЖАМОЗАЛИҚ** — чопқир туя минган:
Мундоқ ики жамозалиқ тез,
Еттилар этиб жамозалар хез.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 814.

**ЖАМОЛОРОЛИҚ** — баднафслик; ўзига оро беришлик, манманлик:
Кўп нафсга бермагил жамолоролиқ,
Ким ранжға солур ани кўп раънолиқ.
*Назмул-жавоҳир,* XV-28.

**ЖАМРИЙ** — паст табақага мансуб, зоти паст, пасткаш:
Саййид Қуроза... Самарқанд жамрийлари бирла ҳам заду хўрд қилиб, ғолиб бўлмаса мағлуб дағи эмас.
*Мажолисун-нафоис,* 94.

**ЖАМШИДОСО** — Жамшид каби:
...ва йиқуқ майхона аларға Жамшидосо ва синуқ паймона аларға жоми жаҳоннамо... *Ҳайратул-аброр,* 152-4.

**ЖАНГАЛ** — чакалакзор, бутазор:
Гўйиё сайдлардин ул жангал,
Воқеъ эрди тўла буғую марал. *Сабъаи сайёр,* 152-4.

**ЖАННОТ** — жаннатлар; боғлар:
Руҳунгники равзадур паноҳи,
Жанноти наим жилвагоҳи. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 843.

**ЖАРИДА** — якка, танҳо:
Ул теграда жамъ ё жарида,
Алқисса, йўқ эрди офарида. *Лайли ва Мажнун,* VIII-183.

**ЖАРОҲАТАНГИЗ** — жароҳатловчи; озор етказувчи:
Ҳар елки эсиб ҳароратомиз,
Мажнун дамидек жароҳатангиз.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 776.

**ЖАРРОР** — жанговар, урушқоқ, қўрқмас тўда:
Секиз юз сипоҳийи жаррорға,
Ики юз яна аҳли бозорға.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1580.

**ЖАРУҲ** — жароҳатли, яраланган, мажруҳ:
Васлсиз бўлмас Навоий кўзу кўнгулга илож
Ким жаруҳ узра жаруҳ ўлмиш, қаруҳ узра қаруҳ.
*Хазойинул-маоний,* Iб-110.

**ЖАФ(Ф)** — зулм, жафо:
Ким элга жафф чаҳин томуғ зайли қилур,

Кавсар суйин ўзига ўлум сайли қилур.

*Назмул-жавоҳир,* XV-51.

**ЖАҲОНГИРЛИК** — ғолиблик, жаҳонни фатҳ этувчилик:

Хаёли аро урмайин тобу печ,
Жаҳонгирлик фикридин ўзга ҳеч.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1302;

Вале мен қилиб пухта тадбирлик,
Чу бошимда эрди жаҳонгирлик. *Садди Искандарий,* 289*а*3.

**ЖАҲОНДОВАР** — жаҳонни идора қилувчи; зўр шоҳ:

Гарчи шоҳедурур жаҳондовар,
Ки анга борча ишда ҳақ ёвар. *Сабъаи сайёр,* 202-3.

**ЖАҲОНСЎЗЛУҚ** — жаҳонни ўртовчилик, ёқувчилик:

Қилиб тиғи барқи жаҳонсўзлуқ,
Юзи машъали оламафрузлуқ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1302.

**ЖАҲОНПАҲЛАВОН** — жаҳондаги энг зўр паҳлавон:

Ҳамеша жаҳонпаҳлавон бўлғасен,
Жаҳон аҳлиға комрон бўлғасен.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1475.

**ЖИБИЛГИР** — эгар қисмларидан бири:

Ва отнинг иярин агарчи «зин» дерлар, аммо кўпрак ажзосин, мисли: жибилгир ва ҳано ва тўқум ва жазлиғ... йўсунлуқ кўпин туркча айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ЖИЛСОН** — ўтириш, суҳбат қуриш:

Кел бир дам, эй ҳариф, харобот сориким,
Май вафқидур бу хирқа била жилсонимиз.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-778.

**ЖИРҒА-** — маза қилмоқ; яхши яшамоқ:

Турк алфози возиъи асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки, соҳибвуқуф киши то зоҳир қилмас, инонса ҳам бўлмас. Андоққи: чупуртмоқ, жирғамоқ, бичимоқ.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ЖОДУЛИҒ** — сеҳргарлик:

Кўргач бу тилисм соҳири Ҳинд,
Жодулиғ ишида моҳири Ҳинд. *Лайли ва Мажнун,* 56*а*21.

**ЖОНСАНЖ** — жонни ўлчовчи, тортувчи:

Жонсанж ўлуб изидин Тарозу,
Ақраб топиб анда нўшдору. *Лайли ва Мажнун,* 55*а*19.

**ЖОНСИТОН** — жон олувчи, ҳалок қилувчи:

Ким бу манзил маҳалли офат эрур,
Жонситон водийи махофат эрур.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1154.

**ЖОРУ БЎЛЖОР** — ваъда жойи, чақирилган жой; таклиф этилган жой; жанг куни қўшин йиғиладиган жой:

Чу еттик анинг жору бўлжориға,
Шаҳи Рум эли бирла пайкориға. *Садди Искандарий,* X-121.

**ЖОҲИЙ** — олий мақомли, юксак мартабали:

Жоҳийи тахтин чарх мусамман айлаб,
Туфроқдек ул ўзин фурутан айлаб.

*Хазойинул-маоний,* I*б*-10.

**ЖУВОНА** — каптар боласи;

≈ **чиқар-** — бола очмоқ (каптар ҳақида):

Ким икки кабутари ягона,
Бир уйда чиқардилар жувона. *Лайли ва Мажнун,* VIII-205.

**ЖУВОНДАВЛАТ** — бахтли давлат эгаси; бахтли ҳукмдор:

Яна улки соҳибқирон ҳам эрур,

15—69

Жувондавлату паҳлавон ҳам эрур.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1466.

**ЖУЛБУР** — от ёпиғи:

Ва отнинг иярин агарчи «зин» дерлар, аммо кўпрак ажзосин, мисли: жибилгир ва ҳано... ва жулбур ва қушқун... йўсунлуқ кўпин туркча айтурлар.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-115.

**ЖУРКАН-** — кулча бўлмоқ, думалоқ бўлмоқ, гажак бўлмоқ:

Турк алфози возиъи асру кўп вақтда муболаға изҳори қилиб, жузвий мафҳумот учун алфоз вазъ қилибдурки, соҳибвуқуф киши то зоҳир қилмас, инонса ҳам бўлмас. Андоқки: чичаркамак, журканмак, ўртанмак.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-108.

**ЖУРМПЎШ** — гуноҳни, айбни ёпиб юборувчи:

Гунаҳбахш сен бўлғилу журмпўши,
Шафоатгарлик хайрул-бароё. *Хазойинул-маоний,* IVб-10.

**ЖУРЪАНЎШ** — ичувчи, култумлаб ичувчи:

Сен анинг саҳвиға бўлғил пардапўш,
То фано базмида бўлғай журъанўш. *Лисонут-тайр,* 193-4.

**ЗАВРАҚЧА** — кичкина қайиқ, қайиқча:

Узди завраҳчанинг маҳорини ҳам,
Ташлади жўнг рахту борини ҳам. *Сабъаи сайёр,* 161-5.

**ЗАМИННАВАРД** — от (*айн.* ер кезувчи):

Бор эди бир заминнаварди анинг,
Бўлмайин барқ ҳамнабарди анинг.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1064.

**ЗАНГБОР** — Ҳабашистон (зангилар вилояти); зулмат;

≈ **шоҳи** — кеча, тун:

Ҳар саҳар то қуёш чобуксувори... ҳар кун то хандақдин чиқиб, зангбор шоҳининг гулчеҳралар сунбул зулфидек паришон хайлин торумор қилиб, фалак ҳисорин фатҳ қилғай.

*Муншаот,* XIII-99.

**ЗАНГСОЗ** — зангори:

Қийиб борчаси жавшани зангсоз,
Ёруқ кўзгудек зангдин бениёз. *Садди Искандарий,* X-79.

**ЗАНЖИРА** — жойнамознинг занжир шаклидаги нақши:

Аёққа айласам занжирмонанд,
Мусалло давринининг занжирасин банд. *Вақфия,* XIII-161.

**ЗАРОГИН** — зар тўла, олтин қопланган:

Миниб устига ҳиндуйи найзавар,
Зарогин қабо балки заррин камар.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1433.

**ЗАРРАСОН** — зарра каби, энг майда бўлакдек:

Сўз насридин назми хушроқ ва парокандасидин жамъи дилкашроқ эрканин даъво қилмоқ... ва ул баҳрайнға қатра нишон ва наййирайнға заррасон ўзин еткурмак.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 902.

**ЗАЪФПАЗИР** — заифланиш; қувватсизланиш, бедармонлик:

Будур инсофки, чун бўлди қуво заъфпазир,
Йўқтурур ҳеч муфарриҳда нашотафзолиқ.

*Хазойинул-маоний,* IIб-320.

**ЗАҲМАПАРДОЗЛИҒ** — куйловчилик; чолғувчилик:

Қаклик хуруши савтиға Ҳудҳуднинг заҳмапардозлиғи.

*Лисонут-тайр,* 32-2.

**ЗЕВАРОРОЙ** — безак берувчи, зийнатловчи:

...ва назм шоҳбайтининг зевароройи ал-фақирул-ҳақир Алишер ал мутахаллис бин Навоий. *Хазойинул-маоний,* Iб-7.

**ЗИЁНБУД** — зиён, зарар:

Фарҳоднинг ишқ шуъласида куюб, ул ўтни жон пардасида яшурмоқдин... насиблари зиёнбуд бўлғани.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 416.

**ЗИМОМ** — (*айн.* юган, тизгин) ихтиёр:

Жоми май чун иликдин олди зимом,
Бўлди эл гуфтугўйи беандом. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 999.

**ЗИРА** — зира (овқатни хушхўр қилувчи зиравор):

Ҳам йиборур лаъл Бадахшон сари,
Ҳам кетурур зирани Кирмон сари.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 110.

**ЗОБИТ** — ақлли, ҳушёр; мард, ботир:

Суруб элни зобит сипаҳдорлар,
Сиёсат тарийқида ғаддорлар. *Садди Искандарий,* X-66.

**ЗОД** — «озод» сўзининг вазн талаби билан қисқарган шакли;
≈ сарв — озод сарв, тик ўсган сарв:

Деди: К-эй зод сарви бўстони,
Валекин топқан осеби хазони. *Фарҳод ва Ширин,* 104.

**ЗОИҚА//ЗОЙИҚА** — мазани (таъмни) билиш қуввати:

Босирау сомиау ломиса,
Зойиқау шомма била хомиса. *Ҳайратул-аброр,* VI-44.

**ЗОЙЧА** — мунажжимлар фойдаланадиган юлдузлар жадвали:

Яна нужум илмин онча билур эрдиким бир мавлуд учун зойчаи толиъ солур эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. К. Эраслан нашри,* 110.

**ЗУЗАНАБ** — қуйруқли, думли; комета:

Қаҳри ўти чекса чу дуди ғазаб,
Ҳар шарари юз йил ўлуб зузанаб.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 63.

**ЗУЗАНОБА** — қуйруқли, думли юлдуз (Наҳс юлдузи):

Ул сарв эмас эрди зузанобанг,
Наҳсиятидин жаҳон харобанг.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 846.

**ЗУЛАМ** — зулмат, қоронғилик:

Ер уйдин чиқмаса, олам кўзумга тийрадур,
Чун қуёш чиқмас, жаҳондин муртафиъ бўлмас зулам.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-401.

**ЗУЛМАТАНДУД** — қоронғиликка бурканган, зулмат кийимига ўралган:

Ҳар тийра саҳоб зулматандуд,
Гардун уза ишқ ўтидин дуд. *Лайли ва Мажнун,* 59а9.

**ЗУЛМАТФИЗОЙ** — қоронғилик туширувчи:

Аҳли адам шомиға зулматфизой,
Тахти шуъои абадий ичра ой. *Ҳайратул-аброр,* 10-1.

**ЗУЛОЛМОНАНД** — ширин сув каби, тоза сувдек:

Бу қанд эди ул зулолмонанд,
Жазб айлади ул зулолни қанд. *Лайли ва Мажнун,* 87б17.

**ЗУЛФАЙН** — икки соч ўрими:

Ики чини зулфайни мушкин таноб,
Анга Чин ичинда сепиб мушки ноб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1495.

**ЗУЛҲИЖЖА** — ҳижрий йил ҳисобидаги ойлардан ўн иккинчисининг оти:

Абубакр Шиблий... уч юз ўттуз тўртда зулҳижжа ойида дунёдин ўтди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-95.

**ЗУМУРРАДИЙ** — яшил тусли, зумуррад тусли:

Гулга берибон зумуррадий тахт,

Ғунча киби айладинг жавонбахт.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 647.

**ЗУМУРРАДРАНГ** — зумрад рангли, яшил тусли:

Бўйла мавсумда керактур айш базмин тузгали,
Ҳам зумуррадранг ер, ҳам бодаи ёқутранг.

*Хазойинул-маоний,* IIIа-181.

**ЗУРВА** — чўққи:

≈ **и арз** — юксаклик, дунё чўққиси:

...зулм булутлари адл қуёши юзин ёпардек бўлса бу қул зурваи арзға еткургай. *Вақфия,* 718.

**ЗУХР** — орттириб сақланган нарса, жамғарма;

≈ **и абад** — инсоннинг ҳаёт хулосаси, охирати:

Зухри абад истасанг фаровон қилмоқ,
Бил ани ота-онаға эҳсон қилмоқ. *Назмул-жавоҳир,* XV-16.

**ИБЛИСШИОР** — шайтонсифат, ҳийлагар:

Хавослари иблисшиору девойин, шевалари макру пешалари кин. Савобройлари райбу маккорлиқ, салоҳу тақволари ситам ва ғаддорлиғ. *Маҳбубул-қулуб,* 58.

**ИЁБ** — эга, ҳоким, бошлиқ;

**давлат иёб** — давлат эгаси, ҳокими:

Ҳоким сурати дарвешсират, балки дарвеш исми ҳукумат қисм, яъни ахавий маоби давлат иёбқа мавоизосо калом ва насойиҳи молокалом демак.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1644.

**ИЗЗАТЛИҒ** — иззатли, иззат-нафсли, ор-номусли:

Ва Паҳлавон номуслуғ ва иззатлиғ киши эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. Қ. Эраслан нашри,* 108.

**ИККИТА** — икки марта, қайта-қайта:

Киши ўлганда тиғи кин сурмас,
Бир ўлукни иккита ўлтурмас. *Сабъаи сайёр,* 183-16.

**ИКОВЛА** — иккови, иккиси:

Чун етти очмас уйқу чоғи,
Ёндошти иковла анда доғи. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 837.

**ИЛЛИЙЙИН** — энг юқори осмон; жаннат:

Гарчи бор эрди тани хокнишин,
Руҳға манзил эди иллийййин. *Хазойинул-маоний,* IVб-711.

**ИНДАЛЛОҲ** — оллоҳ олдида, қошида, ҳузурида:

Аммо табъи салим ва ақли мустақим шонидин будурким... анинг жонибидин амре вуқуъ топмағай ва сурате юз кўргузмағайким, индаллоҳ маъхуз ва инданнос маълум бўлғай.

*Муншаот,* XIII-144.

**ИНДАННОС** — инсонлар наздича, одамлар олдида:

Аммо табъи салим ва ақли мустақим шонидин будурким... анинг жонибидин амре вуқуъ топмағай ва сурате юз кўргузмағайким, индаллоҳ маъхуз ва инданнос маълум бўлғай.

*Муншаот,* XIII-144.

**ИНДАТ-** — чақиртирмоқ:

Хушвақт ўлубон қўпуб тарабнок,
Индатти қабила аҳлини пок. *Лайли ва Мажнун,* VIII-181.

**ИНДИН** — индин, эртадан кейинги кун:

Тонгла йўқ индин бўлур иш дафтарин,
Бир-бир ўқубтур узоғу кун борин. *Ҳайратул-аброр,* 187-10.

**ИНСОБ//АНСОБ** — инсоб; насл-насаб:

Ва «Манобиҳул-ибод илал-маод» отлиғ китобида келтуруб-турки, муридлар инсоби машойихқа уч тариқа биладур.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-152.

**ИРАМ** — афсонавий гўзал, хушҳаво бир боғнинг номи:
Ким ул ёғдуруб абри эҳсонини,
Ирамдек қилиб мулк бўстонини.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1279; қ. **ЭРАМ.**

**ИРЖИИЙ** — *Бизга қайтинг* маъносидаги бу сўз «ўлим нидоси»дан киноя;
**иржиий нағмасин истемоъ қил-** — ўлим нидосини, чақириғини эшитмоқ, яъни ўлмоқ:
Қилиб иржиий нағмасин истимоъ,
Ружуъ этти оламға айлаб видоъ.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1289.

**ИРИЛДА-** — ирилламоқ:
Гоҳики ғазаб била ирилдаб,
Гардун асади сори хирилдаб. *Лайли ва Мажнун*, 79а12.

**ИСЛАН-** — ҳидланмоқ, ҳидланиб қолмоқ:
Носиҳо, куйган юрак исланғали қолмас ниҳон,
Худ сабо англатмиш элни достонимдин менинг.
*Хазойинул-маоний*, IVб-780.

**ИСТИДЛОЛ** — бирор даъвони исботлаш учун далил келтириш; бирор белги орқали бирор нарсани билиш:
Шаҳни айлаб ул ишда ҳайрат лол,
Ул ғаробатдин этти истидлол. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1018.

**ИСТИЖОБАТ** — қабул бўлишлар (дуо), муносиб бўлишлар, мақбул бўлишлар:
Мастур амр изҳори ва зоҳир амр истори ва дуо истижобати. *Насойимул-муҳаббат*, XV-180.

**ИСТИМЗОЖ** — бировнинг раъйи, табиати қандайлигини билиб олишга тиришиш:
Қилди юз лутф била истимзож,
Жунадинким: «Тиларму бода мизож?»
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1066.

**ИСТИНОД** — суяниш, таянч, далил:
Мустафодин сўнгра аҳли иртидод,
Чун хилофатқа ул ўлди истинод. *Лисонут-тайр*, 13-10.

**ИСТИЪЖОЛ** — шошилинч, шошилтириш, суръат:
Кўргузуб йўл юрурда истиъжол,
Шоҳ худ қилған эрмиш истиқбол.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1162;
Кемадин чиқтилар иков хушҳол,
Миндилар отқа айлаб истиъжол. *Сабъаи сайёр*, 139-19.

**ИТИТ-** — тегизмоқ, етказмоқ:
Намруднинг елосо димоғидин жабборлиғ фосид моддаси дафъиға пашша нишин ититти. *Вақфия*, 3.
Ирик невчун дурур шах узра гулбун барги сухандек,
Ититмас бўлса булбул жони учун ғунча пайконин.
*Хазойинул-маоний*, Iа-312.

**ИШРАТНАМО(Й)** — хушвақтлик қилувчи, шодланувчи:
Мулки Сулаймон уза ишратнамой,
Бошингга солмай кўлака жуз ҳумой.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 90.

**ИШТИЕҚАНГИЗ** — иштиёқ қўзғатувчи:
Ҳам анинг руди иштиёқангиз,
Ҳам суруди келиб фироқомиз. *Сабъаи сайёр*, 175-3.

**ИҚЛИМГИР** — мамлакатни эгалловчи; забт этувчи:
Иқлимгиреким, ҳумоюн алқоби шарафидин фармонраволиқ хутбасининг минбари пояси Муштарий авжиға етти.
*Хазойинул-маоний*, IVб-764.

**ИҲТИДО** — тўғри йўлга йўналиш, тўғри йўлдан бориш; раҳбарлик:

Ўлсангиз худ шоҳ улдур, сен — гадо,
Ким сен эрдинг маст, ул аҳли иҳтидо.

*Лисонут-тайр,* 109-5.

**ЙИҒЛАШ-** — йиғлашмоқ:

Қўпубон йиғлашиб кўруштилар,
Ўлтуруб бир-бирин сўруштилар. *Сабъаи сайёр,* 151-1.

**КАЖНАЗАР** — тескари қараш, ёмон кўз билан қараш:

Ўз манзурининг кажназар тавобиъидин бадҳол ва бебасар лавоҳиқидин хотирида малол изҳорини қилур.

*Хазойинул-маоний,* IV*б*-695.

**КАЖХИРОМ** — эгри юрувчи:

Ҳар бирига бир вазири ростгом,
Ёна бир фарзину лекин кажхиром. *Лисонут-тайр,* 162-7.

**ҚАЛИМУЛЛОҲ** — Мусо пайғамбарнинг лақаби:

Қалимуллоҳ мадҳида муболаға таронаси тузмагай.

*Маҳбубул-қулуб,* 88.

**КАМИН** II — энг кичик, ҳақир; камтарин:

Бўлмасам ушбу пардадин маҳжур,
Бир камин бандамен отим кофур.

*Сабъаи сайёр,* 176-22 *қ.* **КАМИНА**.

**ҚАРАҚ** — бедана;

≈ **хайли** — беданалар тўдаси:

Қарак хайлиға қарчиғай дармиён,
Алар жўжа янғлиғ, бу бир мокиён.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1285.

**ҚАРАТ** — карра, марта:

Эл оғзиға юз минг карат жон етиб,
Ки бир бўйла ақшомға поён етиб.

*Садди Искандарий,* 313*б*17.

**ҚАРГ//ҚАРГАДАН** — каркидон:

Басе тезрав рахши хорошикан,
Бари карг зўру бари пилтан. *Садди Искандарий,* 283*а*3;
Ҳам ул пил зўр эрди ҳам пилтан,
Таковар анга ўйлаким каргадан.

*Садди Искандарий,* 263*а*4.

**ҚАРДИЗ** — шаҳват:

Шарбати дасторин бошиға бурунчак қилғайларки аруси мастурадур ва кардиз номастурдур. *Маҳбубул-қулуб,* 54.

**ҚАЧЧА** — чиройли (фасиҳ) сўзлай олмовчи, ғалча:

Навоий ул юзу лаб шавқидин ногаҳ наво чекса,
Дам урмас булбулу тўти, ки будур качча, ул билтак.

*Хазойинул-маоний,* II*б*-327.

**КАШШОФТАБЪ** — маънолар кашф қилувчи, улуғ, фаҳм-фаросатли, билимдон олим:

Улум ҳақойиқи, балки ҳақойиқ улумининг фасиҳ каломлиқ ва саҳиҳ ҳадислиқ мударрислари кашшофтабъ қуёши...

*Вақфия,* 714.

**ҚАҲДУД** — сомон тутуни, сомон туташидан пайдо бўладиган аччиқ тутун:

Гоҳи бу сомонда шуъла, гаҳ дуд,
Андин тутубон жаҳонни қаҳдуд.

*Лайли ва Мажнун,* VIII-51.

**КАҲФУЛ-АНОМИЙ** — халқнинг суянган тоғи, пушту паноҳи:

Чун ҳазрати маҳдумий шайхулисломий каҳфул-аномий Мавлоно Нуриддин Абдураҳмоний-Жомий... дин бир йил сўнгра

Паҳлавон ҳамул ҳазратнинг пайравлиғиға бу фано тангнойидин бақо гулшани фазосиға хиром кўргузди.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. Қ. Эраслан нашри,* 118.

**ҚЕЛИШ** — келиш:
Тушуб эрди бошимға бас мушкил иш,
Ки анинг иложи эди бу келиш.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1472.

**ҚЕЛМАК** — қайтиш, қайтиб келиш:
Икки йил бориб, икки йил келмаги,
Вале йўқ киши ғайбини билмаги.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1596.

**ҚЕЛМАКЛИК** — қадам ранжида қилишлик:
Мажнун кўруб ани ошноваш,
Қелмаклиги келди кўнглига хуш.
*Лайли ва Мажнун,* VIII-109.

**ҚИРЛИК** — ифлослик, кирлик:
Қулоқ кирлигидур моло, яъни масмуотдин, илик тортмоғлиғидур барча номашруъотдин. *Маҳбубул-қулуб,* 68.

**ҚИРМ** — қурт, чувалчанг;
≈ и шабтоб — қоронғида ялтираб кўринадиган қурт:
Анинг кирми шабтобидур ахгари,
Дема ахгари ким эрур аждари. *Садди Искандарий,* 245*а*1.

**ҚИРО//ҚИРОЯ** — ижара пули:
Ки жаҳон кимсага вафо қилмас,
Шоҳлиғ таркига киро қилмас. *Сабъаи сайёр,* 203-25.

**ҚИРОЯНДАЛИҚ** — лойиқлик, арзирлик:
Не ким бўлмағай анда поядалиқ,
Анга яхши эрмас кироядалиқ. *Садди Искандарий,* 320*а*18.

**ҚИШТА** — мевани қуритиш;
≈ **айла-** — мевани қуритмоқ:
Ул мевани меҳр парваришта,
Айлаб бори хом эканда кишта.
*Лайли ва Мажнун,* VIII-135.

**ҚОИНОТПАЙВАНД** — борлиқни бир-бирига боғлаб турувчи:
Ҳакими коинотпайванд ва холиқи бемислу монанд маснуъоти тамошоси анинг вужуди истиботиға ҳужжати қотиъ...
*Садди Искандарий (Хамса),* 1398.

**ҚОРИЙ** — таъсирли, таъсир этувчи:
Агар дуоға иктифо қилсам... ҳаётим тил ва ул тиллар борча дуоға жорий ва ул дуолар ўқи истижобат сайдиға корий, юз мингдин бирнинг муқобаласида бўлмағай.
*Назмул-жавоҳир,* 32.

**ҚОРПАРДОЗЛИҚ** — усталик, санъаткорлик:
Муҳандислар айлаб фусунсозлиқ,
Масоҳат била корпардозлиқ.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1568.

**ҚОСАГАР** — коса ясовчи, кулол:
Мавлоно Моний... отаси беназир косагардурким, чиний ясар ва иниси андоқ нақш қилурким Чин ва Хитода қилолмаслар.
*Мажолисун-нафоис,* 100.

**ҚОФА** — ҳамма, барча;
≈ **и бароё** — барча эл, халқ:
То сойири раоё амн ва амон миҳодида марфуъи иқбол ва кофаи бароё ва лутф ва эҳсон автонида фориғул-бол бўлғайлар. *Вақфия,* 716.

**КОФУРМИЗОЖ** — оқ:

Одина куни Баҳромнинг... кофурий либос била тахти ож узра жоми биллуридин бодаи кофурмизож ошом қилғани.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1134.

**КОҲМАН** — фолбин, келажакдан хабар берувчи:

Ва Намруд коҳманлар хабари билаким, ул тифл бу ёқинда мутаваллид бўлур деб эрдилар ҳукм қилиб эрдиким, ҳар тифл мутаваллид бўлса, ўлтурсунлар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-194.

**КУЛ-КЎМАК** — ёмғирдан сўнг чуқур жойларга тўпланган сув:

Урди отаси мазорига бош,
Ким кул-кўмак этти бошин ул тош.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 839.

**КУЛМАК** — кулиш, табассум қилиш:

Кулмакка ўргануp эл, ҳар сўзки деса Мажнун,
Ул сўзни жамъ қилса, кулмакни истар афзун.

*Хазойинул-маоний,* IVб-762.

**КУН II** — бўл! пайдо бўл;

≈ **фаякун** — бўл! ишораси бўлдию пайдо бўлди:

Ким бўлди чун амри «кун» ҳувайдо,
Бўлди «фаякун» ғулуси пайдо.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 663.

**КУНДА** — ғўла ёғоч; тўнка; гуноҳкор оёғига солинадиган бўғов;

≈ **и дўзах** — дўзах ўти:

Барг дема, ҳимаи матбах дегил,
Шох дема, кундаи дўзах дегил. *Ҳайратул-аброр,* 190-13.

**КУНДУЗЛИК** — кундузи:

Кечалик ва кундузлик йигирми тўрт соатда бир лаҳза Паҳлавоннинг такъясида хоҳ сафарда, хоҳ ҳазарда табх иштиғолидин фароғат йўқ эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. К. Эраслан нашри,* 111.

**КУНЛУК** — кунлик:

Фироқида бу кунлук тонглалиқмен,
Ғамидин ўйлаким сувсиз балиқмен. *Фарҳод ва Ширин,* 198.

**КУТ-** — боқмоқ (пода):

Сафура отлиғ қизин анга атади, шу шарт билаким секиз йил Шуъайб алайҳис-саломнинг қўйин кутгай.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-209.

**КУФУЛ** — сочиқ (салфетка):

Ҳам тоза куфул била сарининг,
Ҳам турфа узор ила жабининг.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 833.

**КУЧЛАН-** — кучланмоқ, кучга кирмоқ:

Кучланибон панжау бозуйи адл,
Асрабон ойини тарозуйи адл. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 20.

**КУКТЕМУР** — совут, зириҳ:

Бўлуб сарбасар кўктемур ичра ғарқ,
Кўк атласда пинҳон қадам то ба фарқ.

*Садди Искандарий,* Х-77.

**КЎМОЧДОН** — кўмоч пишириладиган ўчоқ:

Ой қурсида йўқ зиё нишони,
Ер анга қуёш кўмочдони. *Лайли ва Мажнун,* VIII-194.

**КЎРАГОН** — куёв; Чингизхон авлодларига қариндош бўлган шахс; хонларни сифатловчи шахс:

Англадинг шоҳлиғ аҳволини ҳам,
Кўрагон тахтию иқболини ҳам.

*Хазойинул-маоний,* IVа-417.

**ҚУРЛУК** — кўрлик, кўрмаслик:

...Яна бир аёғ тутки, Саноий деган шоирғинанинг кўрлугига ичай. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-168.

**КЎТАҲНАЗАР** — узоқни кўролмайдиган, калтафаҳм

Кўтаҳназарлар бу таваҳҳумдинки, аларнинг вуқуфи била бўлмиш бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-167.

**КЎШИШНАМО(Й)** — ҳаракат қилувчи, тиришқоқ:

Не жонибки шаҳ бўлди кўшишнамой,
Заруратки бўлғай мутиъ аҳли рой.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1579.

**КЎҲМОНАНД** — тоғдек, тоғга ўхшаш:

Солиб кўҳмонанд кўлоклар,
Паёпай тенгиз жисмида чоклар.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1602;

Саҳрони тутуб теваси якбанд,
Ҳайкал аро барчо кўҳмонанд. *Лайли ва Мажнун,* 70*а*20.

**ЛАКАЛҲАМД** — ҳамд сенга, ҳамма мақтов сенгагина:

Лакалҳадм, ё акрамал-акрамин,
Карам аҳлин этган гадойи камин.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1205.

**ЛАМАЪОТ** — ёлқинлар, шуълалар, порлоқликлар:

Зоҳир этгач Ашиул-ламаъот,
Ламаъ қилди аён ашиъайи зот. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 909.

**ЛАМЪАФИГАН** — шуъла ташловчи, порловчи:

Кавкаби жам акси ламъафиган,
Тоб аро ўйлаким Суҳайли Яман.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 925.

**ЛАМ-ЯЗАЛ** — абадий, боқий, завол топмайдиган, зойил бўлмайдиган:

Таолаллоҳ, ул сонии зулжалол,
Ки ҳам лам-язал келди, ҳам ло язол.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1614.

**ЛАХЛАХА** — димоғни қувватлантириш учун искаладиган хуш исли моддалар аралашмаси:

...ул сандаллар лахлахасидин димоғи муаттар бўлуб, кўзи уйқу майли қилмоқ. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1112.

**ЛАХЛАХАСОЗ** — димоғни қувватлантириш учун искаладиган хуш исли моддалар аралашмасини тайёрловчи киши:

Яна юз удсўзу лахлахасоз,
Аклу шурб ичра улча бўлса ниёз,
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 976.

**ЛАЪИБ** — ўйин, ўйин-кулги, кўнгил очиш:

Чу май шуғли сори бўлуб мұртакиб,
Ул ашғол ўлуб муъжиби кўп лаъиб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1428.

**ЛАЪЛРАНГ** — қизил, қизил рангли;

≈ **май** — қизил май:

Шафақгун ҳуллалик хуршид била соғари ёқутфом ичинда лаълранг май. *Сабъаи сайёр,* 125-2.

**ЛОЙХУР** — май остида қолган қуйқани ичувчи:

Бир гулхан эшигига етарки, бир мажзуб анда бўлур эрмишки ани лойхўр дер эмишлар. Бу жиҳатдинки, доим чоғир лойи ичар эмиш. *Насойимул-муҳаббат,* XV-168.

**ЛОКАЛОМ** — сўзсиз:

Жаҳоноро маснади хуршид тимсол бақойи локалом гирдболишти била ороста ва мустадом бўлсун.
*Муншаот,* XIII-149.

**ЛОМИСА** — ушлаб, теккизиб, пайпаслаб билиш сезгиси:

Босирау сомиау ломиса,
Зойиқау шомма била хомиса. *Ҳайратул-аброр,* 54-11.

**ЛОНИҲОЯТ** — ниҳоятсиз, сўнгсиз;

**бақойи лониҳоят** — ниҳоятсиз, сўнгсиз, боқийлик:

Вар топса бақойи лониҳоят —
Ким, сендин эрур ўшул иноят.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 648.

**ЛОТ** — исломдан илгари араблар чўқинган бут номи:

Куфр аҳли лотни огоҳ дебон,
Лек ислом аҳли иллаллоҳ дебон. *Лисонут-тайр,* 158-8.

**ЛОТПАРАСТ** — бутга топинувчи, бутпараст:

Элнинг олида сумнотпараст,
Тонгдин ақшомға тегру лотпараст.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1022.

**ЛОУ НАЪАМ** — йўқу хўб, йўқу майли, нотўғрию-тўғри:

Фатвода чу бўлди музд лоу наъам,
Қилмоқ керак ул қаламзан илгини қалам.
*Маҳбубул-қулуб,* 24.

**ЛУБЁ** — ловия (дон):

Адиб Аҳмад... лубёға илик суртубтур ва дебтурки, қўй букрагига ўхшайдур ва нахудни бармоғи била силаб дебтурки, итолгу бошиға ўхшар. *Насойимул-муҳаббат,* XV-156.

**ЛУЗУМ** — лозим бўлган нарсалар (инсон учун):

...ва ақл истиқомати ва суфия тариқида қаноат лузуми ва эътиқод поклиги ва тажрид ва тафрид таврида ва оламда ҳар не келса, хуш бўлмоқ ва хуш ўткармоқ тариқида андоқ киши оз кўрубмен. *Насойимул-муҳаббат,* XV-179.

**ЛУНГ** — лунги:

Лек содиқ белига боғлаб лунг,
Сувға кирди нечукки баҳрға жўнг. *Сабъаи сайёр,* 164-8.

**ЛУЪБАТНАМО(Й)** — макр-ҳийла қилиш; найранг ишлатиш:

Демайин муҳрабози шаъбадафан,
Балки луъбатнамойи лаъбафган. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 911.

**МАБҲУС** — мунозарали иш, баҳсга лойиқ тема:

Вафо аҳли замондин қилма бовар,
Ки не маъқул эрур бу иш, не мабҳус.
*Хазойинул-маоний,* IV*a*-135.

**МАДОРО** — келишиш, муроса қилиш:

Буким бўлғуси хасм Доро анга,
Керак зоҳир этмак мадоро анга.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1302.

**МАЖНУНКУШ** — Мажнунни ўлдирувчи, куйдирувчи:

Ўтлуғ юзиким бўлуб дилафруз,
Мажнункушу балки нуктадон сўз.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 812.

**МАЖНУНМИСОЛ** — девонасимон, девоналарча:

Тонгдин ақшомғача ғам тоғин қозиб Фарҳодваш,
Кеча тонг отқунча дашт узра озиб Мажнунмисол.
*Хазойинул-маоний,* IV*a*-203.

**МАЗКУРА** — юқорида қайд этилган, зикр қилинган:

...бу тоғ била маъмураи мазкуранинг мобайнида воқеъдур.
*Вақфия,* XIII-169.

**МАЗҚ** — тешик, рахна:

Биравки даҳр мазқидин айлагай махраж,
Фаноу фақр тариқи эрур анга минҳож.
*Хазойинул-маоний,* IV*a*-98.

**МАИШАТ** — маишат, кайф-сафо, айш-ишрат; яшаш:
Худ маишат санга эрур ҳосил,
Лек бир муддао эрур мушкил. *Сабъаи сайёр,* 176-15.

**МАЙМУНБОЗЛИК** — маймун ўйнатувчилик:
Саидзодаиким, лўлиларга ўткангай, маймунбозлик ва дудуктарошлиқдин ўзга не ўргангай. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-80.

**МАЙНЎШ** — май ичувчи:
Шўх майнўшимға Қорун ганжи тўксам қадр йўқ,
Бизни майхона гадойи қилди ул қаллошлиғ.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-300.

**МАЛАКХЎЛУҚ** — гўзал табиатли, фаришта сифатли:
Эй Навоий, телбалик тарк этқасен кўргач висол,
Ҳур сийратлиқ, малакхўлуқ паризодинг била.
*Хазойинул-маоний* Iб-559.

**МАНЗАЛА** — даража, лаёқат, қадр, мартаба:
Ушбу бийик мартаба қадрини бил,
Бўйла улуқ манзала шукрини қил. *Ҳайратул-аброр,* 140-23.

**МАРДАФКАНЛИҒ** — чаққонлик, чапдастлик:
...ва шуҳратиким ул исм биладур ва анча якфанлиғ ва мардафканлиғ, кичик ёшлиғ эрканда шогирди куштигир эркандур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. К. Эраслан нашри,* 103.

**МАРДУМНИШИН** — инсон яшайдиган, одамлар истиқомат қиладиган:
Бешинчи тенгиз келди дарёи Чин,
Жазира кўп ул сувда мардумнишин.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1587.

**МАРС** — томир (қон томири):
Ва анда еткандин сўнгра марс ва мафосил марази тори бўлиб бир гўшада йиқилдим.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. К. Эраслан нашри,* 114.

**МАРҲАМОЙИН** — малҳамдек:
Дарвеш улдурким бўлғай ризоандеш агар ичида бўлса юз неш, тоши бўлғай марҳамойин ва маломаткеш.
*Маҳбубул-қулуб,* 62.

**МАСХЛИК** — ўзгарувчанлик:
Мирхонд... масхлик ва мабҳутлуқ оламин ҳам кўп таъриф қилларлар. *Мажолисун-нафоис,* 145.

**МАЪБАР** — кечув (сув), кечиб ўтадиган жой; тўхтаб ўтадиган жой:
Чу маъбар бўлуб Мовараннаҳр анга,
Ясолиб Самарқанддек шаҳр анга.
*Садди Искандарий,* 255а3.

**МАЪРАКАГИР** — жангчи:
Зуҳал асбобин айлади бир-бир,
Ҳиндуйидекки бўлса маъракагир.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 895.

**МАЪХАЗ** — бирор нарсанинг олинган жойи, манба:
Анга фарзона Фарҳод исм қўйди,
Ҳуруфи маъхазин беш қисм қўйди. *Фарҳод ва Ширин,* 34.

**МАЪЯС** — умидсизлик;
≈ **и муаббад** — абадий умидсизлик:
Бу бири умиди жовидға сармоя ва ул бири маъяси муаббадға пироя. *Маҳбубул-қулуб,* 134.

**МАҚБАР** — гўр, қабр, мозор:
Эй, Навоий, мақбаримдин бош чиқарган лоладек,
Доғи кўнглумдин менингдур ранги қонимдин менинг.
*Хазойинул-маоний,* IVб-780.

**МАҲБУБУЛ-ҚУЛУБ** — кўнгилларнинг севгани; севикли:

Барча содот ва машойих ва уламо ва фуқаронинг маҳбубул-қулуби эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. К. Эраслан нашри,* 112.

**МАҲРАЖОН//МЕҲРЖОН** — куз фаслининг ўртаси:

Ел ўйла етишти маҳражондин,
Ким барг кўтарди меҳр жондин.

*Лайли ва Мажнун,* VIII-219.

**МАҲСИЙМО** — ой юзли, гўзал:

Турра марғулин очиб рухсори маҳсиймоға соч,
Тун саводи анбарин меҳри жаҳоноροға соч.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-101;

Икки човуши эрди маҳсиймо,
Ноз ила андоқ айлади имо.

*Сабъаи сайёр,* 166-2.

**МАҲСУД** — ҳасад қилинган, ҳасадли:

Истасанг олам эли маҳсуди ўлмоқ зинҳор,
Ема юз оламға элга тенгри бергандин ҳасад.

*Хазойинул-маоний,* IVа-133.

**МЕВАМОНАНД** — мевадек, ҳосил каби:

Одам шажарингға мевамонанд,
Фарзандингга олам аҳли фарзанд.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 653.

**МЕҲНАТОБОД** — азоб маскани:

Тун йўқки, қаронғу меҳнатобод,
Ошиқлару хасталарға жаллод.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 730.

**МЕҲНАТОЙИНЛИК** — машаққатни одат қилишлик, оғирликни касб қилишлик, қўл кучи билан кун кўриш:

Касб айла нишот меҳнатойинлик аро,
Ким ишрат умиди келди ғамгинлик аро.

*Назмул-жавоҳир,* XV-48.

**МЕҲРПАЙВАНДЛИҚ** — меҳрибонлик, ғамхўрлик, меҳр-шафқат кўрсатувчилик:

Ва кичикроқ нотавонларга расми меҳру шафқат ва меҳрпайвандлиқ.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. К. Эраслан нашри,* 111.

**МИЛ** — 1. қабрга туғ қилиб қўйилган тик ёғоч:

Дўстлар, ул сарвқад ҳажрида чун бўлдум қатил,
Сарв экинг, гар қўймоқ истарсиз мазорим узра мил.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-375;

2. учи ингичка, ўткир (ништарга ўхшаган) асбоб:

Ва Ҳурмуз салтанати корхонаси мутазалзил бўлуб, чун аркони давлат андин норози эрдилар, тутуб кўзига мил тортиб, Арманға киши йибориб, Парвизни келтуруб подшоҳ қилдилар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-227;

3. дубулғанинг учи:

Ўзи билгайки ул тошики урдум,
Бошидин худининг милин учурдум.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 525.

**МИҲВАРОСО** — айланадиган нарсаларнинг ўқидек:

Уч минг ҳилоли қавсмонанд қурулғандин сўнгра миҳваросо тирлар бирла аларға қаттиқ ёйдин чиққан ўқдек равонлиқ бермоқлари. *Садди Искандарий (Хамса),* 1576.

**МОН** — уй, хона:

Аҳбоб денгизки, хонумондин тамаъ уз,
Не хону не мон, кавну макондин тамаъ уз.

*Хазойинул-маоний,* Iб-752.

**МОҲТАЛЪАТ** — ой юзли, сулув:

Чарх анжумдин кетурмас онча офат сайликим,
Қатра хайдин жонима ул моҳталъат келтурур.
*Хазойинул-маоний,* IV*а*-95.

**МУАДДИБ** — мураббий, тарбиячи:

Ким Қайсға илм учун мурағғиб,
Ҳар ён чун тилаттилар муаддиб.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)* 689.

**МУБОРИЗАФКАНЛИК** — курашда, жангда ғолиб чиқишлик, ғолиблик:

Муборизафканликлари ўз ҳолиға, сафшиканликлари ўз ясолиға. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-15.

**МУДХАЛ** — кириш, кирар жой; дахлдор:

Фосиқки эрур бор иши муҳмал,
Ёрлиқасанг они кимға мудхал?
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 648.

**МУНАХХАС** — тақиш, қадаш (безак, тақинчоқ кабиларни):

...ҳидоят авроқлари бидоятин ва дироятосо сабақлари ниҳоятин ул кимё ҳамда ва жавоҳир шукри била мунаххас ва мунаввар қилурлар. *Вақфия,* 714.

**МУНГРА-** — мунгли овоз чиқармоқ, мунгли йиғламоқ:

Бўзлаб ғамим айла ошкоро,
Мунграб мунгум айт бемадоро. *Лайли ва Мажнун,* VIII-202.

**МУНОФОТ** — зиддият, тўғри келмаслик, мухолафат:

Невчун аронгиздадур масофат,
Чун бор ул иков аро мунофот?
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 784.

**МУНТАЗИМ** — назм қилувчи, тизувчи, тартибга келтирувчи:

Назм аҳлининг афсаҳул-каломи,
Сўз дурриға мунтазим Низомий.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 664.

**МУНХАЛАЪ** — чиққан, айрилган;

≈ **бўл-** — чиқмоқ, айрилмоқ:

Мавлоно Шиҳоб... аммо яқиндур одамийлиқ суратидин мунхалаъ бўлуб ўзга жонвар суратиға масх бўлғай.
*Мажолисун-нафоис,* 154.

**МУОЯНА** — кўздан кечириш, назардан ўтказиш:

...ҳақиқат жамолин мажоз музоҳири мушоҳадасида муояна кўруб, беихтиёрлиғлар даст берур эркандур.
*Хамсатул-мутаҳайййрин,* 696.

**МУРАББО** — тарбия олган, одобли:

Тўртунчи чархки маъвосидур,
Ҳам ўшул иқлим мураббосидур. *Ҳайратул-аброр,* 180-1.

**МУРАДДАФ** — эргашувчи; радифли:

Ва ҳар рубойининг тўртталаси мисраъини муқаффаи мураддаф маръий тутулди. *Назмул-жавоҳир,* 32.

**МУРДАКАШЛИК** — юк кўтаришлик:

...ики инсонға отландурур-тушурурда ҳаммолвашлиқ отланғандин сўнгра пайкари юкидин бир ҳайвонға мурдакашлик...
*Хазойинул-маоний,* I*б*-16.

**МУСАББАТ** — исботланган, далилли:

...ва фақр жамоли асбоби таайюн ва мусаббат исботида ва анга ружуъда ва ризо анинг аҳкомиға.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-81.

**МУСАББИБУЛ-АСБОБ** — сабабларнинг сабабчиси, яратувчиси:

Икки бечора жонида эди тоб,
Чора қилди мусаббибул-асбоб. *Сабъаи сайёр,* 139-13.

**МУТАВАССИТУЛ-ҲОЛ** — ўрта, ўртача ҳол:

Ва кичикроқ нотавонларға расми меҳру шавқат ва сарпайвандлиқ ва мутавасситул-ҳолларға иши мулоямат ва хўб забонлиқ.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. Қ. Эраслан нашри,* 111.

**МУТАВАҲҲИМ** — ваҳимага тушиш:

...аммо оз гуноҳға кўп сиёсат қилур жиҳатидин эл ондин мутаваҳҳим бўлдилар ва мужиби танаффур бўлди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-226.

**МУТАЖАББИР** — жабр қилувчи, жабрловчи; ғазаб қилувчи:

Ҳурмуз бинни Нарси. Ул бағоят мутажаббир киши эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-213.

**МУТЛАҚУЛ-ИНОН** — ихтиёрини ўзига бериб қўйиш, ўз эркига қўйиш:

...фаришта зотлиғин билиб қайдин итлоққа бадал қилиб дашт юзлари ва тоғ қуллаларида мутлақул-инон қилғанлари.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 529.

**МУТМАИН** — тинч, ором олган:

Одил подшоҳ... ҳаросатидин қўзи бўри хавфидин эмин ва сиёсатидин мусофир қароқчи ваҳмидин мутмаин.

*Маҳбубул-қулуб,* 9.

**МУТОБААТ** — бировнинг кетидан эргашиш, изидан бориш, тобелик:

Ва ҳазрати рисолат саллаллоҳу алайҳи ва саллам мутобаатиғаким Уҳуд ғазвасида муборак тишлари шаҳид бўлуб эрди.

*Маҳбубул-қулуб,* 79;

Уҳуд урушида пайғамбарнинг муборак тишин шаҳид бўлғанин эшитиб мутобаат учун ўттуз икки тишин ушатти.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-75.

**МУХАДДАРА** — пардадаги, номусли, иффатли:

...хатми китоб ва хотимаи хитобда чун ул маъшуқаи зебо ва мухаддараи оламорони жилва бериб, қабул хотир таманноси... қилибтурлар. *Хамсатул-мутаҳайyирин,* XIV-48.

**МУХАЙЯЛ** — хаёл қилинган, фараз этилган, хаёлда:

Агарчи борчани ул ҳазратнинг шариф исмиға мухайял ва ҳумоюн алқобига музайял қилибмен.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-132.

**МУХАЙЯР** — ихтиёрли, бир ишни қилиш қилмаслик ихтиёри ўзида бўлган:

Бир кун алар хизматида бир дарвеш дер эрдики агар худованди таоло мени биҳишт била дўзах орасида мухайяр қилса, мен дўзахни ихтиёр қилурмен.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-125.

**МУХТОЛА** — мағрурланувчи, ўзини юқори тутувчи, кибрли (аёл):

Гар даҳр арусиға дедим, берма кўнгул, боқ:\
Мухтоламу, пурҳийламу, маккорму эмас.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-233.

**МУШ** — сичқон:

Дард ила ҳажр қилғач арслонлиқ,\
Муш ўлубмен, вале яримжонлиқ. *Сабъаи сайёр,* 68-15.

**МУШКАНДУД** — мушк аралаш, мушк ҳидли:

Қилки нўгидаги равон дуда,\
Шакаролуду мушкандуда. *Сабъаи сайёр,* 22-14.

**МУШАЪБИДЛИҒ** — найрангбозлик, кўзбўямачилик:

Фалак золи мушаъбидлиғининг буқаламунлуғи Мажнунни Навфал қизи висолиға еткурмасдин бурун...

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 822.

**МУШОВАРАТ** — кенгаш, маслаҳат:

≈ қил- — кенгашмоқ, маслаҳатлашмоқ:

Чун бу янглиғ иш ўлмоғин билди,
Чорлаб ани мушоварат қилди. *Сабъаи сайёр,* 134-21.

**МУЪЖИЗОЙИН** — мўъжизадек, ҳайратда қолдирувчи каби:

Ваҳ-ваҳ, не каломи муъжизойин,
Йўқ ўйла русулға ҳаргиз ойин.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 654.

**МУҚАФФА** — қофияли:

Ва ҳар рубоийнинг тўрттаоласи мисраъини муқаффаи мураддаф маръий тутулди. *Назмул-жавоҳир,* 32.

**МУҲАДДАС** — янгидан яратилган, кейин пайдо бўлган:

Қимса бу даъвий муҳаддас қилмағай,
Демайин эркин муханнас қилмағай. *Лисонут-тайр,* 49-7.

**МУҲЛИКСИТЕЗ** — ҳалокатли душманлик:

Бу ҳолатда, ул хайли муҳликситез,
Солиб дашту води аро рустхез.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1596.

**МУҲРАДУЗД** — найрангбоз, ўйин кўрсатувчи:

Не қилғай неча жўгийи сеҳрсоз,
Бири муҳрадузду бири ҳуққабоз.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1389.

**МУҲРМОНАНД** — муҳрга ўхшаш:

Яъни лабин этти нуктадин банд,
Бўлди учуғ анда муҳрмонанд. *Лайли ва Мажнун,* VIII-222.

**МУҲТАҚИР** — оддий, кўримсиз:

Ул ҳазрат ҳавлиларининг ичинда ер иноят қилиб, бериб эрдиларким фақир ўзига муҳтақир манзил ясабмен.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIII-15.

**НАБОТИЙ** — наввотли, ширин, мазали;

≈ **кулоч** — ширин нон, кулча:

...ва фориғи фақрандишининг ёвғон умочи олғувчи ғайнининг наботий қулочидин марғуброқ.
*Маҳбубул-қулуб,* XIII-36.

**НАВАҲД** — янгидан имонга келган, исломни қабул қилган:

Ҳазрати Хожа асҳобға боқиб дедиларки, эй ёронлар, келингандоқки, зоҳир зуннорин кесиб, бу наваҳд йигит имон келтурди, биз ҳам ботин зуннорин... қатъ қилиб, имон келтурали. *Насойимул-муҳаббат,* XV-125.

**НАВМ** — уйқу, бедорлик:

Улки ғафлатдин этти навм сабуҳ,
Бу шарафни магарки туш кўргай. *Арбаин,* XV-58.

**НАВРУЗИЙ** — дўппининг бир хили:

Ва маъҳудий албисадин мисли: дастор ва қалпоқ ва наврўзий ва тўппи ва ширдоғ... йўсунлуғ нималарни борисин турк тили била айтурлар. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIII-116.

**НАЗАРБИН** — кўрувчи, назар солувчи:

Гўёки мунажжими назарбин,
Бир эрдики соат этти таъйин.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 824.

**НАКУ** — яхши, бахтли:

Ҳар ким сўзи фаҳш — ақл анга ром бўлмас,
Бу навъ наку киши саранжом бўлмас.
*Назмул-жавоҳир,* XV-50.

**НАФЪЖЎЙ** — наф қидирувчи, фойда истовчи:

Ким берибон қилмамоқ олмоққа хўй,
Нафърасон бўлмоқу йўқ нафъжўй. *Ҳайратул-аброр,* 141-14.

**НАХЛҚОМАТ** — сарвқомат, қомати келишган, гўзал:

Не нахлқомат экинким, кўнгул хароби эрур,
Не турраким қаро жонимда печу тоби эрур.

*Хазойинул-маоний,* IVб-161.

**НАҚДСАНЖ** — соф бойлик берувчи, нақд пул сарфловчи:

Бўлдилар нақдсанж байъим учун,
Тўктилар молу ганж байъим учун. *Сабъаи сайёр,* 179-8.

**НАҒМАСАРО** — ашула айтувчи, чолғучи:

Қаро наргис кўзу гул юз била гар сен киби йўқ,
Булбуле мен киби йўқ нағмасаро, эй қоракўз.

*Хазойинул-маоний,* Іб-236.

**НАҲЖ** — тарз, йўсин:

Ва ҳол улки Паҳлавоннинг етмиш икки фирқа била маъоши ушбу наҳж била воқеъ эрди.

*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. Қ. Эраслан нашри,* 114.

**НЕВ** — ботир, паҳлавон, қўрқмас:

Қўюб эрди каминда Жобир нев,
Қинаварлар масоф вақтида дев. *Сабъаи сайёр,* 152-16.

**НЕКУКОР** — улуғ, азиз, яхши (шайхлар тўғрисида):

Шафиъи умам қилмаса ёрлиқ,
Некукорлар ҳам мададкорлиқ. *Садди Искандарий,* 8.

**НЕЪМАТОБОД** — ноз-неъматга бой макон:

Неъматобод чу бунёд қилиб,
Халқни неъмати обод қилиб. *Хазойинул-маоний,* IVб-712.

**НИГАҲДОР** — қоровул, посбон:

Ҳар қаён юзлансангиз фатҳу зафар ёрингиз бўлсун ва жамиъи офот ва балиётдин ҳақ таоло нигаҳдорингиз бўлсун, омин. *Муншаот,* XIII-115.

**НИЛУФАРИЙ** — кўкимтир, кўк, нилуфар рангли:

Чоршанбаки тоқи нилуфарий,
Қилди тун карвонини сафарий. *Сабъаи сайёр,* 143-1.

**НИМРЎЗ** — ярим кун, туш пайти; Эрондаги Сийстон вилоятининг қадимги номи:

Ёруқ ўйлаким, меҳри гетифурўз,
Бу маънидин оти келиб Нимрўз.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1383.

**НИШОТПАРАСТ** — хурсандчиликни яхши кўрувчи:

Ҳажр ўти сурати чу бўлди паст,
Жашн тузди шаҳи нишотпараст. *Сабъаи сайёр,* 94-24.

**НИҲОНСЎЗ** — яширин ҳолда ўртовчи, куйдирувчи:

Гарчи ики доғ эди ниҳонсўз,
Ҳижрон ўти эрди барқи жонсўз.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 844.

**НОДИЛПАЗИР** — нохуш, кўнгилга хуш келмайдиган, ёқимсиз:

Бировда бир иш бўлса нодилпазир,
Ки фоилғадур қилмоғи ногузир.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1319.

**НОМАШРУЪОТ** — шариатга хилофлар:

Қулоқ кирлигидур моло, яъни масмуотдин, илик тортмоғлиғидур барча номашруъотдин. *Маҳбубул-қулуб,* 68.

**НОМИЯ** — ўсимликларнинг авж олиш хусусияти; ҳар томонга ўсиш хоссаси:

Ҳар сори занг зар этиб ошкор,
Номия пайкига ҳамиша баҳор. *Ҳайратул-аброр,* VI-32.

**НОРАСИД** — вояга етмаган, ёш;

**тифли норасид** — вояга етмаган бола, гўдак:

Имомат муносибдур пирдин хайли муридға ё муаллимдин сурук тифли норасидға, ё олимдин жуҳҳолға шафқат учун.
*Маҳбубул-қулуб,* 33.

**НОСИҲА** — насиҳат қилувчи хотин, аёл:
Шайх дедиким, эй носиҳа, ҳусн анга рози эмаски ёлғуз, мунфарид бўлғай. *Насойимул-муҳаббат,* XV-100.

**НОСУДМАНД** — фойда бермайдиган, бефойда:
Битиб судмандона ҳар навъ панд,
Ки кўп қилма ошуби носудманд.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1358.

**НОФАРРУХ** — юришмаган, олдинга босмаган, номуборак:
Чу жамъ айлади кўнглин ул ҳолдин,
Фирор этти нофаррух иқболдин.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1393.

**НОҲАРОСОН** — қўрқмайдиган, ботир:
Табъи бебоки ноҳаросондин,
Тортиб андоқ сипоҳ Хуросондин. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 907.

**НУКТАТИРОЗЛИҒ** — чиройли сўзлаш, гўзал нутқлик:
Олтинчи иқлим йўлидан келтурган мусофир нуктатирозлиғи. *Сабъаи сайёр,* 159-1.

**НУРАФГАН** — нур сочувчи:
Бу қуёш ўйла бўлди нурафган,
Ки жаҳон мулкин айлади равшан.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 932.

**НУРОМИЗ** — нурли:
Муштарий тушти минбаридин тез,
Ёзни гардидин этти нуромиз. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 895.

**НУТФА** — шаҳват, маний:
Нутфаки бўлуб бу мазҳари ишқ,
Маъни садафида гавҳари ишқ. *Лайли ва Мажнун,* 606б.

**НУҚТАГОҲ** — ер куррасининг маркази; денгизнинг ўртаси:
Искандарнинг етти дарё била ўн икки минг жазоир билодин фатҳ эткандин сўнгра... Муҳит нуқтагоҳиға азимат қилгани.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1590.

**ОЗОЛ-** — камаймоқ, озаймоқ:
Тўфон таскин топти ва су(в) озола бошлади.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-192.

**ОЗАРПАРАСТ** — ўтпараст, оташпараст:
Навосози деҳқони озарпараст,
Бу навъ этти сўз риштасин борбаст.
*Садди Искандарий,* 2476.

**ОМУРЗИДА** — гуноҳи кечирилган;
≈ **бўл-** — афв қилинмоқ, кечирилмоқ:
...имон келтурали, то андоққки, ул омурзида бўлди, биз дағи омурзида бўлали. *Насойимул-муҳаббат,* XV-125.

**ОСМОНРАВ** — кўкда кезувчи:
Оҳи ҳавода қилиб таку дав,
Ул навъки меҳри осмонрав. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 810.

**ОТА-АНОЛИҚ** — ота-онали:
Андоқ чу тузалди кадхудолиқ,
Бу навъ ўлди ота-анолиқ. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 648.

**ОТЛАМОҒ** — овлаш:
Барс отламоғинг малолатидин,
Боғлаб кўзини хижолатидин. *Лайли ва Мажнун,* VIII-140.

**ОФАРИДА** — яратилган, махлуқ:
Ул теграда жамъ ё жарида,
Алқисса, йўқ эрди офарида. *Лайли ва Мажнун,* VIII-182.

**ОХСУМ** — маст, бадмаст:

Ичкан ани охсум ўлса тонг йўқ пайваст.

*Маҳбубул-қулуб,* 85.

**ОХУР** — охур:

Охур аро лаҳзаи қўюб гом,
Қаҳ баргидек анда тутти ором.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 779.

**ОШНОХЎЙ** — ошнонамо, дўст табиат:

К-эй дилшудаларға ошнохўй,
Бошдин-аёғингға ошнорўй. *Лайли ва Мажнун,* VIII-200.

**ОШУР//ОШУРО** — ҳижрий йил ҳисобининг биринчи ойи бўлган муҳаррамнинг ўнинчи куни (муҳаррам ўрнида ошур, ошуро ойи ҳам дейилади):

Ва бу воқеа Ошуро куни содир бўлди.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-212.

**ОҚОР** — ўзбек-туркий уруғларидан бири:

Эй Навоий, манга бас ул санами лўливаш,
Бекка қипчоқу оқор, шаҳға қиёту билгут.

*Хазойинул-маоний,* IIб-77.

**ПАЙҒОМГАР** — хабар қилувчи; салом етказувчи, бировнинг сўзини бошқа бировга етказувчи:

Магар ўртада эрди пайғомгар,
Битиб ҳолни бўлди эъломгар.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1488.

**ПАЛОРАК** — найза:

Совуғ шиддатидинки кўзлар қотиб,
Анга қавс ҳар дам палорак отиб. *Садди Искандарий,* 270*а*14.

**ПАРДАТИРОЗ** — парда безовчи; парда ичида ўтирувчи:

Ҳам пардатироз ўт ҳарири,
Инмасга сипоҳи замҳарири. *Лайли ва Мажнун,* VIII-193.

**ПАРИШОНРЎЗГОР** —тушкун, паришонхотир:

Мундин ўтмаски, қирқ йил бир менингдек худройи бесарупой, ошуфтасор, паришонрўзгор киши била мусоҳиблиқ қилғай. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад. Қ. Эраслан нашри,* 113.

**ПАРНИЁН** — юпқа ва нозик кийим:

Бўлса зириҳ андоқ ўтуб ондин,
Ким игна ҳарирў парниёндин. *Лайли ва Мажнун,* VIII-119.

**ПАҲЛАВИЙОЙИН** — паҳлавийча, форсча расм, одат:

Соқиё, паҳлавийойин май тут,
Паҳлавий лаҳн ила кўнгулни овут.

*Хазойинул-маоний.* IV-712.

**ПИЁДАРАВ** — яёв юрувчи

...ва кўк бўз ашҳаби сипеҳри тездав ва Баҳром қамар ночахи оти олида бир пиёдарав. *Лайли ва Мажнун (Хамза),* 669.

**ПИЛАФГАН** — фил йиқитувчи, филни ожиз қилувчи:

Тилар эрди ҳайжо қилурға тани,
Ки размиға от сурди пилафгане. *Садди Искандарий,* X-84.

**ПИЛЗУР** — филдек, кучли:

Бори шергиру бори пилзўр,
Тикиб ўқ била кўзларин бўлса мўр.

*Садди Искандарий,* X-77.

**ПИЛЛИК** — филдек, фил каби, филга ўхшаш:

Пашша киму пиллик хаёли,
Ё мўрға шерлик мажоли. *Лайли ва Мажнун,* VIII-156.

**ПОБАРЖОЛИҒ** — бир жойда қимирламай туришлик, саботлилик:
Гарчи тушти шамъдек бошимға ўт, бўйнумға тиғ,
Бўлмади кам, шоми ҳижронингда побаржолиғим.
*Хазойинул-маоний,* IIб-436.

**ПОЗАҲР** — заҳармуҳра, заҳарни қайтарадиган дори:
Ранг ичра ики кўзунг қароси,
Позаҳри ила қаро ароси. *Лайли ва Мажнун,* VIII-201.

**ПОЛАҲАНГ** — нўхта; юганнинг якка тизгини, якка жилов:
Тутуб бўйниға боғлабон полаҳанг,
Шоҳ олиға еткурди қилмай даранг. *Садди Искандарий,* X-84.

**ПОСДОР** — посбон, соқчи, қоровул:
Чекинг тўрт йил интизорим менинг,
Бу муддат бўлунг посдорим менинг.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1599.

**ПОСУХЖЎЙ** — жавоб изловчи, жавоб кутувчи:
Дер эди: Эй рафиқи зебохўй,
Бўлма мендин бу сўзга посухжўй. *Сабъаи сайёр,* 167-9.

**ПУРШАРАР** — шуълали, алангадор:
Эмин уюбон бу олами пуршарар аро,
Қил хобгаҳингни яхшироқ бистар аро.
*Назмул-жавоҳир,* XV-46.

**ПЎЗИШ** — узр, кечирим;
≈ **и гарм** — қизғин узр сўраш:
Вагар кўрса иш бутмас озарм ила,
Темур юмшамас пўзиши гарм ила.
*Садди Искандарий* 286аI.

**ПЎСТ** II — тери:
Боқса ётур эрди ер уза пўст,
Ул пўст аро ниҳон бўлуб дўст.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 813.

**РАВАНДА АФЛОК** — кезувчи фалак, дунё:
Соврулғасиз, эй раванда афлок!
Қўзғолғасиз, эй нужуми бебок! *Лайли ва Мажнун,* VIII-215.

**РАВЗАСОН** — жаннатдек, жаннат каби:
Топиб равзасон мийнусиришт,
Эсиб сабзасидин насими биҳишт. *Садди Искандарий,* X-96.

**РАЗЗОҚЛИҒ** — ризқ берувчилик, ризқлантирувчилик:
Тангри раззоқлиғин билган рўзи учун ғам емагай ва қассомлиғин билган ризқ озу кўпига сўз демагай.
*Маҳбубул-қулуб,* 72.

**РАЗИН** — маҳкам, қатъий; муҳим, мўътабар;
≈ **рой** — қатъий фикр:
Шаҳ отланди ул хайли доно била,
Разин рою ақли тавоно била.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1576.

**РАКИБ** — миниладиган от, улов:
Мутакаллиф маҳофа доғи ракиб,
Улча мумкин қилиб эди тартиб. *Сабъаи сайёр,* 91-15.

**РАМИДАПАЙВАНД** — қўрқоқ, ҳуркович:
Дедиким: Аё рамидапайванд!
Бўл ишқу муҳаббатингға хурсанд.
*Лайли ва Мажнун,* VIII-184.

**РАСОНАНДА** — етказувчи:
Чу сенсен жаҳон аҳли донандаси,
Улуснинг васият расонандаси.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1615.

**РАФИЪУД-ДАРАЖОТ** — баланд даражали:

Пастлиғ созидин муножот ул рафиъуд-даражот ҳазратидаким, саносида ақли кул(л) тили лол, балки ақли кул(л) тили шикастамақол келди. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 650.

**РАҲБА** — масжид ҳовлиси:

Раҳбаларнинг эшигин очсунлар,
Гул халойиқ бошиға сочсунлар. *Сабъаи сайёр,* 132-2.

**РАҲИҚ** — соф, тиниқ май, аъло май:

Тоб ила ул Суҳайл ранги раҳиқ,
Чеҳра рангин ясаб нечукки ақиқ.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 925.

**РЕХТА** — аралаш, омихта:

Муғанний, дегил ҳиндуйи рехта,
Анга сеҳри Кашмири омехта. *Садди Искандарий,* 269*а*20.

**РИЗОАНДЕШ** — қаноатни ўйловчи, қаноатли:

Дарвеш улдурким бўлғай ризоандеш агар ичида бўлса юз неш, тоши бўлғай марҳамойин ва маломаткеш.
*Маҳбубул-қулуб,* 62.

**РИШВАХОҲ** — пора истовчи, пора олишни хоҳловчи:

Ғофил ул ишдин шоҳи давлатпаноҳ,
Давлати аркони бўлуб ришвахоҳ. *Ҳайратул-аброр,* 133-7.

**РИҲ** — ел, шамол; ҳид:

Сандалосо шамиму риҳ анда,
Елга бориб дами Масиҳ анда. *Сабъаи сайёр,* 161-17.

**РОЗА** — пинҳон, яширин:

Фалак тоқиғача боғлаб ҳавоза,
Зуҳал янглиғ чиқиб устига роза.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 330.

**РОИЙ** — бошчи, ҳукмрон:

Чун шубонлиғ аро бўлуб сойи,
Бўлубон олам аҳлиға роий. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 891.

**РУМЛУҒ** — Кичик осиё (Византия)лик:

Ва Парвиз замонида Румдин Жилсиё отлиғ бутларким, Мадойинға келтуруб эрдилар румлуғлар дойим тилар эрдилар ва акосира бермаслар, ани румийларға йиборди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-233.

**РУМИЙ** — Кичик осиё (Византия)лик:

Ва Парвиз замонида Румдин Жилсиё отлиғ бутларким, Мадойинға келтуруб эрдилар, румлуғлар дойим тилар эрдилар ва акосира бермаслар, ани румийларға йиборди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-233;

≈ **тил** — Кичик Осиёда яшовчи турклар тили:

Саййид Насимий... румий ва туркмоний тил била назм айтибтур ва назмида ҳақойиқ ва маориф бағоят кўп мундарижлур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-182.

**РУХУТ** — асбоб-анжом, жабдуқ:

Рухути ҳам андоқки дастур ўлуб,
Ки оту тева узра мазкур ўлуб. *Садди Искандарий,* X-252.

**РЎФТА** — супурилган, тозаланган, ишқаланган:

Йилонни киши тутса саркўфта,
Балодин қилур ўз йўлин рўфта.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1351.

**САРИН** — ёстиқ, болиш:

Ҳам тоза куфул била сарининг,
Ҳам турфа узор ила жабининг.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 833.

**СОҚ** — болдир:

Чиққали ҳавздин чу қўйди аёқ,
Кўрдиким неча сарви сиймин соқ. *Сабъаи сайёр,* 163-14.

**СУННАТУЛЛОҲ** — оллоҳ йўли, маслак, одат:

Эрур суннатуллоҳ расми қадим
Билурда сенинг доғи мислинг адим.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1627.

**СЎРУШ** — ҳол-аҳвол сўраш:

Ул сўруштин манга нишот ўлди,
Хаста кўнглумга инбисот ўлди. *Сабъаи сайёр,* 206-13.

**ТААДДИОЙИН** — зулмкор, ситамгар:

Они ҳам чархи тааддиойин,
Мендин ойирди, қилиб қасдима кин.
*Хазойинул-маоний,* IVб-713.

**ТАНПЎШ** — кийим, ёпинчиқ:

Дастор йиртуғлуғидин ғам ема, боши ёруғларға боқиб тангри ҳамдидин ўзгани дема. Танпўшунг дуруст бўлмаса тандурустлуғунға шокир бўл. *Маҳбубул-қулуб,* 169.

**ТАРБИЯТЁБ** — тарбия топган:

Барча мамнуни миннатидурсиз,
Тарбиятёби неъматидурсиз. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 974.

**ТАХМИСАХОН** — «Хамса» достонларини, ёки мухаммасларни мутолаа қилувчи; ёки мухаммас айтувчилар:

Ҳолиё чун замонда султонлар,
Кўпраги келди тахмисахонлар. *Сабъаи сайёр,* 200-29.

**ТАЪЗИЯ//ТАЪЗИЯТ** — таъзия, ҳамдардлик билдириш:

Шаҳр аҳолисидин содоти олий шон ва уламои олий макон ва машойихи изом ва қузоти кором ва хавос... таъзият тутуб... дайнини ўзларига иқрор қилдилар.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-101.

**ТАҲИЙЯ(Т)** — салом, дуо, мақташ, тириклик (ҳаёт) бериш:

Не илож ичраким керак асбоб,
Айлаб онинг таҳийясиға шитоб.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 976.

**ТЕЗРАФТОРЛИҒ** — чаққонлик, тез юришлик:

Баҳром Гўрнинг... ажал хайли овининг чаргасиға қолғани ва сайд азмиға гўр сумминнинг тезрафтолиғи...
*Сабъаи сайёр,* 191-2.

**ТИБОЪ** — табиатлар, хулқлар, одатлар, қилиқлар:

Мунунг ваҳшатиға чу бор иттилоъ,
Ҳаросон керак эрди мундин тибоъ.
*Садди Искандарий,* 270б17.

**ТИЙРАНИҲОД** — ғамли, ёмон табиатли; кўнгли қоронғи:

Равзан хулддин кўп шод ва дўзах дудидин кўп тийраниҳод бўлғай. *Маҳбубул-қулуб,* 88.

**ТИЛСИЗ** — гунг, соқов, тилсиз:

Тилсиз гала ҳамзабонидурмен,
Лайли қўйининг шубонидурмен.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 810.

**ТУНҚОЛ** — қўшиннинг белгиланган ерга тўпланиш ҳақидаги буйруқ, хабар:

Бу янглиғ черик яхшироқ фол ила,
Ики йилда жамъ ўлди тунқол ила.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1321.

**ТУТУЛМОҒЛИҚ** — тутилмоқлик, банд бўлмоқлик:

Анга бир дамдадур тутулмоғлиқ,
Лек йилларда йўқ қутулмоғлиқ. *Сабъаи сайёр,* 194-21.

**ҚАЗО АР-РАЖУМУ АЛО НАФСИҲИ** — бу киши ўз (нафси)га ўзи ҳукм чиқарди:

...менинг бир қўюм бор эрди, мендин тамаъ қилиб, ул қўюмни олди. Довуд алайҳиссалом айттиким, мундоқ бўлса, сенга зулм қилибтур. Алар табассум қилиб дедилар: «Қазо ар-ражуму ало нафсиҳи...» *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-223.

**ҚИЛА Ё АРЗУ ИБЛАЪИ МОАКИ** — эй ер, сувингни ют,— дейилди:

Балоғатдисориким оят «Қила ё арзу иблаъи моаки» анинг ҳуққаи пургавҳариға такаллум вақти диққат калом била татаббуъ қила олғай. *Назмул-жавоҳир,* 21.

**ҚОБА ҚАВСАЙНИ АВ АДНО** — икки қавс (камон) масофада ёки (ундан ҳам) яқинроқ:

...ва тақарруб айвонида муқаввас қошлари «қоба қавсайни ав адо» эътиборидин баҳраёб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1213.

**ҚОЛА АРААЙТА ИЗ АВАЙНО ИЛАССАХРАТИ ФАИННИ НАСИТУЛ-ҲУТА** — деди, биласанми, қоя тош ёнида (истироҳат учун) тўхтаганимизда мен балиқни унутибман:

Иков ёндилар: «Қола арааййта из авайно илассахрати фаинни наситул-ҳута». *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-218.

**ҚОЛА ҲОЗО ФИРОҚУ БАЙНИ ВА БАЙНИКА** — мана (энди) сену мен ўртамизда ажралиш деди:

Хизр алайҳис-салом дедики, бизнинг орамизда мусобаҳатлиғ ушмунча бўлғай. «Қола ҳозо фироқу байни ва байника». *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* 218.

**ҚОЛУ ЛОТАХАФ, ХАСМОНИ БАҒО БАЪЗУНО АЛО БАЪЗИН ФАҲКУМ БАЙНАНО БИЛ ҲАҚҚИ ВАЛО ТУШТИТ ВАҲДИНО ИЛО САВОИС СИРОТ** — улар дедилар: Қўрма, биз икки даъвогармиз, биримиз иккинчимизга зулм қилдик. Энди сен бизни ўртамизда ҳукм чиқар. Ва ҳақиқатдан (четга) чиқма ва бизни тўғри йўлга бошла. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-223.

**ҚУДДИСА СИРРУҲ(У)** — муқаддас қилинсин унинг сири:

«Қуддиса сирруҳ» не маонийдур ул,
Руҳи қудус файзи нишонидур ул.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 35.

**ҚУРРАТУ АЙНИН ЛИ ВА ЛАКА...** — (Мусо) иккимизнинг кўзимиз нуридир, ўлдирманглар уни. Бизга унинг фойдаси тегиб қолар ё бўлмаса ўғил қилиб олармиз:

Халқи айттиларким, бу ҳамул тифлдурким тилар эрдинг, қатлида таъхир қилма. Аммо Осия айттиким, «Қуррату айнин ли ва лака, ло тақтулуҳу. Асо ан янфаъано ав наттахизаҳу валадан». *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-208.

**ҒАРИБУ КАЛ-АЪМО** — ғариб (мусофир) бамисоли кўр:

Билмадим — ҳар не бўлди жилванамо,
Ки демишлар: «ғарибу кал-аъмо».

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 914.

**ҲАЛ ТУАЗЗАБУЛ-АШРОРА ҚАБЛА АЗ-ЗАЛАЛИ** — ёмонларни адашмасдан олдин азоблайсанми?

Фатҳий Жаъфар олти юз йиғач йўл бир савол учун Мисрға борриб андин сўрдиким: Ҳал туаззабул-ашрора қабла аз-залали. *Насойимул-муҳаббат. Қ. Эраслан нашри,* 22.

**ҲАСБАТАН ЛИЛЛОҲ** — худо учун, худо ҳақи, ҳурмати учун:

Бир қадаҳ берсанг қўярман бутқа юз,
Иккисин олиб, бошимға «ҳасбатан лиллоҳ» кел.

*Хазойинул-маоний,* IVб-392.

**ҲОДИУНО ҚАВКАБУ ИҚБОЛИҲИ, САЛЛУ АЛАЙҲИ ВА АЛО**

**ОЛИҲИ** — бизнинг йўлбошчимиз унинг иқбол юлдузи, салавот айтинглар унга ва унинг аҳли байтига.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 27.

**ҲОЗО ШАЙЪУН АЖИБ** — бу ажойиб нарса!

Ва иккаласи мазкур бўлған азиз каломи муъжизнизомидин анда чошни ва насиб ва ўз ишқ ва камалоти ва ниҳояти ҳолоти мунга изофаки, ҳозо шайъун ажиб.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-122.

**ҲУССИЛА МО ФИС-СУДУР** — дилдагилар ошкоро қилинса:

Зоҳир ўлуб «буъсира мо фил-қубур»,
Жилва қилиб «ҳуссила мо фис-судур».

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 19.

## АЛИШЕР НАВОИЙ АСАРЛАРИДА УЧРАГАН КИШИ НОМЛАРИ

**АБДУЛЛАТИФ МИРЗО** — Темурий, Улуғбек Мирзонинг ўғли (1450 йилда ўлдирилган), форс тилида шеърлар ёзган.
*Мажолисун-нафоис,* 200.

**АБДУЛВАҲҲОБ** — XV асрда Хуросонда ўтган ва «Суҳон» тахаллуси билан шеърлар ёзган форсийнавис шоир.
*Мажолисун-нафоис,* 173.

**АБДУЛЛОҲ АНСОРИЙ** — Ҳиротда яшаб ижод этган машҳур шайх ва илоҳиёт олими (1005—1088). *Лисонут-тайр,* XI-160.

**АБДУЛЛОҲ МУБОРАК** — марвлик машҳур мутасаввуф ва атоқли шайх (718—797). *Насойимул-муҳаббат,* XV-75.

**АБДУМАЛИК АСКОФ** — балхлик атоқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-93.

**АБДУРРАҲИМ ИСТАХАРИЙ** — таниқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-98.

**АБДУРАҲМОН ЖОМИЙ** — форс-тожик адабиётининг йирик намояндаси классик шоир (1414—1492). Алишер Навоийнинг дўсти ва устози бўлиб «Махдум», «Нуран» деб эъзозланган.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 668.

**АБДУССАЛОМ** — шерозлик моҳир ҳаким ва табиб.
*Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-97.

**АБДУЛҚАҲҲОР** — XV асрнинг иккинчи ярмида Ҳиротда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 178.

**АБУБАКР МИРЗО** — Темурий, форсча ва ўзбекча шеърлар ёзган.
*Мажолисун-нафоис,* 197.

**АБРАҲА** — Макка шаҳрини бузмоқчи бўлган Яман ҳукмдори. (VI асрнинг иккинчи ярми). *Тарихи мулуки ажам,* XIV-225.

**АБТАҲИЙ** — исломиятдан аввал ўтган пайғамбарлардан бирининг номи. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 78.

**АБТАҲШИ** — Искандар Зулқарнайн вафотидан кейин Дажладан Хуросонгача бўлган территорияга тўрт йил ҳукмронлик қилган подшоҳ. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-204.

**АБУ АБДУЛЛОҲ АНТОКИЙ** — таниқли шайх. Оти Аҳмад ибн Осим Антокий. *Насойимул-муҳаббат,* XV-81.

**АБУ АБДУЛЛОҲ ЖОВПОРАИ СУФИЙ** — румлик шайхлардан бири.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-87.

**АБУ АБДУЛЛОҲ САНЖАРИЙ** — атоқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-85.

**АБУ АБДУЛЛОҲ СОМИЛИЙ** — шайх. Исми Аҳмад ибн Олим Басрий. *Насойимул-муҳаббат,* XV-87.

**АБУ АБДУЛЛОҲ ХОҚОНИЙ СУФИЙ** — бағдодлик таниқли сўфи.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-85.

**АБУ АБДУЛЛОҲ ҚОЛОНИСИЙ** — таниқли шайхлардан бири.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-84.

**АБУ АБДУЛЛОҲ МУХТОР ИБН МУҲАММАД ИБН АҲМАД ҲИРАВИЙ** — ҳиротлик машҳур шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-120.

**АБУ АБДУЛЛОҲ МУШТАҲИР БИЕПУЙН** — Шерозда вафот этган донишманд. *Насойимул-муҳаббат*, XV-115.

**АБУ АББОС СУҲРАВАРДИЙ** — маккалик шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-90.

**АБУ АЛИ ШАБУЙИ МАРВАЗИЙ** — таниқли шайх. Исми Муҳаммад ибн Шабуя. *Насойимул-муҳаббат*, XV-107.

**АБУ АЛИ ҲАЙЗОН** — фиқҳ илмини яхши билган олим. Исми Ҳасан ибн Солиҳ ибн Ҳайзон. *Насойимул-муҳаббат*, XV-97.

**АБУБАКР ВАРРОҚ ТЕРМИЗИЙ** — термизлик машҳур шайх ва илоҳиёт олими бўлиб, ўндан ортиқ асарлар ёзган (907 йилда Термизда вафот этган). *Насойимул-муҳаббат*, XV-87.

**АБУБАКР ЖАВЗАҚИЙ** — Нисода вафот этган шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-96.

**АБУБАКР КИСОИЙ** — ироқлик шайх, даврининг таниқли донишмандларидан бири бўлган. *Насойимул-муҳаббат*, XV-89.

**АБУБАКР НИШОПУРИЙ** — Нишопурда яшаб ижод этган (853—935) машҳур шайх, ҳадисшунос; исми Абдулло ибн Муҳаммаддир. *Лисонут-тайр*, XI-157.

**АБУБАКР РОЗИЙ** — атоқли шайх (864—932).
*Насойимул-муҳаббат*, XV-97.

**АБУБАКР САЙДАЛОНИЙ** — атоқли шайх. Нишопурда вафот этган.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-95.

**АБУБАКР ТОҲИР АБҲАРИЙ** — кўҳистонлик атоқли шайх. Ҳақиқий исми Абдуллоҳ ибн Тоҳир ибн Хорис Тоий.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-96.

**АБУБАКР ШИБЛИЙ** — атоқли шайх; исми Жаъфар ибн Юнус (861—945). *Насойимул-муҳаббат*, XV-95.

**АБУВАЛИД АҲМАД ИБН АБУРИЖО** — озодонлик таниқли шайх ва донишманд *Насойимул-муҳаббат*, XV-117.

**АБУ ЖАЪФАР ФАРҒОНИЙ** — шайх Абу Усмон Хайрийнинг ходими.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-94.

**АБУ ИСМОИЛ АБДУЛЛОҲ ИБН АБУ МАНСУР МУҲАММАД АНСОРИЙ ҲИРАВИЙ** — таниқли ва машҳур ҳиротлик шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-117.

**АБУЛАББОС НИСОИЙ** — мисрлик шайх. Исми Аҳмад ибн Муҳаммад Зикриё. *Насойимул-муҳаббат*, XV-91.

**АБУЛАББОС ҚАССОБ ОМУЛИЙ** — машҳур шайхлардан. Исми Аҳмад ибн Муҳаммад ибн Абулкарим, 921 йили вафот этган.
*Лисонут-тайр*, 176-16.

**АБУЛАББОС ҲАМЗА** — ҳиротлик шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-91.

**АБУЛБАРАКА** — Самарқандда XV асрнинг иккинчи ярмида яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис*, 182.

**АБУЛМУҲСИН** — Ҳусайн Бойқаронинг ўғли. Марв ҳукмдорларидан бири. *Хазойинул-маоний*, IVб-691.

**АБУЛХАЙР** — хуросонлик машҳур шайх Фазлуллоҳнинг лақаби; 1048 йилда вафот этган. *Лисонут-тайр*, XI-112.

**АБУЛҚОСИМ РОЗИЙ** — нишопурлик шайх. Исми Жаъфар ибн Аҳмад ибн Муҳаммад. *Насойимул-муҳаббат*, XV-88.

**АБУЛҚОСИМ ҲАКИМ САМАРҚАНДИЙ** — самарқандлик шайх, исми Исҳоқ ибн Муҳаммад (XI аср).
*Насойимул-муҳаббат*, XV-88.

**АБУЛҒАРОЙИБ ИСФАҲОНИЙ** — таниқли шайхлардан бири.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-84.

**АБУЛҒОЗИ** — Хуросон ҳукмдори Темурий Ҳусайн Бойқаронинг лақаби. *Хазойинул-маоний,* IIIб-684.

**АБУЛ-ҲАСАН САРАГИЙ** — маккалик таниқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-103.

**АБУЛ-ҲУСАЙИН НУРИЙ** — исми Аҳмад ибн Маҳмуд, 907 йили вафот этган. *Лисонут-тайр,* 141-8.

**АБУЛ-ҲУСАЙН ДУРРОЖ** — бағдодлик Иброҳим Хавоснинг мулозими. *Насойимул-муҳаббат,* XV-94.

**АБУЛ-ҲУСАЙН ТАРЗИЙ** — таниқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-102.

**АБУ САИД** — Темурий Султон Абу Саид; 1451—1469 йиллари Мовароуннаҳр ва Эроннинг олий ҳукмдори.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-12.

**АБУ САИД ХАРРОЗ** — исми Аҳмад ибн Исо. 895 йилда вафот этган. *Лисонут-тайр.* 143-11.

**АБУ УСМОН МАҒРИБИЙ** — таниқли шайх. Исми Саид ибн Салом Мағрибий. Қирвонда туғилган, Нишопурда вафот этган.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-80.

**АБУ ҲОМИД ДЎСТОН** — марвлик таниқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-105.

**АВЖ ИБН УНУҚ** — Шом диёридаги баҳайбат ва ёвуз шахс.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-216.

**АВҲАДИДДИН** — таниқли шайх ва даврининг атоқли донишманди бўлган киши. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-21.

**АДИБ АҲМАД** — XII—XIII асрларда яшаб ижод этган шоир ва олим Аҳмад Югнакий. Унинг фақат «Ҳибатул-ҳақойиқ» номли дидактик асари сақланиб қолган. *Насойимул-муҳаббат,* XV-156.

**АДҲАМ** — машҳур балхлик Иброҳим Адҳам, лақаби Абу Исҳоқ, 777 йилда вафот этган. *Лисонут-тайр,* XI-143.

**АДҲАМИЙ ИБРОҲИМ** — XV асрнинг иккинчи ярмида яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 189.

**АЗРОИЛ** — жонни олувчи фаришта номи.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-189.

**АЙРАЖ** — Эрон шоҳларидан бирининг номи.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 192.

**АЙЮБ** — ҳамма азоб-уқубатларга бардош бергани билан ном қозонган ва исломиятдан аввал ўтган пайғамбар.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 161.

**АЛИ** — Муҳаммад пайғамбарнинг куёви (656—661).
*Хазойинул-маоний,* Iб-294.

**АЛИ ИБН БИНДОР** — нишопурлик таниқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-86.

**АЛИ ИБН БАКОР** — шайхлардан бирининг номи.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-87.

**АЛИ ИБН МУВАФФИҚ** — ироқлик таниқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-84.

**АЛИ ИБН САҲЛ** — исфаҳонлик таниқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-82.

**АЛИ ИБН УСМОН ИБН АЛИ ЖАЛОЙИ ҒАЗНАВИЙ** — ўз даврининг таниқли олими ва донишманди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-144.

**АЛИ КАРМОЛ** — XV асрда Ҳиротда яшаган созанда ва шоир.
*Мажолисун-нафоис,* 141.

**АЛИ ОТА** — кумушкентлик шайх ва шоир.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-155.

**АЛОНҚУВО** — афсонавий аёл номи. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 922.

**АЛЯСАЪ** — пайғамбарлардан бирининг номи. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-193.

**АНДИГОНИЙ** — Навоий билан замондош таниқли хонанда Юсуфнинг тахаллуси. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-47.

**АМИР ДАВЛАТШОҲ** — XV асрда Хуросонда яшаган ва «Тазкиратуш-шуаро» асари билан ном қозонган форсийнавис адиб. 1435 йили вафот этган. *Мажолисун-нафоис,* 171.

**АМИРИЙ** — XV асрнинг биринчи ярмида яшаб ижод этган шоирнинг тахаллуси. Юсуф Амирий форс ва ўзбек тилларида асарлар ёзган. Бизгача унинг «Девон»и, «Даҳнома» ҳамда «Банг ва Чоғир мунозараси» асарлари етиб келган. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-128.

**АМИР МУҲАММАД БАРЛОС** — XV асрнинг иккинчи ярмида Самарқандда яшаган ва форсча асарлар ёзган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 184.

**АМИР САЙЙИД ҚОСИМ ТАБРИЗИЙ** — машҳур ва таниқли шайх. *Насойимул-муҳаббат,* XV-166.

**АМИР ШАЙХИМ СУҲАЙЛИЙ** — XV—XVI асрларда Хуросонда яшаб, форс ва ўзбек тилларида ижод қилган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 84.

**АМИР ҚОСИМ АНВОР** — озарбайжонлик шоир, 1431—1432 йилларда Жом вилоятида вафот этган. У форс, озарбайжон тилларида ижод қилган. Тўлиқ исми Али ибн Носир ибн Хорун ибн Абулқосим ал-Ҳусайний ат-Табризий. *Мажолисун-нафоис,* 5.

**АНАС** — мадиналик шайх. Исми Анас ибн Молик. Машҳур тўрт мазҳабдан бирининг асосчиси. «Муваттаъа» асарининг муаллифи (715—795). *Хазойинул-маоний,* IVа-47.

**АНВАРИЙ** — таниқли форс-тожик қасидагўй шоирнинг тахаллуси Авҳадиддин Анварий 1152 йили Балхда вафот этган. *Садди Искандарий (Хамса),* 1656.

**АНСОРИЙ** — Ҳиротда яшаб ижод этган Хожа Абдуллоҳ Ансорий Навоийнинг дўсти бўлган. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 106.

**АНТОКИЙ** — атоқли олим ва шайх. Исми Аҳмад ибн Осим Антокий. *Насойимул-муҳаббат,* XV-81.

**АНУШИРВОН** — Сосонийлар сулоласидан бўлган Эрон шоҳларидан бирининг исми. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 123.

**АРАСТУ** — таниқли юнон файласуфи (эрамиздан аввалги 384—322 й.). Навоий тасвирича, Искандарнинг юришларида унинг ёнида юрган донишманд ва ҳаким. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 317.

**АРДАВОН** — Эрон шоҳларидан бирининг номи. Ашконийлар сулоласининг охирги ҳукмдори. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1258.

**АРДАШЕР ИБН ҲУРМУЗ** — Сосонийлар табақасига оид Эрон шоҳларидан бири. *Садди Искандарий (Хамса),* 1331.

**АРДАШЕР ИБН ШЕРУЯ** — Сосонийлар табақасига мансуб Эрон шоҳи. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-232.

**АРЖАСП** — Афросиёбнинг ўғли, турк подшоларидан бири. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-197.

**АРИСЛОН** — Сосонийлар табақасига оид Эрон шоҳларидан бирининг номи. *Садди Искандарий (Хамса),* 1261.

**АРШИМИДУС** — юнон файласуфларидан бирининг номи. *Садди Искандарий (Хамса),* 1511.

**АСАДУЛЛОҲ** — халиф Алининг лақаби (худонинг шери). *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 114.

**АСМАЪИЙ** — машҳур араб тилшунос олими, исми Абу Саид Абдумалик Қурайб, 828 йилда вафот этган. *Лисонут-тайр,* 155-14.

**АСФАНДИЁР** — Эрон шоҳларидан бирининг номи. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1175.

**АСҚАЛИНУС** — қадимий грек файласуфи. *Садди Искандарий (Хамса),* 1638.

**АТОЙИ** — Тошкент билан Сайрам оралиғидаги бир қишлоқда XV асрда яшаб ижод этган шоир. Бизгача унинг девони етиб келган. *Хазойинул-маоний,* IV*б*-719.

**АФЗАЛУДДИН БАДСУЛ (ҲАҚОЙИҚ ХОҚОНИИ)** — ўз даврининг таниқли шоири. *Насойимул-муҳаббат,* XV-176.

**АФЛИЮН** — Искандария подшосининг исми; Искандарнинг бобоси. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-201.

**АФЛОТУН** — қадимги юнон файласуфи Афлотун (Платон). *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 360.

**АФРИДУН** — Эрон шоҳларидан бири. *Хазойинул-маоний,* I*б*-115.

**АФРОСИЁБ** — қадимги ҳукмдорлардан бири. Мовароуннаҳрга ҳукмронлик қилган. Қадимий Самарқанд (Афросиёб) унинг пойтахти бўлган. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-190.

**АХИЙ ФАРРУХ ЗИНЖОНИЙ** — шайх Абулаббос Ниҳовандийнинг муриди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-90.

**АХИЙ** — Ҳалаб шаҳрида яшаган меҳмондўст ва сахий кишининг исми. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 995.

**АШИРА** — Залиғонинг қизи. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**АШМУИЛ** — исломиятдан аввал ўтган пайғамбарлардан бирининг номи. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-193.

**АШРАФ** — XV асрда яшаб ижод этган; «Хамса» ёзган шоирлардан бири. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 301.

**АШКОН** — Ашконийлар сулоласига тегишли Эрон шоҳларидан бирининг номи. *Садди Искандарий (Хамса),* 1258.

**АҲМАД ИБН ҲУСАЙН МАНСУР ХАЛЛОЖ** — таниқли шайх. *Насойимул-муҳаббат,* XV-93.

**АҲМАД ҲОЖИБЕК** — XV асрнинг иккинчи ярмида Самарқанд ҳокими, шоир ҳамда олимлар ҳомийси *Мажолисун-нафоис,* 186.

**АҲМАД ҲУСАЙН** — Темурий Музаффар Мирзонинг ўғли, Султон Ҳусайн Бойқаронинг набираларидан бири. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-18.

**АҲРАМАН** — қадимги форсларда ёвузлик келтирувчи оташпарастлар худоси. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 361.

**БАДИУЗЗАМОН** — Темурий Султон Ҳусайн Бойқаронинг тўнғич ўғли. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 243.

**БАЙЗОВИЙ** — асл исми Абдуллоҳ ибн Умар; Қуръон муфассирларидан бири. Тахминан 1282 йилда Табризда вафот этган. Таснифотларидан: «Анвор ат-танзил ва асрор ат-таъвил». Илоҳиётга оид «Минҳож ал-вусул ило илми ал-усул» ва «Таволиъу ал-анвор мин матолиъи ал-афкор» каби асарлари мавжуд. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-221.

**БАЛИНОС** — Искандарнинг юришларида унга ҳамроҳ бўлган донишманд ва ҳаким. *Садди Искандарий (Хамса),* 1282.

**БАННОН ИБН АБДУЛЛОҲ** — мисрлик шайх. *Насойимул-муҳаббат,* XV-94.

**БАНОКАТИЙ** — XIII асрнинг иккинчи ярми ва XIV аср биринчи ярмида ўтган улкан муаррих, олим ва шоир. Исми Абу Сулаймон

ибн Довуд ибн Абулфазл Муҳаммад ибн Довуд Банокатий (1329 йили вафот этган), «Равзатул-албоб фи таворих ал-акобир ва-л-ансоб» номли асари билан машҳур.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-185.

**БАРБАРИЙ** — Искандар қўшинидаги афсонавий Бориқ паҳлавоннинг тахаллуси. *Садди Искандарий (Хамса),* 1338.

**БАРМАК** — Ўрта Осиёда араб халифалиги даврида маҳаллий аҳолидан чиққан давлат арбоби (VIII аср).
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 108.

**БАТЛИМУС (ПТОЛЕМЕЙ)** — Жолинус (Гален)нинг шогирди ва (атоқли ҳаким (мелоднинг 90—168 йиллари).
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-241.

**БАТЛИМУС** — Румнинг Искандардан кейинги ҳукмдори.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-203.

**БАҲМАН** — Қайёнийлар сулоласига мансуб бўлган Эрон шоҳларидан бирининг номи. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 192.

**БАҲМАНДУХТ** — Исфандиёрнинг қизи, Қайёнийлар сулоласининг олтинчи ҳукмдори Баҳманнинг синглиси.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-198.

**БАҲРОМ ИБН БАҲРОМ** — Сосонийлар сулоласига мансуб шоҳ.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-212.

**БАҲРОМ ИБН БАҲРОМ ИБН БАҲРОМ** — Сосонийлар табақасига мансуб Эрон шоҳи. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-212.

**БАҲРОМ ИБН ШОПУР** — Ашконийлар сулоласига мансуб шоҳ.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-205.

**БАҲРОМ ИБН ШОПУР** — Сососний ҳукмронларидан бири.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-217.

**БАҲРОМ ИБН ЯЗДИЖУРД** — Сосонийлар сулоласига мансуб шоҳ. Шоҳ Баҳромнинг ҳаётини «Сабъаи сайёр» достонида Навоий муфассал тасвирлаган.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-218; қ. **БАҲРОМ ГЎР**.

**БАҲРОМ ИБН ҲУРМУЗ** — Сосонийлар сулоласига мансуб шоҳ.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-211.

**БАҲРОМ ГЎР** — Сосонийлар сулоласидан подшоҳ Варахран V (421—438). Низомий, Навоий ҳамда бошқа классик шоирлар асарларининг бош қаҳрамонларидан. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 968.

**БАҲРОМ ЧЎБИНА** — Сосоний ҳукмдор Ҳурмуз ибн Ануширвоннинг лашкарбошларидан бири. Ануширвон ўлгандан кейин икки йил ҳукмдорлик ҳам қилган. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-227.

**БЕК МАЛАКИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 179.

**БИЖАН** — Гива ўғли, «Шоҳнома» достонининг қаҳрамони.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-195.

**БИК** — Ёфас пайғамбарнинг ўғли.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-193.

**БИЛҚИС** — Сулаймон пайғамбарнинг хотини.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 557.

**БИНОИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярми ва XVI аср бошларида ўтган шоир ва тарихчи (1512 йили ўлдирилган). Навоий бу шоирни ҳурмат билан тилга олади. *Хазойинул-маоний,* IVб-719.

**БОБИР МИРЗО** — Хуросон ҳукмдори Темурий Абулқосим Бобур (1449—1457): форсий ва туркий тилда шеърлар ёзган.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-129.

**БОБО КАМОЛ ЖАНДИЙ** — Нажмиддин Кубронинг муриди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-145.

**БОБО КУКИЙ** — фано даражасига яқинлашган девона.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-162.

**БОБО ПИРИЙ** — ҳиротлик девона.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-164.

**БОБО САВДОИЙ** — XV асрда яшаган форсийнавис шоир, Абивард вилоятида туғилиб, шу ерда 1449 йили оламдан ўтган.
*Мажолисун-нафоис*, 22.

**БОБО ФАРҒОНИЙ** — фарғоналик таниқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-105.

**БОБО ХОКИЙ** — машҳур шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-162.

**БОБО ХУШКЕЛДИ** — девона.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-163.

**БОБО ШЎРИДА** — XV асрнинг иккинчи ярмида яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис*, 132.

**БОБО ҲАСАН ТУРК** — ҳиротлик девона.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-164.

**БОЙСУНҚУР МИРЗО** — (Ҳирот 1397—1434) — Амир Темурнинг набираси, Шоҳрух Мирзонинг учинчи ўғли. 1425—26 йилларда «Шоҳнома»нинг қирққа яқин қўлёзмасини солиштириб асарнинг мукаммал танқидий матнини тузган.
*Мажолисун-нафоис*, 206.

**БОЙСУНҚУР МИРЗО** — Самарқанд ҳокими Султон Маҳмуднинг ўғли, Темурийлардан Абу Саид Мирзонинг набираси. Бойсунқур «Одилий» тахаллуси билан шеърлар ёзган (1477—1499).
*Мажолисун-нафоис*, 199.

**БОЙҚАРО МИРЗО** — Темурий, шеърлар ҳам ёзган.
*Мажолисун-нафоис*, 202.

**БОНИЙ** — истеъдодли меъморнинг лақаби.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 326.

**БОРБАД** — Сосоний ҳукмдор Хисрав Парвиз замонида яшаган таниқли созанда. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-229.

**БОЯЗИД БИСТОМИЙ** — асл исми Тайфур ибн Исо ибн Одамнинг тахаллуси. Тайфурий тариқатининг асосчиси бўлган Шайх Боязид Бистомий ўз даврининг таниқли олими ва шоири ҳисобланган. 961 йили вафот этган. *Насойимул-муҳаббат*, XV-78.

**БУ-АЛИ** — атоқли ҳаким ва донишманд Абу Али ибн Сино (980—1037)нинг қисқартирилган исми. *Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 164.

**БУЗУРЖМЕҲР** — Сосоний ҳукмдор Нуширавоннинг вазири.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-224.

**БУЗУРГ УММИД** — Сосоний ҳукмдор Хисрав Парвизнинг вазири.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-229.

**БЎКА** — Ёфаснинг ўғли, исломиятдан аввал ўтган подшо.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо* XV-192.

**БУ ЛАҲАБ** — Муҳаммад пайғамбарга қарши кураш олиб борган араб зодагонларидан бири. *Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 180.

**БУЛБАШАР** — одамнинг кунияти.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV—189.

**БУ НАСР** — Муҳаммад Порсонинг муриди, Бурҳониддин ва Ҳофизиддин лақаблари билан танилган. *Лисонут-тайр*, XI-149.

**БУРОҚ** — Муҳаммад пайғамбарнинг афсонавий учар оти. Гўё у «Меърож» кечаси пайғамбарни осмонга олиб чиққан эмиш.
*Хазойинул-маоний*, Іб-327.

**БУХОРИЙ** — ҳадис илмида ёзилган машҳур олти асардан бири «Саҳиҳ Бухорий»нинг муаллифи. Асл исми Абу Абдуллоҳ ибн Исмоил ибн Муғира ибн Бардиазбаҳ ал-Бухорий.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-117.

**БУХТУННАСР** — Қайёнийлар табақасига мансуб Луҳросибнинг гумаштаси исми. Оз муддат подшолик қилган.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1256.

**БУҚРОТ** — таниқли юнон файласуфи Гиппократ.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 362.

**БУҚРОТИС** — Буқротнинг шогирди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-239.

**БЮРОСТ** — Жамшидни қатл қилган киши.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-188.

**ВАКИЪ** — араб лашкарбошиларидан бири.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1331.

**ВАЛИ ҚАЛАНДАР** — XV асрда Хуросонда яшаган форсигўй шоир.
*Мажолисун-нафоис,* 56.

**ВАЛИД** — Миср подшоларидан бири (VIII аср).
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-190.

**ВАЛИД ИБН АБДУЛЛОҲ** — таниқли шайх. Шайх Зуннун Мисрийнинг дўсти ва замондоши бўлган.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-78.

**ВАРД** — Эрон шоҳларидан бири.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1175.

**ВАРҚА** — Миср ҳукмдорларидан бирининг номи.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1323.

**ВОЛИС** — юнон файласуфларидан бири, Фалес.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1388.

**ВОМИҚ** — Унсурийнинг «Вомиқ ва Узро» асаридаги ошиқ йигит.
*Хазойинул-маоний.* Iб-22.

**ГАДОИЙ** — XV асрда яшаб ижод этган туркигўй шоир. Навоий унинг ижодини юксак баҳолаган.
*Муҳокаматул-луғатайн.* XIV-128.

**ГАРШОСИБ//ГИРШАСП** — Пешдодийлар табақасига оид Эрон шоҳларидан бирининг номи. *Садди Искандарий (Хамса),* 1255.

**ГИВ//ГАВ** — Қайхусравни (Қайёнийлар сулоласига оид шоҳ) Эронга олиб борган ва тахтга чиқишига сабабчи бўлган лашкарбоши.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1256.

**ГИРСИЮЗ** — туркларнинг афсонавий подшоси, Афросиёбнинг укаси.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-194.

**ГУДАРЗ ИБН УЙҒУР** — Ашконийлар сулоласига мансуб Эрон шоҳи.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-205.

**ГУДАРЗ ИБН ЭРОН** — Ашконийлар сулоласига мансуб шоҳ.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-205.

**ГУЛАНДОМ** — Меҳинбону саройида хизмат қилган ўн гўзал қиздан бирининг номи. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 479.

**ГУСТАҲАМ** — Эрон лашкарбошиларидан бирининг номи.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1332.

**ГУШТОСИБ** — Қайёнийлар табақасига мансуб Эрон шоҳларидан бири. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1174.

**ГУШТАБИЙ** — Эрон лашкарбошиларидан бирининг номи.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1300.

**ГУҲАРШ** — исломиятдан илгари ўтган Исроил пайғамбарнинг ўғли.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-198.

**ДАВОЛИ** — Ширвон мамлакатининг ҳукмдори.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1323.

**ДАРВЕШ** — девонасифат, аммо ишбилармон боғбон. Исми — Дарвеш Ҳожи Ирқбанд. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-15.

**ДАРВЕШ АБДУЛЛОҲ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 178.

**ДАРВЕШБЕК** — XV асрда яшаган форсигўй шоир.
*Мажолисун-нафоис,* 80.

**ДАРВЕШ МАНСУР** — Хуросонда XV асрда ўтган олим, форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 46.

**ДАРВЕШ МУҲАММАД ГОЗУРГОҲИЙ** — Мавлоно Муҳаммад Табодгонийнинг дарвешваш мулозими. *Насойимул-муҳаббат,* XV-161.

**ДАРВЕШ НОЗУКИЙ** — XV асрда Хуросонда яшаган, ўзбекча ҳамда форсча асарлар ёзган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 64.

**ДАРВЕШ ШУҲУДИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Самарқандда яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 184.

**ДАРВЕШ САЙИИД ҲАСАН** — Хуросон вилоятининг таниқли шайхи.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-161.

**ДАРВЕШ ҲУСОМИЙ** — XV—XVI асрларда яшаган хоразмлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 95.

**ДАҚЁНУС** — Юнон мулкида ҳукмронлик қилган афсонавий ҳукмдор.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-237.

**ДЕҲЛАВИЙ** — атоқли ҳинд шоири Амир Хусравнинг тахаллуси.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1655.

**ДИЛОРО** — Меҳинбону саройида хизмат қилган ўн гўзалдан бири.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 479.

**ДИЛОРОМ** — Меҳинбону саройида хизмат қилган ўн гўзалдан бири.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 479.

**ДИЛОСО** — Меҳинбону саройида хизмат қилган ўн гўзалдан бири.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 479.

**ДОВУД** — исломиятдан илгари ўтган пайғамбарлардан бирининг номи. *Хазойинул-маоний,* IIа-291.

**ДОН** — Фалиҳанинг ўғли.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**ДОНИЁЛ** — исломиятдан аввал ўтган пайғамбарлардан бири.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-196.

**ДОРО** — Қайёнийлар сулоласининг охирги ҳукмдори бўлган Эрон шоҳи, милоддан 330 йил олдин вафот этган.
*Лисонут-тайр,* XI-236.

**ДОРОБ** — Қайёнийлар сулоласининг саккизинчи ҳукмдори.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-200.

**ДУС** — пайғамбар Ёфаснинг ўғли.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-193.

**ДЎСТ МУҲАММАД** — XV асрда ўтган ҳиротлик форсийнавис шоир.
*Мажолисун-нафоис,* 117.

**ЁМҒУРЧИБЕК** — XV асрда Хуросонда яшаган, «Сипоҳий» тахаллуси билан форсча асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 176.

**ЁФАС** — Нуҳ пайғамбарнинг ўғли, кўпроқ Абуттурк номи билан танилган. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-107.

**ЖАБРАИЛ** — худо билан пайғамбар ўртасида хабар етказувчи фаришта; баъзан қисқартириб *Жибрил* деб ҳам аталади.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-294.

**ЖАЛОЙИР** — хуросонлик таниқли бир шоирнинг исми.
*Мажолисун-нафоис,* 176.

**ЖАЛОЛИЙ** — «Низомут-таворих» тарихий асари билан танилган шоир. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-185.

**ЖАМОЛИДДИН МУҲАММАД БАЛХ РУМИЙ** — балхлик атоқли шайх ва шоир. *Насойимул-муҳаббат,* XV-147.

**ЖАМОЛИДДИН ГЕЙЛИ** — Нажмиддин Кубронинг муриди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-145.

**ЖАМШИД** — Пешдодийлар сулоласига мансуб учинчи подшонинг исми. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-187.

ЖАМШИД — қадимий ва афсонавий Эрон шоҳи, қисқартириб *Жам* деб ҳам аташган. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 914.
ЖАРОДА — афсонавий Сулаймон пайғамбарнинг канизаги. *Тарихи анбиё ва ҳукамо* XV-230.
ЖАСРАТ — Ҳинд мамлакатининг таниқли шоҳи, *Хон* лақаби билан ҳам танилган. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 984.
ЖАШТАНД — бир ой ҳукмронлик қилган Сосоний ҳукмдори. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-233.
ЖАЪФАР ҲАЗЗО — таниқли шайх. *Насойимул-муҳаббат*, XV-97.
ЖАҲОНШОҲ МИРЗО — Қора қўюнлилар сулоласига мансуб ҳукмдор (1438—1467), форсча асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис*, 201.
ЖИЛСИЁ — Румдаги машҳур будда санами. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-233.
ЖИРЖИС — Дороб ҳукмронлиги вақтида ўтган пайғамбар. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-200.
ЖОБИР — қароқчилар тўдаси бошлиғи. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1091.
ЖОЛИНУС — Балиноснинг шогирди ва таниқли ҳаким Гален (милодий 130—200 йилларда яшаган). *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-241.
ЖОМОСИБ — Кайёнийлар сулоласидан бўлган Эрон шоҳи Гуштосиб замонида яшаган атоқли донишманд ва олим. *Фарҳод ва Ширин (Хамса)*, 373.
ЖОМОСП — Сосоний ҳукмдор Қубод ибн Ферузнинг укаси. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-223.
ЖОМОСП — Луқмони ҳакимнинг шогирди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-259.
ЖОРУЛЛОҲ — машҳур тафсирлари билан ном қозонган Замахшарий. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 908.
ЖУНА — буддизм таълимотининг давомчиси ҳамда ислоҳотчиси Жуна Махавира. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1059.
ЖУНАЙД БАҒДОДИЙ — машҳур шайхлардан бўлиб, 910 йили вафот этган. *Лисонут-тайр*, 68-5.
ЗАВБУН — афсонавий пайғамбарлардан Яъқуб алайҳис-саломнинг ўғли. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-199.
ЗАВОРА — Зобилистон ҳукмдори Рустамнинг укаси. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-198.
ЗАЙНИДДИН АБУБАКР — Шайх Мавлоно Низомиддин Ҳиравийнинг шогирди. Ҳижрий 791 йили оламдан ўтган. *Насойимул-муҳаббат*, XV-151.
ЗАКАРИЁ — пайғамбарлардан бирининг номи. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-205.
ЗАЛИҒА — Яъқуб пайғамбарнинг хотини Лайёнинг канизаги. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-199.
ЗАНГИ ОТА — Яссавия тариқатига мансуб таниқли шайх. Мозори Тошкентнинг жанубий ғарб тарафида, шу номли манзилда. *Насойимул-муҳаббат*, XV-156.
ЗАРРИН — Эрон шоҳларидан Луҳросибнинг ўғли. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-196.
ЗАҲИР — Табризда яшаб ижод этган шоир; асли хоразмлик (1202 йили вафот этган). *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-128.
ЗАҲҲОК — Пешдодийлар сулоласининг бешинчи ҳукмдори. Унинг салтанати минг йил давом этган эмиш. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-189.
ЗИНДА ПИЛИ ЖОМИЙ — Нуриддин Абдураҳмон Жомийнинг ла-

қаби. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 286.

**ЗИНДИҚ** — Сосонийлар даврида ўтган моҳир рассом. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-210.

**ЗОБ** — Пешдодийларнинг ўнинчи ҳукмдори. Минучеҳрнинг набираси Зоб ибн Таҳмосб, у одил подшоҳ ҳисобланган. *Садди Искандарий (Хамса),* 1254.

**ЗОВА ҚОЗИСИ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаган, форс тилида асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 127.

**ЗОЛ** — Рустамнинг отаси. *Хазойинул-маоний,* IIа-279.

**ЗУЛАЗОР** — қадимий Яман подшоҳларидан бирининг исми. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-198.

**ЗУЛАЙХО** — Юсуф пайғамбарнинг маъшуқаси. *Садди Искандарий (Хамса),* 1234.

**ЗУЛФИҚОР** — Халифа Алининг афсонавий икки дамли қиличи. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 381.

**ЗУЛҚАРНАЙН** — Александр Македонскийнинг лақаби (эрадан аввалги IV аср). *Хазойинул-маоний,* IVб-125.

**ЗУННУН МИСРИЙ** — мисрлик таниқли шайхнинг лақаби; асл исми Савбон ибн Иброҳим. *Насойимул-муҳаббат,* XV-76.

**ИБЛИС** — шайтоннинг яна бир номи. *Хазойинул-маоний,* IIб-266.

**ИБНАЛ-АЖУЗ** — Исо пайғамбар тирилтирган киши. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233.

**ИБН ЛАЪЛИЙ** — XV асрда Бадахшонда ўтган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 50.

**ИБН ЯМИН** — Яъқуб пайғамбарнинг ўғли. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**ИБРОҲИМ** — исломиятдан аввал ўтган пайғамбар. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-193.

**ИБРОҲИМ** — Аббосийлар сулоласидан бўлган халифа Маҳдининг (775—785) ўғли. Иброҳим Маҳди (779—839) замонасининг олимларидан бўлган ва Бағдодга ҳоким бўлган (817—833). *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-128.

**ИБРОҲИМ ИБН АДҲАМ** — шоҳликдан воз кечиб, тасаввуф йўлини қабул қилган балхлик машҳур шахс, 777 йили вафот этган. *Лисонут-тайр,* 128-12.

**ИБРОҲИМ МАРҒИНОНИЙ** — шайх. *Насойимул-муҳаббат,* XV-97.

**ИБРОҲИМ МУҲАММАД ХАЛИЛ** — XV асрда Хуросонда яшаган, асли нимрўзлик шоир. У ўзбек тилида ижод қилган. *Мажолисун-нафоис,* 177.

**ИМРОН** — Мусо пайғамбарнинг отаси. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-207.

**ИБРОҲИМ СОБИТ** — бағдодлик шайх. *Насойимул-муҳаббат,* XV-90.

**ИБРОҲИМ ҲАВОС** — бағдодлик шайх. *Насойимул-муҳаббат,* XV-89.

**ИДРИС** — исломиятдан илгари ўтган пайғамбар. *Хазойинул-маоний,* IIIб-66.

**ИЙШУЪ** — жуҳудларнинг бошлиғи. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-236.

**ИЛЁС** — афсонага кўра, Илёс дарё сафарида одамларга ҳамроҳ ва раҳбар бўлармиш. *Садди Искандарий (Хамса),* 1282.

**ИЛДИРИМ** — Усмонли Туркия султони (1389—1402) Илдирим Боязид. *Муншаот,* XIII-115.

**ИМОД** — машҳадлик шоир. «Мусавий» тахаллуси билан шеърлар ёз-

ган бу шоирнинг тўлиқ исми Мир Имод Машҳадийдир.
*Мажолисун-нафоис*, XII-42.

**ИМОМИДДИН** — сабзаворлик шоир Хожа Маҳмуднинг отаси.
*Мажолисун-нафоис*, XII-138.

**ИРОҚИЙ** — ироқлик атоқли шайх.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 150.

**ИСКАНДАР** — таниқли ва машҳур шоҳ — Искандар Зулқарнайн. Унинг ҳаётини Навоий «Садди Искандарий»да ёритган.
*Хазойинул-маоний*, Iб-275.

**ИСКАНДАРУС** — Искандар Зулқарнайннинг ўғли.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-203.

**ИСМОИЛ** — исломиятдан аввал ўтган пайғамбар, Иброҳимнинг ўғли.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-197.

**ИСМОИЛ** — исфаҳонлик атоқли форс-тожик классиги Камол Исмоил 1238 йилда мўғул босқинчилари томонидан ўлдирилган. «Девон»и мавжуд. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-128.

**ИСМОИЛ ОТА** — Хожа Аҳмад Яссавийнинг муриди.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-154.

**ИСО** — исломиятдан аввал ўтган пайғамбарлардан бири.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-205.

**ИСИЙ** — Исо пайғамбар.
*Хазойинул-маоний*, Iб-382.

**ИСРОФИЛ** — фаришта.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-189.

**ИСРОИЛ** — Баҳман замонида ўтган пайғамбар.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-198.

**ИСФАНДИЁР** — Эрон подшоларидан Гуштосибнинг ўғли.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1377.

**ИСФАРОЙИНИЙ** — исми Алоуддавла ибн Бахтишоҳ ал-Ғозий. Амир Давлатшоҳ исмли адабиётшуноснинг отаси.
*Мажолисун-нафоис*, XII-147.

**ИСҲОҚ ОТА** — Яссавия тариқатига мансуб Исмоил Отанинг ўғли ва халифаси. *Насойимул-муҳаббат*, XV-154.

**ИҚЛИМО** — Одам Ато ва Момо Ҳаввонинг илк қиз фарзанди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-190.

**ЙИГИТ АҲМАД** — таниқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-156.

**ҚАЙҚОВУС** — Қайёнийлар сулоласининг иккинчи ҳукмдори. Юз эллик йил подшоҳлик қилган эмиш. *Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1175.

**ҚАЙХУСРАВ (ҚАЙ)** — Қайёнийлар табақасига оид Эрон ҳукмдорларидан бири. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-194.

**ҚАЙҚУБОД//ҚАЙҚУБОДИЙ** — Қайёнийлар сулоласига оид Эрон шоҳларидан бири. Юз йигирма йил ҳукмронлик қилган эмиш.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1175.

**ҚАЛИМ** — исломиятдан аввал ўтган Мусо пайғамбарнинг лақаби.
*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 141.

**ҚАЛИМИДДИН** — машҳур форс-тожик классик шоири; тўлиқ исми Хожа Қалимиддин Салмон. *Салмон, Салмон Соважий* номлари билан танилган бу шоир 1377 йилда вафот этган.
*Муҳокаматал-луғатайн*, XIV-124.

**ҚАМО** — Ёфас пайғамбарнинг ўғли.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-193.

**ҚАНЪОН** — Нуҳ пайғамбарнинг ўғли; тўфонда ҳалок бўлган.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, 192.

**ҚАЮМАРС** — Пешдодийлар сулоласига мансуб Эрон ҳукмдори.
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1174.

**КИРМОНИЙ** — Навоийдан илгарироқ яшаб ижод этган шоир. Асл

исми Абу Ота Маҳмуд Ҳожуйи Кирмоний. Хамсачиликда янги анъана яратишга уринган улкан шоир (1280—1341). Унинг «Хамса»си асосан икки романтик достон — «Ҳумой ва Ҳумоюн» ҳамда «Гул ва Наврўз»дан иборат. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-21.

**КИРМОНШОҲ** — Сосоний ҳукмдор Баҳром ибн Шопурнинг иккинчи номи. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-217.

**КИСРО** — Сосонийлар табақасига мансуб шоҳ. *Фарҳод ва Ширин.* 487.

**КИШЛИК ОТА** — Самарқанднинг Киш номли жойида туғилган, кейинчалик Чин мулкига бориб ўша ерда ном таратган шайх. *Насойимул-муҳаббат,* XV-156.

**КИЧИК МИРЗО** — Темурий султон Ҳусайн Бойқаронинг қариндоши, форс тилида асарлар ҳам ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 202.

**КОВ** — Залиғанинг ўғли. *Тарихи анбиё ва ҳукамо* XV-199.

**КОВА** — Заҳҳокни тахтдан туширишда муҳим роль ўйнаган темирчи номи. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-189.

**КОЛУС** — исломиятдан аввал ўтган пайғамбар номи. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217.

**КОТИБИЙ** — XV асрда яшаб ижод этган шоир. Алишер Навоий бу шоир умрининг охирида «Хамса» ёза бошлаганлигини айтиб ўтади. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-126.

**КУБРО** — Муҳаммад пайғамбарнинг биринчи хотини Хадичага берилган сифат. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 929.

**КЎК ШАЙХ** — таниқли шайх. *Насойимул-муҳаббат,* XV-155.

**КУШТИГИР** — Паҳлавон Муҳаммад шундай тахаллус билан ғазаллар битган. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-92.

**ЛАЙЙО** — Яъқуб алайҳис-саломнинг хотини. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**ЛАЙЛИ** — гўзал ва латофатли маҳбубанинг исми; Мажнуннинг севгилиси. *Хазойинул-маоний,* Iб-246.

**ЛАҚИТ** — ҳижрий бошларида яшаб ўтган араб шоири. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-128.

**ЛОВИ** — Яъқуб алайҳис-саломнинг ўғли. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**ЛОВУД** — Пешдодийларнинг тўртинчи ҳукмдори Шаддод томонидан Мисрга юборилган ҳукмдор. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-190.

**ЛОЙХЎР** — майхўр бир девонанинг лақаби. *Насойимул-муҳаббат,* XV-168.

**ЛУТ** — исломиятдан аввал ўтган пайғамбар номи. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XIV-218.

**ЛУТФИЙ** — 1366 йили туғилиб 1465 йилда, 99 ёшида Ҳиротда вафот этган таниқли шоир. Бизгача ўзбекча шеърлар девони ҳамда «Гул ва Наврўз» достони етиб келган. *Хазойинул-маоний,* Iб-475.

**ЛУТФИЙИ СОНИЙ** — XV—XVI асрларда яшаган машҳадлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 111.

**ЛУҚМОН** — Алишер Навоийга Ҳусайн Бойқародан дуойи салом келтирган чопар. *Муншаот,* XIII-136.

**ЛУҚМОНИ ҲАКИМ** — Қайёний шоҳ Қайқубод даврида яшаб ўтган машҳур табиб ва донишманд. *Тарихи мулуки ажам.* XIV-193.

**ЛУҲРОСИБ** — Қайёнийлар сулоласига оид тўртинчи ҳукмдор. Юз йигирма йил подшолик қилган эмиш. *Садди Искандарий (Хамса),* 1256.

**МАВЛОНО АБДУЛВАҲҲОБ** — XV асрда яшаган исфаройинлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис*, 58.

**САИД АБДУЛЛАТИФ** — XV асрнинг иккинчи ярми ва XVI асрнинг бошларида яшаб, форсча асарлар ёзган машҳадлик шоир. *Мажолисун-нафоис*, 112.

**МАВЛОНО АБДУЛЛОҲ** — XV—XVI асрларда Хуросонда яшаб, форсча асарлар ёзган адиб. *Мажолисун-нафоис*, 92.

**МАВЛОНО АБДУЛҚАҲҲОР** — XV асрда Ҳиротда яшаган олим, форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис*, 41.

**МАВЛОНО АБДУЛҲАҚ** — Хуросонда XV асрнинг иккинчи ярми ва XVI аср бошларида яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис*, 102.

**МАВЛОНО АБДУРАЗЗОҚ** — XV асрнинг иккинчи ярмида ўтган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис*, 164.

**МАВЛОНО АБДУРАЗЗОҚ** — XV асрда Ҳиротда яшаб ўтган тарихшунос олим, форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис*, 42.

**МАВЛОНО АБДУСАМАТ БАДАХШИЙ** — XV асрда яшаган бадахшонлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис*, 51.

**МАВЛОНО АБУЛВОСЕЪ** — XV асрда Хуросонда яшаган ва форсча асарлар ёзган адиб. *Мажолисун-нафоис*, 155.

**МАВЛОНО АБУТОҲИР** — бадахшонлик шоир, XV—XVI асрларда яшаб ўтган. *Мажолисун-нафоис*, 104.

**МАВЛОНО АДИМИЙ** — форсча асарлар ёзган, XV—XVI асрларда яшаган машҳадлик шоир. *Мажолисун-нафоис*, 111.

**МАВЛОНО АЁЗИЙ** — XV асрда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис*, 62.

**МАВЛОНО АЁНИЙ** — XV—XVI асрларда ўтган машҳадлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис*, 112.

**МАВЛОНО АЁНИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида яшаган астрободлик форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис*, 133.

**МАВЛОНО АЙНИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида ўтган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис*, 128.

**МАВЛОНО АЛИ** — XV асрда Хуросонда яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис*, 128.

**МАВЛОНО АЛИ ДАРДЎЗД** — Астрободда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис*, 32.

**МАВЛОНО АЛИ ОҲИЙ** — машҳадлик форсигўй шоир (XIV—XV асрлар). *Мажолисун-нафоис*, 20.

**МАВЛОНО АЛИ ШИҲОБ** — Таршизда туғилиб, форс тилида ғазаллар ёзган шоир. *Мажолисун-нафоис*, 21.

**МАВЛОНО АМИНИЙ** — XV—XVI асрларда яшаган балхлик форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис*, 115.

**МАВЛОНО АНВАРИЙ** — Хуросонда XV—XVI асрларда яшаб, форсча асарлар ёзган балхлик шоир. *Мажолисун-нафоис*, 99.

**МАВЛОНО АНИСИЙ** — XV асрда Хуросонда яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис*, 63.

**МАВЛОНО АСИЛИЙ** — машҳадлик шоир, XV—XVI асрларда яшаган ва форсча асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис*, 103.

**МАВЛОНО АСИРИДДИН** — XV—XVI асрларда Хуросонда яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис*, 118.

**МАВЛОНО АСИРИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаган ва форсча ижод қилган шоир. *Мажолисун-нафоис*, 130.

**МАВЛОНО АҲЛИЙ** — Хуросонда XV—XVI асрларда ўтган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис*, 122.

**МАВЛОНО БАДАХШИЙ** — XV асрда Мовароуннаҳрда яшаб ижод қилган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис*, 24.

**МАВЛОНО БАЙЗОИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида яшаган ҳи-

сорлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 193.

**МАВЛОНО БАҚОИЙ** — Хуросонда XV—XVI асрларда яшаб, форсча асарлар ёзган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 102.

**МАВЛОНО БАҚОИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида яшаган хоразмлик форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 185.

**МАВЛОНО БАҲЛУЛ** — XV асрда Хуросонда яшаб, форс тилида ижод қилган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 159.

**МАВЛОНО БИЛОЛ** — XV асрда Хуросонда яшаб, форс ҳамда ўзбек тилларида асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 78.

**МАВЛОНО БИСОТИЙ** — XIV—XV асрларда Самарқандда яшаб форс тилида ғазаллар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 14.

**МАВЛОНО БИҲИШТИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 132.

**МАВЛОНО БИҲИШТИЙ** — XV—XVI асрларда яшаган ҳисорлик форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 122.

**МАВЛОНО БОТИНИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида ўтган балхлик форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 123.

**МАВЛОНО БУ АЛИ** — Хуросонда XV—XVI асрларда яшаб, форс тилида ижод қилган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 122.

**МАВЛОНО БУРУНДУҚ** — XV асрда Мовароуннаҳрда яшаб, форс тилида ғазаллар яратган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 24.

**МАВЛОНО БУРУЖИЙ** — XV асрда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 64.

**МАВЛОНО БУРҲОНИДДИН** — XV асрда Ҳиротда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис* 138.

**МАВЛОНО ВАЙСИЙ** — XV асрда Хуросонда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис* 44.

**МАВЛОНО ВАСЛИЙ** — XV асрда Ҳиротда яшаган ва форс тилида асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 160.

**МАВЛОНО ВАФОИЙ** — XV—XVI асрларда яшаган машҳадлик форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 109.

**МАВЛОНО ВАҲДАТИЙ** — XV—XVI асрларда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 115.

**МАВЛОНО ВИДОИЙ** — XV—XVI асрларда яшаган ва форсча ижод қилган балхлик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 102.

**МАВЛОНО ВОЛАҲИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Ҳиротда яшаган ва форсча асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 134.

**МАВЛОНО ВОЛАҲИЙ** — XV асрда Хуросонда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 57.

**МАВЛОНО ВОҲИДИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаган ва форс тилида ижод қилган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 126.

**МАВЛОНО ДАРВЕШ** — XV—XVI асрларда яшаган машҳадлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 111.

**МАВЛОНО ДАРВЕШ АЛИ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 125.

**МАВЛОНО ДАРВЕШ МАШҲАДИЙ** — XV—XVI асрларда Хуросонда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 93.

**МАВЛОНО ДАРВЕШ ДЕҲАКИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида яшаган қазвинлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 187.

**МАВЛОНО ДОИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаб, форсча асарлар ёзган астрободлик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 132.

**МАВЛОНО ДОИЙ** — форсигўй шоир, XV—XVI асрларда Сарахсда яшаган. *Мажолисун-нафоис,* 107.

**МАВЛОНО ЁРИЙ** — XV асрда яшаган балхлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 66.

**МАВЛОНО ЁРИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида ўтган ва форсча асарлар ёзган астрободлик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 131.

**МАВЛОНО ЁРИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярми ва XVI асрнинг бошларида яшаган шерозлик форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 191.

**МАВЛОНО ЖАВҲАРИЙ** — XV асрда Самарқандда яшаб, форсча асарлар ёзган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 68.

**МАВЛОНО ЖАЛОЛИДДИН** — XV—XVI асрларда яшаган машҳадлик форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 108.

**МАВЛОНО ЖАМОЛИДДИН** — XV асрнинг иккинчи ярмида Ҳиротда яшаган ва форс тилида ижод қилган; Жомийнинг шогирди. *Мажолисун-нафоис*. 165.

**МАВЛОНО ЖАМШИД** — XV асрнинг иккинчи ярми ва XVI асрда Хуросонда яшаб, форсча асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 101.

**МАВЛОНО ЖАННАТИЙ** — Хуросон мулкида XV—XVI асрларда яшаб, форсча асарлар ёзган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 99.

**МАВЛОНО ЖУНУНИЙ** — Ҳиротда яшаб ижод қилган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 25.

**МАВЛОНО ЗАЙН** — XV асрда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 29.

**МАВЛОНО ЗАЙНИЙ** — XV асрда яшаб, форсча шеърлар ёзган сабзаворлик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 56.

**МАВЛОНО ЗАМОНИЙ** — XV—XVI асрларда ўтган нишопурлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 116.

**МАВЛОНО ЗЕБОИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 125.

**МАВЛОНО ЗИЁ** — XV—XVI асрларда яшаган табризлик шоир. У форс ва ўзбек тилларида асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 96.

**МАВЛОНО ЗИЁИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаган ва асарларини форс тилида ёзган нишопурлик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 128.

**МАВЛОНО ЗИЙРАКИЙ** — XV—XVI асрларда яшаган ҳиротлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 115.

**МАВЛОНО ЗОҲИДИЙ** — XV асрда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 23.

**МАВЛОНО ЗОҲИРИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида яшаган ҳиротлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 124.

**МАВЛОНО ЗУЛОЛИЙ** — XV—XVI асрларда яшаган ва форсча асарлар ёзган ҳиротлик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 105.

**МАВЛОНО ЗОЙИРИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаб, ўз асарларини форс тилида ёзган машҳадлик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 127.

**МАВЛОНО ИШҚИЙ** — XV асрда Ҳиротда яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 58.

**МАВЛОНО КАВКАБИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярми ва XVI асрнинг биринчи чорагида Машҳадда яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 177.

**МАВЛОНО КАВКАБИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаб, форсча ижод этган ҳиротлик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 129.

**МАВЛОНО КАВСАРИЙ** — XV асрда Хуросонда яшаган, форсча асарлар ёзган бухоролик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 65.

**МАВЛОНО КАВСАРИЙ** — асли ҳиротлик бўлиб, XV—XVI асрларда яшаган ва форс тилида ғазаллар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 103.

**МАВЛОНО ҚАМОЛИЙ** — XV асрда Хуросонда яшаган, ўзбекча шеърлар ёзган балхлик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 75.

**МАВЛОНО КОМИЙ** — XV—XVI асрларда Хуросонда яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 89.

**МАВЛОНО КОШИЙ** — XV асрда иккинчи ярмида Хуросонда яшаб, форсча асарлар ёзган машҳадлик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 127.

**МАВЛОНО МАЖНУН** — форсигўй шоир, машҳадлик бўлиб, XV—XVI асрларда ўтган. *Мажолисун-нафоис,* 107.

**МАВЛОНО МАЛИК** — Бохарз вилоятида XV—XVI асрларда яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 108.

**МАВЛОНО МАЖНУНИЙ** — XV—XVI асрларда Хуросонда яшаган балхлик форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 119.

**МАВЛОНО МАСИҲИЙ** — форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 28.

**МАВЛОНО МАСЪУД** — XV асрда Хуросонда ўтган ширвонлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 139.

**МАВЛОНО МАШРАБИЙ** — форсигўй шоир, XV—XVI асрларда яшаган; асли машҳадлик. *Мажолисун-нафоис,* 108.

**МАВЛОНО МАШРИҚИЙ** — XV асрда Хуросонда яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 59.

**МАВЛОНО МАҚСУД** — XV асрнинг иккинчи ярми ва XVI асрнинг биринчи ярмида Хуросонда яшаган форсигўй шоир. Навоий уни яхши билган. *Мажолисун-нафоис,* 121.

**МАВЛОНО МАҲВИЙ** — Хуросонда XV—XVI асрларда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 97.

**МАВЛОНО МАҲДИЙ** — XV—XVI асрларда ўтган астрободлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 114.

**МАВЛОНО МАҲРАМИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида яшаган ва форсча асарлар ёзган астрободлик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 133.

**МАВЛОНО МЕҲНАТИЙ** — XV асрнинг 70-йилларида туғилиб, ўз ижодини форсча бошлаган ҳиротлик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 129.

**МАВЛОНО МИРАКИЙ** — XV асрнинг 70-йилларида Шерозда туғилган ва ижодини форсча бошлаган. *Мажолисун-нафоис,* 192.

**МАВЛОНО МИР АЛИ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Ҳиротда яшаган ва форсча ижод қилган. *Мажолисун-нафоис,* 135.

**МАВЛОНО МИР АРҒУН** — XV асрда Хуросонда яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 61.

**МАВЛОНО МИР ҚАРШИЙ** — XV асрда Самарқандда яшаб, «Хатоний» тахаллуси билан форсча асарлар ёзган қаршилик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 68.

**МАВЛОНО МОЙИЛИЙ** — исфаройинлик шоир, XV—XVI асрларда ўтган ва форс тилида асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 106.

**МАВЛОНО МОНИЙ** — Хуросонда XV—XVI асрларда яшаган форсийнавис машҳадлик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 100.

**МАВЛОНО МУЗҲИР** — XV асрда яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 90.

**МАВЛОНО МУИН** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаган шерозлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 193.

**МАВЛОНО МУИН ВОИЗ** — XV асрда Ҳиротда яшаган форсигўй шоир ва нотиқ. *Мажолисун-нафоис,* 174.

**МАВЛОНО МУШРИФИЙ** — ҳиротлик шоир. XV—XVI асрларда яшаб, форсча асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 103.

**МАВЛОНО МУШТАРИЙ** — Астрободда яшаб, форс тилида ижод қилган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 32.

**МАВЛОНО МУЪИНИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаган ва асарларини форс тилида ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 128.

**МАВЛОНО МУЪМИНИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Ҳиротда яшаган самарқандлик форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 184.

**МАВЛОНО МУҚБИЛИЙ** — XV—XVI асрларда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 95.

**МАВЛОНО МУҚИМИЙ** — XV асрда Ҳиротда яшаб, ўзбекча асарлар ёзган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 75.

**МАВЛОНО МУҲАММАД** — XV—XVI асрларда яшаган машҳадлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 112.

**МАВЛОНО МУҲАММАДАМИН** — XV асрда Хуросонда яшаган балхлик форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 60.

**МАВЛОНО МУҲАММАД АРАБ** — Хуросонда XV асрда яшаган форсигўй адиб. *Мажолисун-нафоис,* 40.

**МАВЛОНО МУҲАММАД БАДАХШИЙ** — XV асрда Хуросонда яшаган қундузлик форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 148.

**МАВЛОНО МУҲАММАД ЖОМИЙ** — XV асрда Ҳиротда яшаб, форс тилида ижод қилган шоир. Абдураҳмон Жомийнинг укаси. *Мажолисун-нафоис,* 30.

**МАВЛОНО ЖОНИЙ** — журжонлик шоир, XV—XVI асрларда яшаб, «Райҳоний» ва «Жоний» тахаллуслари билан форсча асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 104.

**МАВЛОНО МУҲАММАД МУАММОИЙ** — XV асрда Хуросонда яшаб, форс тилида ижод қилган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 52.

**МАВЛОНО МУҲАММАД МУАММОИЙ** — XV асрда Ҳиротда яшаб, форс тилида ижод қилган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 48.

**МАВЛОНО МУҲАММАД НЕЪМАТОБОДИЙ** — XV асрда Хуросонда яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 67.

**МАВЛОНО МУҲАММАД ОЛИМ** — XIV—XV асрларда яшаб ижод этган, асли самарқандлик, лекин Ҳиротда вафот қилган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 17.

**МАВЛОНО МУҲАММАД ОМИЛИЙ** — XV асрда Хуросонда яшаб, форсча асарлар ёзган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 63.

**МАВЛОНО МУҲАММАД ТАБОДКОНИЙ** — сўфизм тариқатининг йирик намояндаларидан бири. «Асмоуллоҳ», «Манозилус-сойирин» каби диний асарларга шарҳ битган, «Арбаин»ни араб тилидан форс тилига таржима қилган. Алишер Навоий билан замондош. 1486 йили 80 ёшда Ҳиротда вафот этган. *Мажолисун-нафоис,* 38.

**МАВЛОНО МУҲАММАД ТОЛИБ** — форсийнавис шоир, XV—XVI асрларда яшаган. *Мажолисун-нафоис,* 115.

**МАВЛОНО МУҲАММАД ХУРОСОНИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаган ва форс тилида ижод қилган. *Мажолисун-нафоис,* 167.

**МАВЛОНО МУҲАММАД ХУРОСОНИЙ** — хуросонлик шайх. *Насойимул-муҳаббат,* XV-160.

**МАВЛОНО МУҲИЙ** — XV асрда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 32.

**МАВЛОНО НАЖМИЙ** — машҳадлик форсигўй шоир, XV—XVI асрларда ўтган. *Мажолисун-нафоис,* 120.

**МАВЛОНО НАИМИЙ** — XV асрнинг ўрталарида Ҳиротда яшаб ,туркий тилда ижод этган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 29.

**МАВЛОНО НАРГИС** — Ҳирот шаҳрида XV—XVI асрларда яшаб ижод этган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 98.

**МАВЛОНО НАРГИСИЙ** — Хуросонда XV—XVI асрларда яшаган форсийнавис шоир, асли марвлик. *Мажолисун-нафоис,* 123.

**ХОЖА МУСАЙЯБ** — XV асрда яшаган форсийнавис шоир.
*Мажолисун-нафоис,* 78.

**ХОЖА МУСО** — форсигўй шоир, XV—XVI асрларда яшаган.
*Мажолисун-нафоис,* 108.

**ХОЖА МУҲАММАД БОБОЙИ СОМОСИЙ** — нақшбандия тариқатига мансуб шайх. *Насойимул-муҳаббат,* XV-126.

**ХОЖА МУҲАММАД МАЪШУҚ** — туслик билимдон ва машҳур шайх.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-113.

**ХОЖА СУЛТОН МУҲАММАД** — XV асрда Хуросонда яшаган ва форсча ижод қилган шорахтлик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 155.

**ХОЖА УБАЙДУЛЛОҲ АҲРОР** — нақшбандия тариқатининг кўзга кўринган намояндаларидан; нуфузли феодал (1404—1490).
*Насойимул-муҳаббат,* XV-139.

**ХОЖА ХАЛИЛ** — Ҳаким ота авлодидан бўлган шайх.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-155.

**ХОЖА ХОВАНД** — XV асрнинг иккинчи ярмида Самарқандда яшаган ва форсча асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 183.

**ХОЖА ХУРД** — XV асрнинг иккинчи ярмида Самарқандда яшаб, форс тилида асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 182.

**ХОЖА ЮСУФ БУРҲОН** — XV асрда Хуросонда яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 59.

**ХОЖА ЮСУФ МЕҲНА** — XV асрнинг иккинчи ярмида Ҳиротда яшаган ва форсча асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 166.

**ХОЖА ЮСУФ ҲАМАДОНИЙ** — таниқли шайх ва донишманд.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-123.

**ХОЖА ЯҲЁ** — Хожа Муҳаммад Яҳё. Хожа Аҳрорнинг иккинчи ўғли. 1500 йили Шайбонийхон аскарлари томонидан қатл қилинган.
*Мажолисун-нафоис,* 169.

**ХОЖА ҚУТБИДДИН** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаган ва форс тилида ижод қилган. *Мажолисун-нафоис,* 167.

**ХОЖА ҚУТБИДДИН АҲМАД** — XV асрда Хуросонда яшаган ва форсча ижод қилган. *Мажолисун-нафоис,* 167.

**ХОЖА ҲУСАЙН КИРАНГИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаган форсийнавис шоир. *Мажолисун-нафоис,* 166.

**ХОРАЗМШОҲ** — Хоразмшоҳ Алоуддин Муҳаммад (1200—1220).
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 167.

**ХОҚОН** — Чин мамлакати олий ҳукмдорининг умумий номи.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1373.

**ХОҚОНИЙ ШИРВОНИЙ** — таниқли озарбайжон шоири, мутафаккири Афзалуддин Иброҳим Али ўғли (1120—1199) «Ҳаллоқулмаоний» деган юксак унвонга сазовор маҳоратли қасидагўй шоир бўлган. «Туҳфатул-Ироқайн» номли асари машҳур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1656.

**ХОҚОНИЙ СУФИЙ** — бағдодлик машҳур шайх.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-85.

**ХУДОЙБЕРДИ** — Алишер Навоийга замондош обрўли бир шахс.
*Муншаот,* XIII-114.

**ХУШНАВОЗ** — Ҳаётила мамлакатининг подшоҳи.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-222.

**ЧИНГИЗ//ЧИНГИЗХОН** — машҳур жаҳонгир Чингизхон (1227 йили вафот этган). *Сабъаи сайёр (Хамса),* 922.

**ЧИН** — Ёфаснинг ўғилларидан бири.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-193.

**ЧИҒАТОЙ** — Чингизхоннинг иккинчи ўғли, Мовароуннаҳрда 1227—1241 йиллари ҳукмронлик қилган, кейинчалик бу территория *Чиғатой улуси* деб юритила бошланган.
*Мезонул-авзон,* XIV-135.

**ЧОРУН** — Шом мамлакатидаги бир қишлоқ.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-198.

**ШАДДОД ВА ШАДИД** — Пешдодийлар сулоласига оид тўртинчи ҳукмдорларнинг номи. *Тарихи мулуки ажим*, XIV-188.

**ШАЙБОН АЛИ** — мисрлик шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-94.

**ШАЙДА** — Афросиёбнинг ўғли.
*Тарихи мулуки ажам*, 195.

**ШАЙДА** — Доро лашкарбошиларидан бири.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1338.

**ШАЙХ АБДУЛЛОҲ БАЛАБОНИЙ** — таниқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-101.

**ШАЙХ АБДУЛЛОҲ** — XV асрда Ҳиротда яшаган ва форсча ижод қилган. *Мажолисун-нафоис*, 111.

**ШАЙХ АБУ-АЛИ ФАРЮМАДИЙ** — асл номи Фазл ибн Аҳмад. Нақшбандия тариқатига мансуб хуросонлик машҳур шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-120.

**ШАЙХ АБУ АҲМАД АБДОЛ ЧИШТИЙ** — шайх номи. Султон Фурсанофанинг ўғли. 966 йили оламдан ўтган.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-115.

**ШАЙХ АБДУЛАББОС ОМИЛИЙ** — таниқли шайх. Исми Муҳаммад ибн Абдулкарим. *Насойимул-муҳаббат*, XV-106.

**ШАЙХ АБУЛҚОСИМ БАШАР ЁСИН** — таниқли ва машҳур шайх, 991 йили оламдан ўтган. *Насойимул-муҳаббат*, XV-108.

**ШАЙХ АБУЛҲАСАН ХАРРАҚОНИЙ** — исми Али ибн Жаъфардир. Мутасаввуф шайх ва олим. *Насойимул-муҳаббат*, XV-110.

**ШАЙХ АБУ МАНСУР МОТРИДИЙ** — замонасининг кўзга кўринган ва таниқли шайхи. Қабри Самарқанднинг Чокардиза қабристонидадир. *Насойимул-муҳаббат*, XV-157.

**ШАЙХ АВҲАДУДДИН** — таниқли шоир, девони ҳамда «Жоми-Жам» номли маснавийси бор. *Насойимул-муҳаббат*, XV-175.

**ШАЙХ АВҲАДУДДИН ҲОМИД КИРМОНИЙ** — таниқли ва машҳур шайх. *Насойимул-муҳаббат*, XV-165.

**ШАЙХ АММАР ЁСИР** — XII асрда ўтган таниқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-144.

**ШАЙХ ИМОДИДДИН ФАҚИҲ** — таниқли шайх ва фақиҳ.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-183.

**ШАЙХ ИМРОН СУЛСИЙ** — мисрлик таниқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-104.

**ШАЙХ ИСМОИЛ ҚАСРИЙ** — XII асрда ўтган хузистонлик шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-143.

**ШАЙХ КАМОЛ ТУРБАТИЙ** — XV асрда Хуросонда ўтган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис*, 45.

**ШАЙХ КАМОЛ ХУЖАНДИЙ** — таниқли шайх. 1401 йили Табризда вафот этган. *Насойимул-муҳаббат*, XV-179.

**ШАЙХ ЛУҚМОН САРАХСИЙ** — сарахслик таниқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-109.

**ШАЙХ МЎМИН ШЕРОЗИЙ** — шерозлик таниқли шайх.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-115.

**ШАЙХ МУШРИФИДДИН МУСЛИҲ ИБН АБДУЛЛОҲ САЪДИЙ ШЕРОЗИЙ** — Саъдий Шерозийнинг тўлиқ номи.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-171.

**ШАЙХ НАЖМ** — XV асрнинг иккинчи ярмида яшаган совалик форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис*, 188.

**ШАЙХ НАЖМИДДИН КУБРО** — Сўфия тариқатининг йирик вакили (1145—1226). Хоразмни мўғул босқинчиларидан мудофаа қилиш вақтида шаҳид бўлган. *Насойимул-муҳаббат*, XV-142.

**ШАЙХ ОЗАРИЙ** — XIV асрда Исфаройинда яшаб ижод этган шоир, Мирзо Улуғбекнинг биринчи муаллими. 1456/1457 йили вафот этган. *Мажолисун-нафоис,* 10.

**ШАЙХ РАЗИДДИН АЛИ АЛО** — Нажмиддин Кубронинг муриди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-145.

**ШАЙХ РЎЗБЕҲОН БАҚЛИЙ** — шерозлик таниқли шайх. *Насойимул-муҳаббат,* XV-99.

**ШАЙХ САДРИДДИН РАВВОСИЙ** — XV асрда Хуросонда яшаган адиб, форсийнавис қаламкаш. *Мажолисун-нафоис,* 39.

**ШАЙХ СУЛАЙМОН** — дамашқлик таниқли шайх. *Насойимул-муҳаббат,* XV-152.

**ШАЙХ СУФЁН САВРИЙ** — машҳур шайхлардан, исми Абу Абдулло ибн Саид, 783 йилда вафот этган. *Лисонут-тайр,* 181-4.

**ШАЙХ ФАРИДИДДИН АТТОР НИШОПУРИЙ** — «Илоҳийнома», «Асрорнома», «Булбулнома», «Мантиқут-тайр», «Тазкиратул-авлиё» каби асарлари билан машҳур бўлган мутасаввуф шоир. 1229 йили вафот этган. *Насойимул-муҳаббат,* XV-169.

**ШАЙХ ФАРИДИДДИН ИБРОҲИМ ИРОҚИЙ** — «Ламоат» асари билан танилган ҳамадонлик шоир ва шайх. 1385—1386 йили Дамашқда вафот этган. *Насойимул-муҳаббат,* XV-172.

**ШАЙХ УВАЙС ҚАРАНИЙ** — Увайсия тариқатининг асосчиси. *Насойимул-муҳаббат,* XV-74.

**ШАЙХЗОДАИ АНСОРИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Ҳиротда яшаган ва форс тилида асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 160.

**ШАЙХЗОДА ПУРОНИЙ** — XV асрда яшаган форсийнавис шоир ва моҳир хаттот. *Мажолисун-нафоис,* 153.

**ШАМИНОС** — Искандар Зулқарнайннинг юришларида унга ҳамроҳ бўлган донишманд. *Садди Искандарий (Хамса),* 1388.

**ШАМС** — шеър вазнлари ҳақида асар ёзган араб олими. Тўлиқ номи Шамс Қайс. *Мезонул-авзон,* XIV-136.

**ШАМЪУН** — Яъқуб пайғамбарнинг ўғли. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**ШАРИФ ҲАМЗАИ УҚАЙЛИЙ** — балхлик таниқли шайх. *Насойимул-муҳаббат,* XV-103.

**ШАРОҲИЛ** — Билқиснинг отаси. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-227.

**ШАҲРИЁР** — Сосоний ҳукмдор Хусрав Парвизнинг ўғли. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-235.

**ШАҲРИЁР** — Сосоний ҳукмдор Шопурнинг лашкарбошиси, *Тарихи мулуки ажам,* XIV-215.

**ШАҲРИЁР** — Сосонийлар табақасига мансуб Яздижурднинг лақаби. *Садди Искандарий (Хамса),* 1261.

**ШАҲРИРУД** — Ардашер ибн Шеруяни ўлдириб тахтни эгаллаган подшоҳ. Қирқ кун ҳукмдорлик қилган. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-232.

**ШЕРАМ** — XV асрда Хуросонда яшаб ўзбек ҳамда форс тилларида асарлар ёзган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 175.

**ШЕРВОНИЙ** — Навоийга замондош шоир. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-21.

**ШИБЛИЙ** — машҳур шайх Абу Бакр Муҳаммад Жаъфар ибн Юнуснинг тахаллуси. *Лисонут-тайр,* XI-158.

**ШИЖОЪ** — Эрон ҳукмдорларидан бири Шоҳ Шужоъ олим ва шоир бўлган. 1385 йилда вафот этган. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-128.

**ШИРВИН** — Рум ҳукмдорларидан бири. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-217.

**ШИРИН** — Арманистон мамлакатининг ҳукмдори Меҳинбонунинг жияни, Фарҳоднинг севгилиси. *Хазойинул-маоний,* І6-22.

**ШИРУЯ** — Сосонийлар сулоласига мансуб Хисрав II нинг невараси. 628 йили отаси Қубод I ни ўлдиртириб тахтни эгаллаган. Етти ой ҳукмронлик қилган. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-230.

**ШИС** — исломиятдан аввал ўтган пайғамбар номи. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 24.

**ШОПУР** — Фарҳоднинг қадрдон дўсти; истеъдодли рассом, кейинчалик Хисравнинг ўғли Шеруяни енгиб Арманистонда тинчлик ўрнатган шахс. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 271.

**ШОПУР** — Сосоний ҳукмдор Хисрав Парвиз давридаги моҳир наққош. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-229.

**ШОПУР** — Қайёнийлар табақасига мансуб ҳукмдор. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-205.

**ШОПУР ИБН ШОПУР** — Сосонийлар сулоласига мансуб шоҳ. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-216.

**ШОПУР ЗУЛ-АКТОФ** — Сосонийлар сулоласига мансуб шоҳ. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-215.

**ШОПУР ИБН АРДАШЕР** — Сосонийлар сулоласига мансуб Эрон шоҳи. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-210.

**ШОҲ БАДАХШОН** — XIV асрнинг охири — XV асрда яшаб форс тилида ижод қилган бадахшонлик шоир. *Мажолисун-нафоис,* 50.

**ШОҲРУҲ** — Амир Темурнинг тўртинчи ўғли, 1376 йили Самарқандда туғилган ва 1447 йили Ҳиротда вафот этган. *Хамсатул-мутаҳайййрин,* XIV-12.

**ШОҲ ҒАРИБ МИРЗО** — Темурий, Ҳусайн Бойқаронинг қариндоши; XV асрда Хуросонда яшаган, у ўзбекча, форсча асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 204.

**ШОҲ ҚУЛИ УЙҒУР** — XV асрнинг иккинчи ярмида Ҳиротда яшаган ва форсча ижод қилган. *Мажолисун-нафоис,* 178.

**ШУАЙБ** — исломиятдан аввал ўтган пайғамбарлардан бирининг номи. *Хазойинул-маоний,* II-57.

**ШУМУР ЗУЛ-ЖАНОҲ** — Сосоний Қубод ибн Фируз даврида ўтган Яман ҳукмдорларидан бири. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-223.

**ИРАЖ** — Пешдодийларнинг олтинчи ҳукмдори; Фаридуннинг кичик ўғли. Эрон, Ироқ ва Хуросон ҳукмдори бўлган. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-189.

**ЭРАМ** — етти ўғли бўлган ҳукмдор; ўғиллари Од, Самуд, Саҳор, Там, Ҳадис, Ҳосим, Мора. Од Яманга боради ва ҳукмронлик қилади. Кейинчалик унинг авлодлари Пешдодийлар табақасига тўртинчи ҳукмдор бўлади. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-188.

**ЭРОН** — Ашконийлар табақасига мансуб ҳукмдор; олим ва одил подшоҳ. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-205.

**ЮВШАЪ** — исломиятдан аввал ўтган пайғамбар номи. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-217.

**ЮСУФ** — Яъқуб пайғамбарнинг ўғли. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**ЮСУФ ИБН ҲУСАЙН РОЗИЙ** — Рай ва Жибол вилоятларининг атоқли шайхи. 917 йили вафот этган. *Насойимул-муҳаббат,* XV-81.

**ЯЗДИЖЕРД ИБН БАҲРОМ** — Сосонийлар табақасига мансуб Эрон шоҳи. Йигирма йил ҳукмронлик қилган. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-217.

**ЯЗДИЖЕРД ИБН БАҲРОМ** — Сосонийлар табақасига мансуб шоҳ. Баҳром Гўрнинг ўғли. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-221.

**ЯЗДИЖЕРД ИБН ШАҲРИЁР** — Сосонийлар табақасининг охирги ҳукмдори. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-235.

**ЯЗИД** — Умавия сулоласига мансуб араб халифаларидан бири.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 119.

**ЯЛОШ ИБН БАҲРОМ** — Ашконийлар табақасига мансуб тўртинчи шоҳ. *Садди Искандарий (Хамса),* 1259.

**ЯЛОШ ИБН ФИРУЗ** — Ашконийлар табақасига оид ўн тўртинчи шоҳ. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-206.

**ЯЛОШ ИБН ФИРУЗ** — Сосонийлар табақасига мансуб подшоҳ.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-222.

**ЯССИ** — Пешдодий Кайхусрав замонида яшаган қадимий шоҳлардан бирининг номи. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-195.

**ЯХШАР** — Яъқуб пайғамбарнинг ўғли.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**ЯЪҚУБ** — исломиятдан аввал ўтган пайғамбар.
*Хазойинул-маоний, I б-556.*

**ЯЪҚУБ МИРЗО** — Оқ-қўюнлилар авлодига мансуб шахс. 1478—1490 йиллар Диёрбакр, Шарқий Анатолия ва Озарбайжон ҳокими. *Мажолисун-нафоис,* 201.

**ЯҚИНИЙ** — Навоийга замондош шоир. Мунозара жанрида ижод этган. «Ўқ ва ёй» мунозараси билан ном қозонган.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-128.

**ЯҲЁ** — исломиятдан аввал ўтган пайғамбар.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-236.

**ЯҲУДО** — Яъқуб пайғамбарнинг ўғли.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-199.

**ҚАЙС** — Лайлининг севгилиси.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 689.

**ҚАЙСАР** — Рум подшоҳларининг умумий номи.
*Муншаот,* XIII-121.

**ҚАЛОНИСИЙ** — дин пешволаридан бирининг номи.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-84.

**ҚАРОХОН** — Ҳинд мулкининг ҳукмдори.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1322.

**ҚАТРОН** — Шаҳрисабз маликасининг қўрғонини қўриқлаган девнинг оти. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1047.

**ҚАҲҲОР** — Искандарнинг лашкарбошиларидан бири.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1544.

**ҚИЛИНМУН** — Искандарнинг юришларида унга ҳамроҳ бўлган ҳаким. *Садди Искандарий (Хамса),* 1388.

**ҚИЛИЧЛИК ОТА** — сўфи.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-155.

**ҚОБИЛ** — Одам Ато ва Момо Ҳаввонинг тўнғич фарзандларидан бири. *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 1907.

**ҚОРАН** — бир моҳир наққошнинг лақаби.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 327.

**ҚОЗИ ИСО** — XV асрнинг иккинчи ярмида яшаган форсигўй шоир.
*Мажолисун-нафоис,* 187.

**ҚОЗИ МУҲАММАД ИМОМИЙ** — форс тилида ижод қилган ҳиротлик шоир тахаллуси. *Мажолисун-нафоис,* 17.

**ҚОРУН** — Мусо пайғамбар даврида яшаган; такаббурлиги ва хасислиги билан ном чиқарган шахс.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-216.

**ҚУБОД ИБН ФИРУЗ** — Сосонийлар сулоласига мансуб Эрон шоҳи.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-223.

**ҚУБОД** — Қадимий Эрон шоҳларидан бири.
*Хазойинул-маоний,* Iб-138.

**ҚУСАМ ШАЙХ** — Хожа Аҳмад Яссавийнинг қариндоши.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-129.

**ҚУТБИДДИН ҲАЙДАР** — таниқли шайх, Хожа Аҳмад Яссавийнинг муриди. *Насойимул-муҳаббат,* XV-153.

**ҚЎРҚУТ ОТА** — таниқли шайх. *Насойимул-муҳаббат,* XV-155.

**ҒАЗЗОЛИЙ** — Абу Ҳомид Муҳаммад ибн Муҳаммад ал-Ғаззолий (1058—1112) йирик мусулмон илоҳиётчиси, файласуф. Асосий фалсафий асарлари: «Таҳофут ал-фалсафиа», «Кимё-и-саодат», «Иҳё улум ад-дин». *Тарихи мулуки ажам,* XIV-185.

**ҒАФФОР** — худога берилган сифатлардан бири (гуноҳларни кечирувчи маъносида). *Хазойинул-маоний,* IIб-686.

**ҒИЁСИДДИН** — Алишер Навоий мактубини Ҳусайн Бойқарога етказган шахс. *Муншаот,* XIII-103.

**ҒОЗИЙ** — Султон Ҳусайн Бойқарони Алишер Навоий шундай ном билан ҳам атайди. *Хазойинул-маоний,* Iб-28.

**ҲАБИБУЛЛО** — Муҳаммад пайғамбарнинг лақаби; худонинг яхши кўрган бандаси маъносида. *Хазойинул-маоний,* IIб-107.

**ҲАВВО** — Одам Атонинг хотини.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190.

**ҲАВФИЮН** — Исо пайғамбарнинг 12 шогирдини шундай аташган.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-233.

**ҲАДИС** — Ямома мамлакатининг ҳукмдорларидан бири.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-188.

**ҲАЗҚИЛ** — пайғамбарлардан бирининг номи.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-193.

**ҲАЙДАР ХОРАЗМИЙ** — хоразмлик бу шоирнинг «Махзанул-асрор» асаригина маълум; ҳаёти ва ижодий фаолияти ҳақида ҳозиргача керакли маълумотга эга эмасмиз.
*Муҳокаматул-луғатайн* XIV-128.

**ҲАЙДАР** — Халифа Алининг лақаби. *Фарҳод ва Ширин,* 26.

**ҲАЙКАЛ** — Шайх Абдулмалик Аскофнинг шогирди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-193.

**ҲАКИМ ОТА** — Хожа Аҳмад Яссавийнинг муриди.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-154.

**ҲАКИМ САНОИЙ ҒАЗНАВИЙ** — таниқли шоир ва шайх. Исми Абдумажид Мажлиддин Одамдир. 1130—1131 йили вафот этган.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-168.

**ҲАРИМИЙ ҚАЛАНДАР** — XV асрда Самарқандда яшаб, ўзбекча шеърлар ёзган. *Мажолисун-нафоис,* 57.

**ҲАРРОН** — Доро лашкарбошиларидан бири.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1337.

**ҲАСАН** — Алишер Навоий устозларидан шоир Ҳасан Нойи. Унинг ўлимига бағишлаб Навоий маснавий битган.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-27.

**ҲАСАН АЛИ** — Хуросонда XV—XVI асрларда яшаган форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис,* 117.

**ҲАСАН ДЕҲЛАВИЙ** — Яминиддин Абулҳасан Хусрав Деҳлавий (1253—1325). Ҳинд—Эрон ва Ўрта Осиё маданиятининг машҳур намояндаларидан бири. У тилчи, адабиётчи ва тарихчи олим, мусиқий ва бадиий адабиётлар муаллифи.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-179.

**ҲАСАН ИБНИ МУҲАММАД МУСО СУЛЛАМИЙ** — машҳур шайх.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-119.

**ҲАСАН САҲЛ** — Бағдод халифаси (813—817) Маъмуннинг вазири.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-186.

**ҲАССОН (ИБН СОБИТ)** — Ғассонийлар даврида яшаган мадиналик

шоир (563—674). Ғассонийларга бағишлаб асарлар яратган. Ислом дини ҳақида илк шеър ёзган. «Муҳаммад пайғамбар шоири» деб лақаб олган. Девони бор.

*Хазойинул-маоний*, IIа-396.

**ҲИММАТИЙ** — «Гавҳарнома» номли асари билан танилган шоир.

*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-120.

**ҲИШОМ ИБН АБДУЛЛОҲ** — таниқли шайх.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-98.

**ҲОБИЛ** — Одам Ато ва Момо Ҳаввонинг тўнғич фарзандларидан бири. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-1907.

**ҲОЖИБ** — араб тилини мукаммал билган шайх.

*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 908.

**ҲОМ** — Нуҳ пайғамбарнинг ўғли, Ҳиндистон мамлакатига ҳукмронлик қилган, Абулҳинд номи билан ҳам танилган.

*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-107.

**ҲОРУН** — исломиятдан аввал ўтган пайғамбар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-220.

**ҲОСИМ** — Ҳарам (Миср) ва Синвонда ҳукмронлик қилган подшоҳ.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-188.

**ҲОТАМ** — сахийлиги билан ном қозонган араб қабила бошлиқларидан бирининг номи. *Лисонут-тайр*. XI-125.

**ҲОФИЗ** — Хожа Ҳофиз Шерозий; тўлиқ исми Шамсиддин Муҳаммад ибн Муҳаммад (1325—1389/90 й.); улкан форс шоири.

*Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-121.

**ҲОФИЗ АЛИ ЖОМИЙ** — XV асрда Хуросонда яшаган йирик олим ва адибдир. *Мажолисун-нафоис*, 47.

**ҲОФИЗИ ЁРИЙ** — XV асрда Ҳиротда истиқомат қилган форсий шоир. *Мажолисун-нафоис*. 55.

**ҲОФИЗ ЖАМОЛИДДИН МУҲАММАД** — XV асрда Ҳиротда яшаб, форсча ижод қилган шоир. *Мажолисун-нафоис*, 154.

**ҲОФИЗ МУҲАММАД СУЛТОНШОҲ** — XV асрда яшаган ҳофиз, хаттот ва форсигўй шоир. *Мажолисун-нафоис*, 150.

**ҲОФИЗИ САЪД** — XIV асрда яшаб, форс тилида ижод этган шоир.

*Мажолисун-нафоис*, 8.

**ҲОФИЗ ШАРБАТИЙ** — XV асрда Хуросонда яшаган ва форсча асарлар ёзган. *Мажолисун-нафоис*, 140.

**ҲОШИМИЙ** — Муҳаммад пайғамбарнинг уруғи.

*Ҳайратул-аброр (Хамса)*, 75.

**ҲОШИМИЙ СЎҒДИЙ** — самарқандлик шайх.

*Насойимул-муҳаббат*, XV-88.

**ҲУББИ-ХОЖА** — хоразмлик шайх. *Насойимул-муҳаббат*, XV-155.

**ҲУЛОКУХОН** — XII асрда (1256) Эрон ва Ироқда ҳулокуийлар давлатига (1256—1353) асос солган Чингизий ҳукмдор (1256—1265). *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-128.

**ҲУМОЙ** — Қайёнийлар сулоласига мансуб еттинчи ҳукмдор.

*Садди Искандарий (Хамса)*, 1256.

**ҲУРМУЗ ИБН АНУШИРВОН** — Сосонийлар табақасига мансуб Эрон шоҳи. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-210.

**ҲУРМУЗ ИБН НАРСИ** — Сосонийлар табақасига мансуб Эрон шоҳи.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-213.

**ҲУРМУЗ ИБН ЯЛОШ** — Ашконийлар табақасига оид ўн биринчи шоҳ. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-206.

**ҲУРМУЗ ИБН ШОПУР** — Сосонийлар сулоласига мансуб шоҳ.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-210.

**ҲУРМУЗ ИБН ЯЗДИЖЕРД** — Сосонийлар сулоласига мансуб шоҳ.

*Тарихи мулуки ажам*, XIV-221.

**ҲУРМУС** — Искандарнинг юришларида унга ҳамроҳ бўлган ҳаким. *Садди Искандарий (Хамса),* 1388.

**ҲУСАЙН БОЙҚАРО** — тўлиқ номи Ҳусайн ибн Мирзо Мансур бинни Мирзо Бойқаро (1438—1506). Хуросон ҳукмдори (1470—1506), ўзбек шоири. Ғазал жанрида ижод қилиб, девон тузган. «Рисолаи Ҳусайн Бойқаро» (1485) номли насрий асарида давр, ҳокимият, сиёсат билан алоқадор масалалар, маданият, адабий ҳаёт ҳақида фикр юритган. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-129.

**ҲУСАЙНИЙ** — XV асрнинг иккинчи ярмида Хуросонда яшаган ва форс тилида ижод қилган шоир. *Мажолисун-нафоис,* 163.

**ҲУСАЙН МАНСУР ХАЛЛОЖ** — Эронлик таниқли шайх. *Насойимул-муҳаббат,* XV-92.

**ҲУСАЙНИЙ** — Халифа Алининг ўғли имом Ҳусайн. *Хазойинул-маоний,* IIб-354.

**ҲУСАЙН ШАЙХ** — Исмоил отанинг ўғли. *Насойимул-муҳаббат,* XV-156.

**ҲУШАНГ** — Пешдодийлар табақасининг биринчи ҳукмдори. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-186.

## АЛИШЕР НАВОИЙ АСАРЛАРИДА УЧРАГАН ГЕОГРАФИК, АСТРОНОМИК ВА БОШҚА НОМЛАР

**АБУЛ ҚАЙС** — тоғ номи:

Нуҳ аларнинг муборак жасадларин кемада асраб, тўфондин сўнгра Абул Қайс тоғида ва баъзи дебтурларки, Байтул-муқаддасда дафн қилди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-191.

**АДАН** — Яманнинг жанубида жойлашган шаҳарнинг номи:

Бор экандур Аданда жаврфане,
Жавр қилмоқ фанида сафшикане.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1090.

**АДОҚ** — Амударё этагининг сўл томонидаги жойлар, шунингдек қадимий шаҳар номи:

Юз-ики юзча киши бирла қазоқ,
Гаҳ ери Хоразм эди, гаҳ Адоқ. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 97.

**АЖАМ** — қадимда Эронни шундай аташган, араблар Арабистондан ташқаридаги ерларни ҳам Ажам деб номлашган:

Навоий ёр ила бўлса, ҳарамдур анга дайр ичра,
Агар майли Ажам қилғай, гар оҳанги Ҳижоз эткай.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-613.

**АЙМАН** — Арабистондаги жой номи:

Эй водийи Айман ичра қўйчи,
Итмен санга ўз қошингда қўйчи?

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 814.

**АЙНУЛ-ҲАЁТ** — булоқ номи:

Дебон «Айнул-ҳаёт» ул чашмани хайл,
Ки ўлган ичса айлар жон сари майл.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса).* 444.

**АЛБУРЗ** — Эроннинг шимолидаги Эльбурс тоғининг ўрта асрлардаги номи, шунингдек Албур вариантида ҳам учрайди:

Қилиб гар ҳамла Албурз узра бир гурз,
Бўлуб гарду чиқиб гардунға Албурз.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 319.

**АНДАЛУС** — Испаниянинг қадимги номи:

Чу бўлди мутеъ анда бўлған улус,
Қирим бирла фатҳ айлади Андалус.

*Садди Искандарий,* X-36.

**АРАБ** — Арабистон ярим ороли, Араб мамлакати:

Келди Ширин била Лайли санга ҳайрон, гарчи
Бу икав ҳасратида эрди Ажам бирла Араб.

*Хазойинул-маоний,* IVб-51.

**АРМАН** — ўрта аср ёзма манбаларида Арманистон ва арман халқи номи; яна *Армания* варианти ҳам бор:

Бу янглиғ муддати йўл қилдилар тай,

Ки Арман кишварига қўйдилар пай.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 441.

**АРАФОТ** — Макка билан Мадина оралиғидаги тепалик:

Одам Маккага келиб, Арафот тоғида Ҳавоға учради.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-190.

**АРРОН** — Озарбайжоннинг Тоғли Қорабоғ области, у Арманистон билан чегарадош:

Чу қишлоқ иши кўнглида эрди жазм,
Қаробоғи Аррон сори қилди азм.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1372.

**АРШ** — осмоннинг энг юқори қисми:

Фалак гунбади ичра қандилдек,
Ваё Арш буржида Жибрилдек.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1202.

**АСТАРОБОД//АСТИРОБОД** — Каспийнинг жануби-шарқида жойлашган Эрон шаҳарларидан бири, қадимда Журжон номи билан машҳур бўлган:

Кўнгли мулкин истар обод, ваҳ, бузар хайли фироқ,
То Навоий азми мулки Астиробод айлади.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-611.

**АФРАНЖА** — Ўрта денгиз:

Ки дарёйи Афранжаву Рум эди,
Ки ҳолоти анга ғайри маълум эди.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1591.

**АҚСОЙИ ЧИН** — Хитой билан Ҳиндистон чегараси:

Ҳам Эрону Турон, ҳам Ақсойи Чин,
Анга тегруким, ҳадди Машриқ замин.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1321.

**АҲВОЗ** — Басра билан Форс вилояти ўртасидаги воҳа, уни яна Хузистон ҳам дейилган:

Кисро Меҳрижис Аҳвозда эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-234.

**БАДАХШОН** — ҳозирги Тожикистон ССР Тоғли Бадахшон автоном областининг қадимий номи:

Қатра қонларки, кўзум сочти ўқур ҳолатида
Ҳар шабаҳ устида бир лаъли Бадахшон топтим.

*Хазойинул-маоний,* Iб-425.

**БАЙЗО** — Эрон шоҳи Гуштасиб барпо қилган шаҳар:

...Насо шаҳри ва Байзо шаҳриким, басе акобир ва ашроф андиндурлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-197.

**БАЙТУЛ-МАҚДАС** — Қуддус ва у ердаги зиёратгоҳни шундай аташган:

Агар Зобулистонға солди футур,
Вале Байтул-мақдасқа берди сурур.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1256.

**БИҲИШТСАРО** — Ямандаги ясама (уйдирма) географик ном:

Гўйиё андағи жазоир аро,
Шаҳри эрмиш оти «Биҳиштсаро».

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1091.

**БАЛХ** — ободлиги ва бошқа сифатлари билан ажралиб турувчи Хуросондаги шаҳар ва вилоят:

Яна бўлди Луҳрасиб мулк узра шоҳ,
Кўпи Балх эрди анга тахтгоҳ.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1256.

**БАРБАРИ** — Африка соҳилидаги шаҳар, Барбара шаҳри; Балх областининг Ҳазорожат тоғидаги қалъа номи:

Жувонғорда Марғиб эли бир сари

Яна сори Буртосию Барбари.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1331.

**БАРТОС//БУРТОС** — Волганинг ўрта оқимидаги хазарлар яшайдиган жой, макон номи:

Жувонғорида эрди Бартосу Рус,
Фалак хингидек барча тунду шамус.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1333.

**БАСО** — Баҳман қурдирган шаҳар:

...ва яна Басо ва Чаҳрум ва Бусигон ҳам анинг осоридиндур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-198.

**БАТҲО** — Макка яқинидаги дара номи; мажозан Макка маъносида ҳам ишлатилади:

Билди чу ҳадисингни саҳиҳ эмди Навоий,
Маскан чу тилар бўлса не Батҳо, не Бухоро.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-12.

**БАҒДОД** — Ироқдаги шаҳар номи:

Тортмиш очқали Бағдод ила Табриз қилич.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-103.

**БАҲРАЙН** — Форс қўлтиғидаги орол:

Қутайф аҳли, Баҳрайну Бағдод ҳам,
Сипаҳбад аларға келиб Густаҳам.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1332.

**БАҲРУН-НАЖОТ** — Фарҳод қазиган ҳовуз:

...ва «Баҳрун-нажот» ҳавзин қаср олинда метини хорошигоф била намудор қилиб... *Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 462.

**БИСТОМ** — Эрондаги кичик бир шаҳарнинг номи:

Қаъба азми қилди бир толиб мурид,
Кўрди Бистом ичра ани Боязид. *Лисонут-тайр,* XI-229.

**БОБУЛ//БОБИЛ** — Ироқдаги қадимий шаҳар; Вавилон:

Ҳам хатлари шоҳроҳи Бобул,
Ҳам килкида жавф чоҳи Бобул.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 665.

**БОХТАР** — Балхнинг қадимги номи:

Фориғ ўлғач бу дур нисоридин,
Дедиким: Бохтар диёридин. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1114.

**БОҒИ ЖАҲОНОРО** — Ҳиротдаги боғ номи:

Чексалар, тонгла тутуб Боғи Жаҳоноро сари,
Дайр аро топиб суроҳи, айлабон пайдо қадаҳ.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-109.

**БОҒИ ЗОҒОН** — Ҳиротдаги боғлардан бирининг номи:

Эй Навоий, шаҳ хаёлин асра кўз мулки аро,
Ким эрур ҳам «Боғи зоғон» анда ҳам «Боғи сафид».

*Хазойинул-маоний,* Iб-145.

**БОҒИ САФИД** — Ҳиротдаги боғнинг номи:

Эй Навоий, шаҳ хаёлин асра кўз мулки аро,
Ким эрур ҳам «Боғи зоғон» анда ҳам «Боғи сафид».

*Хазойинул-маоний,* Iб-145.

**БУРСА** — Туркиядаги шаҳар номи. Ўрта асрларда ғаройиб матолари билан машҳур бўлган:

Туҳфалар йиборди қайсари Рум,
Бурса жинси, Фаранг дебоси. *Хазойинул-маоний,* II б-697.

**БУСИГОН** — Баҳман ҳукмронлиги даврида Эронда барпо этилган шаҳар:

...ва яна Басо ва Чаҳрум ва Бусигон ҳам анинг осоридиндур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-198.

**БУХОРО** — Мовароуннаҳрдаги қадимий шаҳарлардан бири:

Билди чу ҳадисингни саҳиҳ эмди Навоий,

Маскан чу тилар бўлса не Батҳо, не Бухоро.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-12.

**ВОДИЙИ ҲАМИМ** — иссиқ ва оловли водий номи:
Дебон эл «Водийи Ҳамим» отин,
Ҳиркати айлаб ани исботин. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1114.

**ГУЖРОТ** — Ҳиндистондаги вилоят номи:
Сипоҳи масун борча офотдин,
Ўтуб бандару мулки Гужротдин.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1531.

**ГУРЖА** — Грузиянинг шарқдаги номи:
Тутуб Чаркасу Гуржа сори йўли,
Бўлуб борча гуржию чаркас қули.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1297.

**ДАЖЛА** — Ироқдаги катта дарё номи; Тигр:
Ваҳ, нетиб сабру шикибим мулки вайрон бўлмасун,
Икки кўздин Дажлау Жайхундек оқиб икки наҳр.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-145.

**ДАРИЖАЗ** — анҳор номи:
Яна бир алардин Дарижаз суйи,
Манофиъда ул навъким — раз суйи.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1383.

**ДАРБАСТ** — мамлакат номи:
Анинг ўлди Тароз ҳам Дарбаст,
Неча кишвар даги анга пайваст.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1088.

**ДАСТГИР** — Бағдод яқинидаги жой номи:
Анинг осори Хузистонда Меҳри Ҳурмуз ва Бағдод навоҳийсида Дастгирдур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-211.

**ДАШТИ ҚИФЧОҚ** — Хазар (Каспий) денгизининг шимолида жойлашган кенг воҳа; Сирдарёдан Жанубий Россия даштларигача ёйилган кенг текислик:
Чекиб раъяти меҳри ишроқни,
Ёруқ айлабон Дашти Қифчоқни.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1297.

**ДЕҲИ КАНОР** — қишлоқ номи:
Мавлононинг қабри шаҳр навоҳисида Деҳи Канордаким, ўз маскани эрди, андадурур. *Мажолисун-нафоис,* XII-62.

**ДЕҲЛИ** — Ҳиндистондаги катта ва қадимий шаҳар номи:
Чун дуо бирла бўлди нуктасаро,
Дедиким: Эрта чоғда Деҳли аро.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1059.

**ДУВОНГ** — дарё номи:
Дувонг деган сувни олтинчи де,
Билоди Саводин кўнгул тинчи де.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1587.

**ДУРРИ САФИД** — Эрондаги қўрғон номи:
Ва ўз ўғли Исфандиёрниким, Дурри Сафид қўрғонида мажус қилиб эрди, чиқариб мулк ваъдаси била сипоҳ бошлатиб, Аржасп интиқомиға йиборди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-197.

**ЖАЙПУР** — Ҳиндистон шаҳарларидан бири:
Шаҳр анга Жунпур, оти Жайпур,
Зулм ила Ҳинд мулкида машҳур.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1074.

**ЖАЙХУН** — Амударёнинг номларидан бири:
Англамон Жайхунда ул ой кема бирла сайр этар,

Ё ҳилолу меҳр аксин эл кўрар Жайхун аро.
*Хазойинул-маоний*, 16-40.

**ЖАРБОДҚОН** — Бағдод яқинидаги шаҳар, уни кайёнийларнинг еттинчи ҳукмдори Ҳумой барпо этган:

Ва Самара шаҳриким, Жарбодқон дерлар ҳам, ул бино қилди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-199.

**ЖАҲОНОРО** — Ҳиротдаги гўзал боғнинг номи:

Подшоҳ ул йилки Хуросон тахтин олғандаким, «Жаҳоноро» боғи тарҳин солдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-16.

**ЖУДИ** — тоғ номи:

Ва Нуҳ кемаси Мўсулда Жуди тоғи устида қарор тутти.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-192.

**ЖУНПУР** — Ҳиндистоннинг Деҳли ва Агра шаҳарлари орасидаги шаҳар:

Шаҳар анга Жунпур, оти Жайпур,
Зулм ила Ҳинд мулкида машҳур
*Сабъаи сайёр (Хамса)*, 1074.

**ЖУЯН** — Хуросондаги вилоят:

Мавлоно Сойилий — Жуяннинг Ховаршосидиндур.
*Мажолисун-нафоис*, XII-84.

**ЗАМЗАМ** — Маккадаги қудуқ:

Аларнинг мақдами баракатидин анда Замзам суйи пайдо бўлди. *Тарихи анбиё ва ҳукамо*, XV-197.

**ЗАНГИБОР** — Шарқий Африка мамлакатларини шу ном билан ҳам аташган:

Қилиб Зангибор аҳлиға чийралик,
Юди тиғи суйидин ул тийралик. *Садди Искандарий*, X-35.

**ЗОБИЛИСТОН//ЗОБУЛИСТОН** — Хуросоннинг жанубидаги вилоят номи, Кобул атрофидаги ерлар, маркази Зовил:

Ва Мардоншоҳ отлиғ сипоҳсолорким, неча мамлакатнинг сардори эрди, мунажжимлар деган билаким, санга Зобилистон ҳокимидин ҳазарбор тилаб, гуноҳсиз ўлтуруридин ижтиноб қилиб, қўлин кести ва сўнгра риоят қилай деди.
*Тарихи мулуки ажам*, XIV-231.

**ЗОБИН** — Эрондаги анҳор номи:

Ва Зоб икки рудхонаким, Зобин дерлар, Ироқ мулкида чиқарди. *Тарихи мулуки ажам*, XIV-192.

**ЗУҲРА** — хонанда ва созандалар ҳомийси ҳисобланган Чўлпон юлдузи ёки Венера сайёраси:

Мутаҳҳари Удийки, хушовозлиқда Зуҳранинг отаси ва хушхонлиқда анинг фарзанди руҳафзоси бўла олур эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-15.

**ИЗАМ** — Арабистондаги тоғ номи:

Гоҳи Изам узра ламъаафкан,
Шоҳ узра нечукки нори айман. *Лайли ва Мажнун*, VIII-16.

**ИМОД** — қўрғон номи:

Имод қўрғони китобасида «Ирама зотил имодиллати лам юхлақ мислуҳо филбилод» оятин битибдур.
*Мажолисун-нафоис*, XII-32.

**ИМОМИ ФАХР** — Ҳиротдаги қабристон номи:

Қабри Имоми Фахрдадир. *Мажолисун-нафоис*, XII-36.

**ИНЖИЛ** — Ҳиротдаги боғ ва экинларни сув билан таъминлайдиган анҳор:

...ва шаҳр жонибидин Инжил суйи оқарким, «айнан тусаммо Салсабил» зулолидек табиат комиға ёқар.
*Вақфия*, XIII-170.

**ИРАМ//ЭРАМ** — афсонага кўра, худоликни даъво қилган Шаддод

исмли подшонинг барпо этган боғи:

Қўптию қўйди чу бир-икки қадам,
Бўлди аён равзаи боғи Ирам. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 56.

**ИРОҚ** — мамлакат номи бўлиб, тарихий манбаларда Форс Ироқи ва Араб Ироқи каби иккига бўлинган ҳолда ҳам учрайди:

Ироқда оламдин ўтти. *Мажолисун-нафоис,* XII-21.

**ИСТАҲР** — Эрондаги шаҳар номи:

Ва Истаҳр шаҳрин улғайтти.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-187.

**ИСТИҒНО** — қушлар босиб ўтадиган тўртинчи афсонавий водийнинг номи:

Сўнгра Истиғноға водийдур васеъ,
Пастдур жунбида бу чархи рафеъ. *Лисонут-тайр,* 150-13.

**ИСФАРОЙИН** — Хуросоннинг шаҳарларидан бири:

Шайх Озарий — Исфаройинда зуҳур қилди ва шеъри шуҳрат тутти. *Мажолисун-нафоис,* XII-12.

**ИСФАҲОН** — Эрондаги машҳур шаҳарлардан бири. У тарихий манбаларда *Жай* номи билан ҳам тилга олинади:

Ва ул бино қилған шаҳарлар... Исфаҳонда Маҳриз ва Сорийя. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-187.

**ИХЛОСИЯ** — Ҳиротдаги катта бир мадраса номи:

Ва бу мадрасағаким, хулуси ихлосдин ясалди — «Ихлосия» от қўюлди. *Вақфия,* XIII-171.

**ИШҚ** — қушлар босиб ўтиши лозим бўлган иккинчи водийнинг номи:

Ишқ водийсидур ондин сўнгра бил,
Ул ўт ичра бору йўқни ўртагил. *Лисонут-тайр,* 150-11.

**ҚАБУДЖОМА** — жой номи:

Мавлоно Соҳиб — кабуджомалиғдур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-88.

**ҚАВСАРМО** — қишлоқ номи:

Ва бу Озар Қуфанинг Қавсармо отлиғ кентидин эрди.
*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-193.

**ҚАЪБА** — мусулмонларнинг Маккадаги зиёратгоҳи:

Чун санга Қаъба тавофи эрди фан,
Дайр эшигинда недин туттунг ватан. *Лисонут-тайр,* 77-19.

**ҚАШ//КЕШ** — Шаҳрисабзнинг дастлабки номи:

Дедилар: Кишвари дурур дилкаш,
Оти ҳам Шаҳрисабз эрур ҳам Қаш.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1034.

**ҚАШМИР** — 1. Афғонистоннинг Буст воҳасидаги вилоят ва қишлоқ; 2. Шимолий Ҳиндистондаги воҳа ва шаҳар:

Санга андин неким Чин мулкида шамъи тирозидур.
Ваё Қашмир аро бир фитна кўзлук сеҳрсозидур.
*Хазойинул-маоний,* IVб-754.

**КЕЧ** — жой номи:

Ўтуб Синд ила Кечу Макрон сори,
Ҳам андин қилиб азм Қирмон сори.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1298.

**КИРМОН** — Эрондаги шаҳар ва вилоят номи:

Ҳам йиборур лаъл Бадахшон сори,
Ҳам кетурур зирани Қирмон сори.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 110.

**ҚИТВАР** — Шаҳрисабз яқинидаги вилоят номи:

Бордурур тоғ ичинда бир кишвар,
Кишвар аҳли отин дебон Қитвар.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1034.

**КОБУЛ** — Зобулистон (Афғонистон)даги шаҳар номи:

Айлади бир холи ҳинду рўзгоримни қаро,
Эй Навоий, тонг йўқ, этсам Ҳинд ила Кобул ҳавас.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-234.

**КОБУЛИСТОН** — Зобулистондаги вилоят номи:
Бўлуб Зобулистону Кобулистон,
Баҳори муроотидин гулистон.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1353.

**КОЗИРУН** — Қубод даврида Эронда барпо этилган шаҳар:
Ва Қубоднинг осоридин Форсда Козирун ва Ироқда Ҳалвон ва Мўсулда Чоқут ва Табаристонда неча мавзуъни дептурлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-223.

**КОРИЗ** — Ҳирот воҳасидаги аҳоли яшайдиган жой:
Мавлоно Малик — Бохарз вилоятида Коризиндур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-90.

**КОШҒАР** — Марказий Осиёдаги уйғурлар шаҳри:
Олиб мулки Хоразму Кирмонғача,
Яна Кошғардин Сипоҳонғача.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1353.

**КУМУШКЕНТ** — жой номи:
Али ота — Кумушкентлиқдур ва илми ва чороғи дарвешлар орасида шоеъдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-155.

**КУСАВ** — жой номи:
Мавлоно Хокий — Кусавдиндур, Хожа Кусавий хизматида бўлур эрди. *Мажолисун-нафоис,* XII-61.

**КУШАНЖ** — вилоят номи:
Мавлоно Масиҳий — Кушанж вилоятидин эрди.
*Мажолисун-нафоис,* XII-25.

**КУФА** — Ироқдаги шаҳар номи:
Ва баъзи Куфани ҳам анга мансуб қилибтурлар.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-186.

**КУҲАК** — Зарафшон дарёсининг қадимий номи:
Валекин бу рудеки, дерлар, Кўҳак,
Ки йўқ равзанинг наҳри эрканга шак.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1385.

**КУҲАНДИЗ** — Мовароуннаҳрдаги шаҳар номи:
Ва ул бино қилған шаҳрлар Марвда Куҳандиз ва Хуросонда Нишопур ва Исфаҳонда Маҳриз ва Сорийя.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-187.

**КУҲИ СОФ** — жой номи:
Мавлоно Софий — Кўҳи Соф шайхзодаларидиндур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-103.

**КЎҲИСТОН** — Хуросоннинг шарқий томонидаги тоғли вилоят:
Қабрини дерларки Кўҳистондадур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-44.

**КЎҲИ ҚОФ** — афсонавий баланд тоғ номи:
Бу узун йўлдин мени тутқил маоф,
Мен киму Симурғ бирла Кўҳи Қоф. *Лисонут-тайр,* XI-57.

**ЛОР** — вилоят номи:
Хожа Имод — Лор вилоятидиндур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-166.

**МАДИНА** — Арабистондаги йирик бир шаҳар:
Итур кўнгул ҳарамидин хавотир асномин,
Навоий, ўлса мақоминг Мадина, гар Афранж.
*Хазойинул-маоний,* Iб-110.

**МАДОЙИН** — Араб Ироқидаги қадимий шаҳар, Фирот дарёси бўйида жойлашган:
Мадойин шаҳрин одамдин оритқай,

Хито мулкиға туфроғин тошитқай.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 526.

**МАККА** — Арабистондаги шаҳар номи:
Маккада дин аҳлиға мукнат бўлуб,
Уззо ила лотқа узлат бўлуб. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 25.

**МАРВ** – Хуросоннинг обод ва машҳур шаҳри, ҳозирги Мари шаҳри:
Эй сабо кўздин учур Мозандароннинг вардини,
Ким қилибмен сурма Марви шоҳи жаҳоннинг гардини.
*Хазойинул-маоний,* Iб-655.

**МАРВЧОҚ** — Ҳирот воҳасидаги кичик вилоят:
Улча битилиб эрдиким, Панждеҳ ва Марвчоқ навоҳисида келиб, мулозамат давлатиға мушарраф бўла олурсен.
*Муншаот,* XIII-122.

**МАРҒА** — Ҳиротдаги сарой (кўшк) номи:
Ва бу Марғани кўшки бу ҳавили муҳавватасининг ҳадди жануби била ҳадди ғарбийсининг мобайнида воқеъ эрди.
*Вақфия,* XIII-170.

**МАШРИҚ** — Ўрта Осиёдан шарқдаги ерлар:
Ҳам Эрону Турон, ҳам Ақсойи Чин,
Анга тегруким, ҳадди Машриқ замин.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1321.

**МАШҲАД** — Эрондаги шаҳар ва вилоят номи:
Музайян қилма мармар тоши бирла туфроғим бошин,
Ки кўнглум дуди Машҳад тоши айлар машҳадим тошин.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-506.

**МАЪРИФАТ** — қушлар босиб ўтадиган учинчи афсонавий водийнинг номи:
Ишқ чун қилди вужудингни адам,
Маърифат водийсиға урдунг қадам. *Лисонут-тайр,* 150-12.

**МАҒРИБ** — ўрта асрларда Ўрта денгиз ва Африка ал-Мағриб дейилган (бунда Жазоир, Тунис, Марокаш ерлари тушунилган):
Келиб Мағриб заминга кўч-баркўч,
Қилиб элнинг ики кўчича бир кўч.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 621.

**МЕҲНА** — жой номи:
Хожа Абу Саид — Меҳнадиндур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-10.

**МАҲРИЗ** — Эрондаги шаҳар номи:
Ва ул бино қилған шаҳрлар Марвда Куҳандиз ва Хуросонда Нишопур ва Исфаҳонда Маҳриз ва Сорийя.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-187.

**МЕҲРОБОД** — жой номи:
Ва мозори Нишопур вилоятида Меҳрободдадур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-10.

**МИЁНИ ДУЖЎЙ** — жой номи:
Муборак марқади Миёни Дужўйда Гозургоҳ йўлида ўз отаси ҳазираси ичида гунбазида эрди.
*Мажолисун-нафоис,* XII-68.

**МИСР** — мамлакат номи:
Ва ул Ловуд бинни Сом авлодидиндурким, Шаддод ани Миср ҳукуматиға йибориб эрди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-190.

**МОВАРАННАҲР//МОВАРОУННАҲР** — ўрта асрларда Амударёнинг ўнг томонидаги ерлар — то Сирдарёгача, Фарғонадан Хоразмгача бўлган жойлар шундай номланган:
Чу маъбар бўлуб Мовароуннаҳр анга,
Ясолиб Самарқанддек шаҳр анга.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1297.

**МОЗАНДАРОН** — Эрондаги вилоят номи; яна ўрта асрларда Табаристон воҳаси ҳам шундай номланган:

Эй сабо, кўздин учур Мозандароннинг вардини,
Ким қилибмен сурма Марви шоҳи жаҳоннинг гардини.

*Хазойинул-маоний,* 1б-655.

**МОХОН** — Хуросондаги вилоят номи:

Бўлуб андин обод Мохону Марв,
Ки қуштур тазарв анда, ашжор сарв.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1383.

**МУКРОН** — Уммон (Арабистон) денгизининг шимолий соҳиллари:

Ўтуб Синд ила Кечу Мукрон сори,
Ҳам андин қилиб азм Кирмон сори.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1298.

**МУСРИҲ** — Ҳиротдаги бир қабристоннинг номи:

...илтимос қилингким, мени Содоти Мусриҳ гўристонида дафн қилдурсун. *Мажолисун-нафоис,* XII-52.

**МУРҒАНИЙ** — Ҳирот шаҳридаги маҳалла номи:

Дўст Муҳаммад — Мурғаний маҳалласидиндур.

*Мажолисун-нафоис,* XII-99.

**МУРҒОБ** — Хуросондаги жой ва дарё номи:

Чун ҳумоюнроётким, Балхдин қайтиб, тахтға озим бўлдилар, истиқбол расми била Мурғоб вилоятиғача келиб эрдилар. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-18.

**МУҲИТ** — Ўрта ер денгизи:

Чу бўлди ери нуқтагоҳи Муҳит,
Қуйи суви устун сипеҳри басит.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1299.

**НАВРУЗИЙ** — Ҳирот яқинидаги анҳор номи:

Ва тоғ жонибидин жўйи Наврўзий ўтарким, садоси ғулғуласидин лабташналар қулоғиға муждан оби ҳаёт таронаси етар. *Вақфия,* XIII-170.

**НАВШОД** — афсонавий ўлка номи:

Аталди бири Мисру Бағдодға,
Ёзилди бири мулки Навшодға.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1363.

**НАЖД** — Арабистон ярим оролидаги вилоят ва тоғ:

Чиқиб Нажд уза бўлди наззорагар,
Бу навъ ўлди ул ҳолиға чорагар.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1555.

**НАЙРУЛ-ҲАЁТ** — ариқнинг номи:

Ариққа қўйдилар «Найрул-ҳаёт» исм,
Фалакваш ҳавзға «Баҳрун-нажот» исм.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 474.

**НАСИБИН** — Месопотамиядаги шаҳар, у Сангиараг шаҳрига яқин:

Шопур Насибин шаҳрин муҳосара била олди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-210.

**НАСО** — Ашхобод яқинидаги Нисо:

...Насо шаҳри ва Байзо шаҳриким, басе акобир ва ашроф андиндурлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-196.

**НАСРИН** — Самодаги икки юлдузнинг номи:

Насрин дебон эл кафинг маконин,
Парвин деб улус изинг нишонин.

*Лайли ва Мажнун,* VIII-140.

**НАХШАБ** — Мовароуннаҳрдаги шаҳар номи. Насаф номи билан юритилган; ҳозирги Қарши шаҳри; **маҳи Нахшаб** — Қарши гўзали:

Бўлур шом ул маҳи Нахшаб равона,

Қаманди зулфин очиб шаб равона.

*Хазойинул-маоний,* IVб-533.

**НЕЪМАТОБОД** — Ҳиротдаги жой номи:

Дарвешу ғаний неъматидин шод ўлди,
Бу важҳдин оти Неъматобод ўлди. *Вақфия,* XIII-171.

**НИГОР** — Ҳиндистондаги ўрмон номи:

...ва рой Искандари соҳибройни Ҳинд сори бошлаб, бешаи Нигорда қишлоқ кўргузгани.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1429.

**НИЛ** — Мисрдаги катта дарёнинг номи:

Касратидин даштни тутқан қатил,
Қон ила шингарфдин оқизди Нил.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 140.

**НИМРУЗ** — Кўҳистон ва Зобулистон билан чегарадош вилоят номи, Сейистон:

...ва Халилбек йиллар Нимруз мулкидин Ғазни навоҳисиғача ҳукумат қилди. *Мажолисун-нафоис,* XII-152.

**НИШОПУР** — Хуросоннинг илм ва маданият маркази бўлган обод шаҳри. Манбаларда у *Нисобур* номи билан ҳам тилга олинади:

Басе шаҳр оламда қилди бино,
Нишопуру Марву Сипоҳон яно.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1254.

**НУҲ ГЎРОН** — Астроботдаги қабристон номи:

Ва мазори Астрободда Нўҳ Гўрон деган гўристондадир.

*Мажолисун-нафоис,* XII-14.

**ОЗАРБАЙЖОН** — Эроннинг шимолидаги ва Каспийнинг ғарбидаги ерлар:

Хуросон ва Ироқ ва Озарбайжон, ҳаттоки, бир соридин Рум ва Мисрғача ва бир соридин Хито ва Ҳиндғача барча мулук ва салотин ўзларин Хожанинг маҳкуми ҳукми ва маъмури фармони тутарлар эрди. *Насойимул-муҳаббат,* XII-140.

**ОЗОДОН** — Ҳирот яқинида жойлашган қишлоқ номи:

Абулвалид Аҳмад Ибни Абирижо — Озодон қарясидиндурки, Ҳиротға муттасилдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-117.

**ОМИЛ** — Табаристондаги шаҳар бўлиб, у ёзма манбаларда Омул вариантида ҳам учрайди:

Ва Табарий дебтурким, Омил ва Табаристонни дағи ул бино қилди . *Тарихи мулуки ажам,* XIV-187.

**ОМУ** — ўрта асрларда Жайҳун дарёси Ому ҳам дейилган:

Баҳри ишқ ичра, Навоий, ошнолиғ топмадинг,
То бу бир кўзни Арас, ул бирни Ому қилмадинг.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-360.

**ОС** — Осетия, осетияликлар яшаган жой:

Чу озим бўлуб жониби Осу Рус,
Бўлуб юзлари ваҳмидин сандарус.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1297.

**ОСИЁИ БОД** — Ҳиротдаги жой номи:

...андин икки ярим жериб узум боғи Осиёи Бодға машҳурдур. *Вақфия,* XIII-177.

**ОҚСАРОЙ** — Ҳиротдаги чиройли сарой:

Султон Абу Саид Мирзо Оқсаройни ясаганда иморатнинг китобаси учун шуароға шеър буюрдилар.

*Мажолисун-нафоис,* XII-50.

**ПАНЖДЕҲ** — Эрондаги вилоят номи:

Улча битилиб эрдиким, Панждеҳ ва Марвчоқ навоҳисида ке-

либ, мулозамат давлатиға мушарраф бўла олурсен.

*Муншаот,* XIII-122.

**ПАРВИН** — самодаги олтита кичик юлдуз тўплами:

Насрин дебон эл кафинг маконин,
Парвин деб улус изинг нишонин.

*Лайли ва Мажнун,* VIII-140.

**ПОИ ҲИСОР** — Ҳиротдаги катта бир ҳовузнинг номи:

Эл тилидин қутулған киши йўқтур ва «Пои Ҳисор» ҳавзи туганганида бу тарихни хўб айтибдурким.

*Мажолисун-нафоис,* XII-127.

**ПУЛИ МОЛОН** — Ҳиротдаги жой номи; Молон кўприги:

...уч йил мундин бурунроқ Пули Молонда бир йигит кўрдум.

*Мажолисун-нафоис,* XII-53.

**РОМЖАРРАД** — жой номи:

Ва Истаҳр шаҳрин улғайтти, андоқки тули Хуфракдин Ромжаррадқа еттиким, ўн икки йиғоч бўлғай ва арзи ўн йиғочқа етти. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-187.

**РУМ** — ўрта асрларда ҳозирги Кичик Осиё (Византия) ва Греция ерлари шундай аталган:

Чу ул иш тутти шуҳрат Ҳинд то Рум,
Хито аҳлиға доғи бўлди маълум.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 620.

**РУС** — руслар мамлакати:

Чу озим бўлуб жониби Осу Рус,
Бўлуб юзлари ваҳмидин сандарус.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1297.

**САБАДИ РАВОН** — Ҳирот яқинидаги қишлоқ номи:

Сабади Равон кентида икки қитъа узум боғи...

*Вақфия,* XIII-177.

**САБЗАВОР** — Эрондаги шаҳар номи:

Ҳиротдин агар ўт тушса Сабзаворғача,
Бўлай самандару тортай ўзумни ёрғача.

*Хазойинул-маоний,* IV-576.

**САБО** — 1. Жанубий Арабистондаги шаҳар номи; 2. Афсонавий мамлакат номи:

Истаса Билқис ҳолидин хабар,
Сен бўлуб шаҳри Сабоға раҳбар. *Лисонут-тайр,* 22-10.

**САБҒУР** — Ҳирот яқинидаги вилоят:

Сабғур булукида Сабади Равон кентида икки қитъа узум боғи... *Вақфия,* XIII-177.

**САДДИ СКАНДАР** — Искандарнинг яъжуж-маъжужларга қарши ҳимоя сифатида қурган devори:

Ясаб хандақу ҳисни «Хайбар» киби,
Не Хайбарки, «Садди Скандар» киби.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1326.

**САЛОСИЛ** — катта ва баланд қўрғоннинг номи:

Ясаб деви ҳамул қўрғонни ҳосил,
Ки бор эрмиш анинг оти Салосил.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 528.

**САЛСАБИЛ** — жаннатдаги тоза ва тиниқ булоқ номи:

Хусусан Кўҳак рудиким, наҳри Нил
Эмас онча, не Нилким, Салсабил.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1386.

**САМАРА** — Эрон шоҳи Ҳумой томонидан барпо этилган шаҳар бўлиб, Аббосийлар халифатининг Бағдоддан кейинги марказий шаҳри:

Ва Самара шаҳриким, Жарбодқон дерлар ҳам ул бино қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-199.

**САМАРҚАНД** — Мовароуннаҳрдаги маъмурий ва маданият маркази бўлган қадимий шаҳар; қадимий Суғд давлатининг пойтахти — Мараканд:

Мисру Самарқанд не монанд анга,
Зимнида юз Мисру Самарқанд анга.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 238.

**САРАХС** — Хуросондаги шаҳар ва вилоят номи бўлиб, у Марв ва Нишопур шаҳарлари ўртасида жойлашган:

Сарахс вилоятидин нари Дарун ва Ёрзғача кўпрак табъ аҳли анинг замонида анга шогирд эрдилар.
*Мажолисун-нафоис,* XII-18.

**САРИПУЛ** — Балх вилоятидаги шаҳар, бу шаҳар қадимда *Жузжон* номи билан машҳур:

Қабри обо ва аждоди гўристонида — Сарипулдадур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-37.

**САРОБ** — Озарбайжондаги бир қишлоқ номи:

Мирнинг асли Озарбайжондиндур ва мавлуди Сароб отлиғ кентдиндур. *Мажолисун-нафоис,* XII-8.

**САҚЛОБ** — славянлар подшоҳлиги ва мамлакати:

Салотини Сақлобу Машриқ замин,
Не Хоразму не Ҳинду не мулки Чин.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1357.

**СИЁВУШОН** — Ҳиротдаги жой номи:

...Сиёвушондин Хожа Шиҳоб маҳалласида боғот ва юз жериб ер. *Вақфия,* XIII-177.

**СИМНОН** — Хуросондаги шаҳар номи, у Машҳад ва Теҳрон шаҳарлари оралиғида жойлашган:

Мир Асадуллоҳ — симнонлиқдур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-106.

**СИНД** — Жанубий Осиёдаги дарё (ҳозирги Ҳинд):

Ўтуб Синд ила Кечу Мукрон сори,
Ҳам андин қилиб азм Кирмон сори.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1298.

**СИПОҲОН** — Эрондаги шаҳар номи; Исфаҳон:

Басе шаҳр оламда қилди бино,
Нишопуру Марву Сипоҳон яно.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1254.

**СИФЛИЙ** — Ҳиротдаги маҳалла номи:

...Яна Сифлий маҳалласида неча қитъа боғот олтмиш жериб. *Вақфия,* XIII-177.

**СОВА I** — Қадимий шаҳар номи, у Озарбайжон, Форс ва Ироқ ўртасидаги Жибал воҳасида жойлашган:

Шайх Нажм — ҳам соваliқдур ва Қози Исоға қаробатдир.
*Мажолисун-нафоис,* XII-162.

**СОВА II** — дарё номи:

Сова дарёси ерга сингди, андоқким, сув асари қолмади.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-226.

**СОРИЙЯ** — Эрондаги шаҳар номи:

Ва ул бино қилған шаҳарлар Марвда Куҳандиз ва Хуросонда Нишопур ва Исфаҳонда Маҳриз ва Сорийя.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-187.

**СОҒАР** — Ҳирот атрофидаги вилоят номи:

Мавлоно Соғарий — Соғар вилоятидиндур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-38.

**СУККОН** — Хуросоннинг Бовард вилоятидаги қишлоқ номи:

Умри сексондин ўтти ва қабри Боварднинг Суккон отлиғ кентидадур. *Мажолисун-нафоис,* XII-21.

**СУЛТОНИЙ** — Ҳиротдаги анҳор номи:

Ул жумладин бири будурким, жўйи «Султоний» ёқасида Паҳлавон бир лангаре бунёд қилибдур. *Ҳолоти Паҳлавон Муҳаммад,* XIV-93.

**СУС** — Эрондаги шаҳар номи:

Ва Сус била Бобилни Ҳушанг ясади. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-186.

**СУҲАЙЛ** — юлдуз номи:

Қамарнинг икки ёнида Суҳайлу Зуҳра киби,
Кўрунди ики қулоғинда дурру гавҳар хуш.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-255.

**СУҲО** — Ҳулкар тўпламидаги хира кўринадиган кичкина юлдуз:

Қаро тун гар нишон айлаб Суҳони,
Фалакча новакиға ул нишони. *Фарҳод ва Ширин,* VII-40.

**ТАБАРИСТОН** — Эрон шимолида, Каспий денгизи жанубида жойлашган, Мозандарон деб ҳам аталади:

Ва Табарий дебтурким, Омил ва Табаристонни дағи ул бино қилди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-187.

**ТАБАС** — Хуросондаги шаҳар бўлиб, Исфаҳон ва Нишопур шаҳарлари ўртасида жойлашган:

Мавлоно Шайхий — Табаслиқдур. *Мажолисун-нафоис,* XII-104.

**ТАВҲИД** — қушлар босиб ўтадиган бешинчи афсонавий водийнинг номи:

Водийи Тавҳид, бил, ондин нари,
Фард бўлмоқ неча борсанг илгари. *Лисонут-тайр,* 150-14.

**ТАБРИЗ** — Эрон Озарбайжонидаги шаҳар номи:

Шаҳ Навоий тилидек тийғ ила, кўп мулк очти,
Тортмиш очқали Бағдод ила Табриз қилич.
*Хазойинул-маоний,* IIIб-103.

**ТАЁБОД** — Афғонистондаги вилоят номи:

Мавлоно Нойибий — таёбодлиғдур. *Мажолисун-нафоис,* XII-96.

**ТАЛАБ** — қушлар босиб ўтиши лозим бўлган биринчи афсонавий водийнинг номи:

Водийи аввал — Талаб водийсидур,
Бошлаған ул ён шараф ҳодийсидур. *Лисонут-тайр,* 150-10.

**ТАНСЎФИ** — Хоразмдаги жой номи:

Мавлонони Тансўфи булоғида ўзбак шаҳид қилди. *Мажолисун-нафоис,* XII-12.

**ТАРОЗ//ТИРОЗ** — Ўрта Осиёдаги шаҳар ва дарё, Жамбул ўрнида бўлган:

Васфи бас дилпазиру оти Тароз,
Тарзи дилкаш нечукки ишқи мажоз.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1062.

**ТАРШИЗ** — Ҳирот атрофидаги вилоят номи:

Мавлоно Али Шиҳоб — таршизлиқдир. *Мажолисун-нафоис,* XII-20.

**ТАФТ** — Эрондаги шаҳар номи:

...Ироққа борурда Тафтғаким Мавлононинг мувалладидур, ярим кеча етиб тушдилар. *Мажолисун-нафоис,* XII-30.

**ТИЙР** — Меркурий планетаси:

Солур эрди назар кўкларга бир-бир,
Ки ноғаҳ кўзларига учради тийр.
*Фарҳод ва Ширин,* VII-301.

**ТИРМИЗ** — Мовароуннаҳрдаги шаҳар номи:

Оти Муҳаммад бинни Умар Ҳакими Тирмизий, асли Тирмиздиндур. *Насойимул-муҳаббат,* XIV-88.

**ТОРУМ** — Ямандаги шаҳар номи:

Агар маъшуқ зебо бўлса, не барлосу не лўли,
Нафис ар бўлса коло, мулк не Бағдоду не Торум.
*Хазойинул-маоний,* IV-411.

**ТОШКАНД//ТОШКЕНТ** — қадимий Шош шаҳрини кейинчалик шундай аташган:

Ҳайф ва юз ҳайфки, Тошканд юрушида зоеъ бўлғанлар орасида талаф бўлди. *Мажолисун-нафоис,* XII-67.

**ТУР** — Арабистондаги тоғ номи:

Ул навки Туру соҳиби Тур
Бўлған киби ғарқи лужжаи нур.
*Лайли ва Мажнун.* VIII-15.

**ТУРБАТ** — Эрон шимолидаги шаҳар:

Шайх Маккадин келгандин сўнгра Турбатда фавт бўлди.
*Мажолисун-нафоис,* XII-40.

**ТУРКИСТОН** — туркий халқлар яшайдиган ўлкалар; Туркистон:

Ўнгда туркинавоз уруб дастон,
Қўзғолиб ҳар навода Туркистон.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 925.

**ТУРОН** — Туркистон:

Ҳам Эрону Турон, ҳам Ақсойи Чин,
Анга тегруким, ҳадди Машриқ замин.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1321.

**УБА//ЎБА** — Эрондаги вилоят номи:

Мавлоно Қомий — Ўбадиндур. *Мажолисун-нафоис,* XII-74.

**УККОША** — Балхдаги қабристон номи:

Хожа Уккоша мазорида сокиндур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-101.

**УММОН** — Катта денгиз, ҳозирги Арабистон денгизи:

Деди: Айлагил азм Хоқон сари,
Баҳор абридек баҳри Уммон сари.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1479.

**ФАНОИЙЯ** — Ҳиротдаги машҳур бир боғнинг номи:

«Фаноийя» боғчасин ясардаким, ул ҳазрат ҳавлилариннинг ичинда ер иноят қилиб, бериб эрдиларким...
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-15.

**ФАРАНГ** — қадимда Ғарбий Европани шундай аташган:

Ким Рум аро чекиб манори,
Боқтурди ани Фаранг сори.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 863.

**ФАРАНЖ** — туркий халқлар яшайдиган Болосоғун яқинидаги воҳа номи:

Йўлда ҳар лаҳза топиб ўзгача ранж,
Бўлғунча жилвагоҳи мулки Фаранж.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1020.

**ФАРРОШОН** — Ҳирот яқинидаги жой:

Ва маҳдудотким, шаҳр тавобиъидадур — Олинжон булукида Фаррошон мавзиъида йигирми беш жериб боғ...
*Вақфия,* XIII-177.

**ФАРҒОНА** — Мовароуннаҳрдаги ўлка ва шаҳар номи:

Хоқон сулҳ жонибидин кириб, Фарғонадин ерни Нўширвонға мусаллам тутуб, қизин анга бериб узотти.
*Тарихи мулуки ажам,* XV-225.

**ФАРХОР** — Туркистондаги шаҳар ва ибодатхона номи:

Чу манзил қилиб мулки Фархорни,
Кесиб ул гулистонда ҳар хорни.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1291.

**ФАҚРУ ФАНО** — қушлар босиб ўтиши лозим бўлган охирги — еттинчи афсонавий водий:

Борчадин сўнг водии Фақру фано,
Ўтмас ондин сайр ила солик яно. *Лисонут-тайр,* 150-16.

**ФИРОТ//ФУРОТ** — Ғарбий Осиёдаги катта дарёнинг қадимги номи (Ефрат):

Ашк тўкмакдин қуруғач икки кўз, куйди кўнгул,
Дафъиға ўтнинг бу Жайхуну Фиротим йўқ эди.
*Хазойинул-маоний,* IVб-640.

**ФОРС** — ҳозирги Эрон мамлакатининг жанубий қисми бўлиб, шарқдан Кирмон, ғарбдан Хузистон, шимолдан Хуросон ва жанубдан денгиз билан чегараланган мамлакат:

Яна айлабон Форс фатҳиға азм,
Муяссар бўлуб, айламай кийну разм.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1297.

**ХАВАРНАҚ** — Ҳамадонда Бесутун тоғи ёнбағрида Баҳром Гўр учун Синнамор томонидан қурилган афсонавий қаср номи:

Ишратидин Яманға равнақ ўлуб,
Қасри айши анинг Хаварнақ ўлуб.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 933.

**ХАЙБАР** — Афғонистон чегарасидаги қалъа номи; Мадина билан Дамашқ ўртасидаги воҳа ва довон номи; 628 йилда Муҳаммад забт қилиб олган қалъа:

Ясаб хандақу ҳисни «Хайбар» киби,
Не Хайбарки, «Садди Скандар» киби.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1326.

**ХАЙРОБОД** — Бухоро воҳаси ўн туманга бўлинган. Шу туман (район)лардан бирининг номи:

Чу Хайробод бандин ўзлукум бирла ясаб эрдим,
Мени андин халос этти иноят айлабон шоҳе.
*Хазойинул-маоний,* IIб-700.

**ХАЛОСИЯ** — Ҳиротдаги шифохонанинг номи:

Ва «Ихлосия» мадрасаси ўтрусида бу хонақоҳғаким, иморати ҳар навъ риё ва ғашдин холи эрди ва хотирға кўп тараддудин халос берди. «Халосия» от қўйдум.
*Вақфия,* XIII-172.

**ХАРЖУРД** — Ҳирот туманига қарашли Жом вилоятидаги шаҳарча:

Ва ул ҳазратнинг муборак марқади Жом вилоятида Харжурд қасабасидадур. *Мажолисун-нафоис,* XII-9.

**ХИЁБОН** — Ҳиротдаги жой номи:

Ҳирий шаҳрида оламдин ўтти ва қабри Хиёбондадур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-34.

**ХИТО//ХИТОЙ** — Хитой мамлакати, Осиёда жойлашган мамлакат:

Навоий этти ўзин ўйла турк ҳиндуси,
Ки аҳли Чину Хитой бўлдилар анга ҳинду.
*Хазойинул-маоний,* IIб-519.

**ХОВАР** — Шарқ мамлакати, Хуросон кўзда тутилади:

Тожи меҳру онда кавкабдин гуҳар,
Мулки Ховар ҳаддидин то Бохтар. *Лисонут-тайр,* XI-163.

**ХОВАРШО** — Хуросондаги кичик жой номи:

Мавлоно Сойимий — Жўяннинг Ховаршосидиндур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-84.

**ХОЖА ШИҲОБ** — Ҳиротдаги маҳалла номи:

...Сиёвушондин Хожа Шиҳоб маҳалласида боғот ва юз жериб ер. *Вақфия,* XIII-177.

**ХОРАЗМ** — Мовароуннаҳрдаги машҳур воҳа:

Юз-ики юзча киши бирла қазоқ,
Гаҳ ери Хоразм эди, гаҳ Адоқ. *Ҳайратул-аброр (Хамса),* 97.

**ХУЗИСТОН** — Эрон жанубидаги вилоят: манбаларда у яна Ахваз номи билан ҳам маълум: Ва Дониёл алайҳис-салом черик тортиб Бухтун-Наср устига юруди, қочиб Хузистон қўрғонини беркитти.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-196.

**ХУРОСОН** — шарқдан Мовароуннаҳр, ғарбдан Қўҳистон билан туташган, Ҳирот, Марв, Балх, Нишопур каби катта шаҳарлари мавжуд:

Яна бир буким, зоҳир ўлмиш манго
Ки чекмиш Хуросон элидин вафо.

*Хазойинул-маоний,* Iб-708.

**ХЎТАН** — Қошғар туманига кирувчи воҳа ва шаҳар:

Сурма биланму ул ой кўзни қаро айламиш,
Йўқса Хўтан жайрони мушк ичида ағнамиш.

*Хазойинул-маоний,* Iб-282.

**ХЎЧОН** — Эрондаги вилоят номи:

Хўчон вилоятининг қозиси, эшак ришва бериб садр ани қози қилғанға бу қитъаси машҳурдурким....

*Мажолисун-нафоис,* XII-57.

**ЧАРКАС** — черкаслар яшайдиган жой:

Тушуб Чаркасу Гуржа сори йўли,
Бўлуб борча гуржию чаркас қули.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1297.

**ЧАРУН** — Суриядаги қишлоқ номи:

Ва Шом навоҳийсида Чарун қарийясида тенгри раҳматиға борди ва ани Сора ёнида дафн қилдилар.

*Тарихи анбиё ва ҳукамо,* XV-198.

**ЧАХЧАРОН** — Зобулистон (Афғонистон)даги дарё ва шаҳар номи:

Яна бир анга Чахчарон руд ўлуб,
Ким ул руд ҳайвон суйидин тўлуб.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1384.

**ЧАҲОРЖЎЙ** — Мовароуннаҳрдаги шаҳар, ҳозир Чоржўй деб аталади:

Нур Саидбекнинг ўғлидурким, кўп вақтлар Чаҳоржўй навоҳисидин Адоқ навоҳисиға дегинча аморат қилди.

*Мажолисун-нафоис,* XII-150.

**ЧАҲРУМ** — Эрондаги шаҳар; Баҳман замонида барпо этилган:

Ва анинг осоридин Форсда Гувор бандидурким, амир Сайфиддин Масъуд деган Бағдод йўли устида работ ясаб ва яна Басо ва Чаҳрум ва Бусигон ҳам анинг осоридиндир.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-198.

**ЧЕЧАКТУ** — Ҳирот билан Балх ўртасидаги аҳоли пункти:

Мавлоно Шавқий Чечактудин бўлур.

*Мажолисун-нафоис,* XII-80.

**ЧИМ** — Балх воҳасидаги тоғда жойлашган аҳоли пункти, айрим ёзма манбаларда *Чимтала* ҳам дейилган:

Ул малаксиймоки Чим ичра пари монандидур,
Ҳури жаннатдурму ёхуд одами фарзандидур.

*Хазойинул-маоний,* IVб-148.

**ЧИН** I — Хитой ва унинг маркази шундай ном билан аталган:

Сенингдек буте йўқтурур Чин аро,

Бути чин сенинг банданг ойин аро.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-28.

**ЧИН** II — Хитой шарқидаги денгиз:

Бешинчи тенгиз келди дарёйи Чин,
Жазира кўп ул сувда мардумнишин.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1587.

**ЧИҒАТОЙ** — Чингизхоннинг иккинчи ўғли; Чиғатойга Амударё ва Сирдарё оралиғидаги ерлар суюрғол сифатида берилган, кейинчалик бу жойлар унинг номи билан аталган:

Балх ва Самарқанд сари бориб, муддате бўлуб, яна дорусалтанат азимати қилдилар, яна Чиғатой мирзодалари, балки улус озодалари мурид бўлиб, ҳужум қила бошладилар.

*Мажолисун-нафоис,* XII-8.

**ЧИҲИЛ МИНОР** — Эрондаги шаҳар номи:

Ва Ҳумойнинг салтанатининг муддати ўтуз ики йил эрди ва осори Истаҳрда Ҳазорсутун эрдиким, ани Искандар бузди ва баъзи Чиҳил минорни ҳам анга мансуб қилибтурлар.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-199.

**ЧОҚУТ** — Қубод даврида Мўсилда барпо этилган шаҳар:

Ва Қубоднинг осоридин Форсда Қозирун ва Ироқда Ҳалвон ва Мўсилда Чоқут ва Табаристонда неча мавзуъни дептурлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-223.

**ШАТ** — Форс қўлтиғига қуйиладиган дарё, *Шатл-ал-араб:*

Сайли ашким рўди икки бўлди олам мулкини,
Гўйиё олам эрур Бағдоду ашким сайли Шат.

*Хазойинул-маоний,* IIб-287.

**ШАҲРИЗУР** — Эрондаги шаҳар:

Ул сув аларға насиб бўлиб, Искандар маҳрум ёнди ва баъзи Шаҳризурда ва баъзи Бобилда дерларким, вафот топти.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-203.

**ШАҲРИСАБЗ** — Мовароуннаҳрдаги гўзал ва қадимий шаҳар:

Дедилар: Кишвари дурур дилкаш,
Оти ҳам Шаҳрисабз эрур ҳам Каш.

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1034.

**ШЕРОЗ** — Эрондаги шаҳар номи:

Хуросон демаким, Шерозу Табриз,
Ки қилмишдур найи килким шакаррез.

*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 639.

**ШИБИРҒОН** — Афғонистондаги шаҳар: манбаларда *Шобуркон, Шубрикон, Шопуркон* ҳолатида учрайди:

Устод Қулмуҳаммад — Шибирғондиндур.

*Мажолисун-нафоис,* XII-139.

**ШИМОЛ** — шимолдаги жойлар:

Очилғач булар шоҳи фархундафол,
Саодат била қилди азми Шимол.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1297.

**ШИРВОН** — Эрондаги шаҳар номи:

Мавлоно Масъуд — Ширвондиндур.

*Мажолисун-нафоис,* XII-121.

**ШОДРУВОН** — жой номи:

Мадойин шаҳрининг таждида ва Шустарда Шодрувон ва Фируз Шопур ва Сийстонда баъзи ер ва Ҳиндистонда неча шаҳр. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-216.

**ШОДШОПУР** — Хузистондаги бу шаҳарни Шопур бинни Ардашер барпо қилган:

Яна ул ясаған ерлардин бири Жандшопур, Хузистонда Шодшопурдур. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-210.

**ШОМ** — ҳозирги Сурия мамлакатининг эски номи:
Гар ватанинг Шомдурур, гар Ҳири,
Шому Ҳири фикрга қилмас кари.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 223.

**ШОПУРОН** — Қазвин шаҳридаги боғ ва қасрнинг номи:
Қазвинда бир боғқа кирдиким, бир зоҳид кишининг эрдики, ҳоло ул ерни Шопурон дерларким, Шопур иморат қилибтур.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-215.

**ШОРАХТ** — Хуросондаги шаҳар номи:
Хожа Султон Муҳаммад — Шорахтдиндур.
*Мажолисун нафоис,* XII-134.

**ШУСТАР** — Эрондаги шаҳар номи:
Андоқки, Савсанни йилон шакли била ва Шустарни от шакли била. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-210.

**ШУҒОН** — Бадахшон томондаги тоғлик жой номи, Шуғнон:
Шайх Ҳирий шаҳрида оламдин ўтти ва наъшин Шуғонға элттилар. *Мажолисун-нафоис,* XII-34.

**ЭРОН** — мамлакат номи, шунингдек манбаларда Форс, Ажам номи билан ҳам учрайди:
Яна шоҳлиғ қилди Афросиёб,
Вале қилди Эронни зулми хароб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1254.

**ЮНОН** — Юнонистон мамлакати, қадимги Греция:
Бўлуб Юнонда ҳикмат гирди онинг,
Арасту бир кичик шогирди онинг.
*Фарҳод ва Ширин (Хамса),* 317.

**ЯЗД** — Эрондаги шаҳар номи:
Саййид Имод — Язд шаҳридиндур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-167.

**ЯЛОШОБОД** — Ироқдаги бу шаҳарни ҳукмдор Ялош барпо этган:
Ва Ироқда Ялошобод деган шаҳр анинг биносидурур.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-223.

**ЯМАН** — Арабистон жанубидаги мамлакат номи:
Эрмас учуғ лабингдаки ул юз суҳайлидин,
Ранг олмади бу қатра ақиқа Яман аро.
*Хазойинул-маоний,* Iб-41.

**ЯСРИБ** — Арабистондаги Мадина шаҳрининг қадимий номи:
Гаҳ Ясриб уза бу барқ иниб тез,
Зулматқа ашиъаси зиёрез. *Лайли ва Мажнун (Хамса),* 678.

**ҚАЗВИН** — Эрондаги шаҳар номи:
Қазвин ё Сийстонда Моний мусаввири Зиндиқ анинг замонида пайдо бўлди. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-210.

**ҚАРОБОҒ** — Озарбайжондаги вилоят номи:
Чу қишлоқ иши кўнглида эрди жазм,
Қаробоғи Аррон сори қилди азм.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1372.

**ҚАРОТОҒ** — тоғ номи:
Макон айлади ул Қаротоғ уза,
Анингдекки қунғай чибин зоғ уза.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1393.

**ҚАРШИ** — Мовароуннаҳрдаги шаҳар номи бўлиб, ёзма манбаларда *Насаф, Нахшаб* деб ҳам тилга олинади:
Мавлоно Сойимий — қаршилиқдур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-160.

**ҚИРИМ** — Қора денгизнинг шимолида жойлашган жой номи:
Бало абридин тушгач ул илдирим,

Кўруб Дашти Қифчоқдин то Қирим.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1248.

**ҚУДС//ҚУДДУС** — Фаластиндаги шаҳар номи бўлиб, уни Довуд барпо қилган, ёзма манбаларда *Байтул-муқаддас* номи билан машҳур:

Улча етти қулоққа халқ дери,
Бу эдиким: Эрур бу Қудс ери, *Сабъаи сайёр (Хамса),* 986.

**ҚОФ** — афсонавий тоғ номи:

Тилар кўнглум қуши анқодин ўтса нори юз водий,
Мунунгдек сайр этарга Қофдин ортуқ саботим йўқ.

*Хазойинул-маоний,* Iб-151.

**ҚУДСИЯ** — Ҳиротдаги масжид номи:

...ва «Қудсия» масжиди жомеъининг хатиб ва имоми ва яхши меҳрибон ҳофиздур. *Мажолисун-нафоис,* XII-132.

**ҚУЛЗУМ** — Қизил денгиз:

Агарчи ишқ баҳри ҳажри дарёсидин аъзамдур,
Валекин гар кичикроқдур, пур офатроқдурур Қулзум.

*Хазойинул-маоний,* IVб-411.

**ҚУМ** — Эрондаги вилоят ва шаҳар бўлиб, Сова билан Исфаҳон оралиғида жойлашган:

Ҳоло дерларким, Қум вилоятидадур.

*Мажолисун-нафоис,* XII-163.

**ҚУНДУЗ** — Афғонистондаги шаҳар ва дарё номи:

Мавлоно Қабулий — Қундуздин Хуросонға келганда боиси таҳсилни зоҳир қилди. *Мажолисун-нафоис,* XII-86.

**ҚУСТАНТИЯ** — Константинополь (Византия, Истанбул) шаҳри шарқ манбаларида шундай ёзилган; *Қустантиния* варианти ҳам бор:

Неча кун қатъ этиб неча маҳфил,
Қилди Қустантияни манзил, *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1020.

**ҚУТАЙФ** — Арабистондаги шаҳар номи:

Қутайф аҳли, Баҳрайну Бағдод ҳам,
Сипаҳбад аларға келиб Густаҳам.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1332.

**ҒАЗНИ** — Афгонистондаги шаҳар номи:

Халилбек йиллар Нимрўз мулкидин Ғазни навоҳисғача ҳўкумат қилди. *Мажолисун-нафоис,* XII-152.

**ҲАБАШ** — ҳозирги Эфиопия мамлакати (ўрта асрларда *Ҳабаш, Ҳабашистон* номлари билан юритилган):

Ҳусн чун жилва қилур, оқу қарода йўқ фарқ,
Кишига келса бало — хоҳи Хито, хоҳи Ҳабаш.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-253.

**ҲАЗОРСУТУН** — Эрондаги мозор номи:

Ва Ҳумойнинг салтанатининг муддати ўтуз ики эрди ва осори Истаҳрда Ҳазорсутун эрди.

*Тарихи мулуки ажам,* XIV-199.

**ҲАЙРАТ** — қушлар босиб ўтадиган олтинчи афсонавий водий:

Мундин ўтсанг водийи Ҳайратдурур,
Водии Ҳайратда кўп шиддатдурур. *Лисонут-тайр,* 150-15.

**ҲАЛВОН** — Қубод даврида Ироқда барпо этилган шаҳар:

Ва Қубоднинг осоридин Форсда Қозирун ва Ироқда Ҳалвон ва Мўсилда Чоқут ва Табаристонда неча мавзуъни дептурлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-223.

**ҲАЛАБ** — Суриядаги шаҳар номи:

Уйғониб сабру тоқати кетти,
Қўпти доғи Ҳалабға азм этти. *Сабъаи сайёр (Хамса),* 989.

**ҲИЖОЗ** — Арабистон ярим оролидаги (Макка ва Мадина шаҳарла-

ри жойлашган) территориянинг номи:

Қуйи даврида бенаво ушшоқ,
Тавф аро ўйлаким Ҳижоз аҳли.

*Хазойинул-маоний,* IIIб-579.

**ҲИНД** — Ҳинд мамлакати, Ҳиндистон:

Айлади бир холи ҳинду рўзгоримни қаро,
Эй Навоий, тонг йўқ, этсам Ҳинд ила Қобул ҳавас.

*Хазойинул-маоний,* IVб-234.

**ҲИНДИСТОН//ҲИНДУСТОН** — Осиёнинг жанубида жойлашган мамлакат; шарқ ёзма манбаларида *Ҳинд, ал-Ҳинд* каби шакллар-да ҳам учрайди. *Хазойинул-маоний,* Iб-125.

**ҲИРМАНД** — Афғонистондаги дарё номи; у Гур тоғидан бошланиб, Сийстон ерларига етади:

Алардин дедилар бирин Ҳирманд,
Ки ҳар қатраси рафъ этиб юз газанд.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1383.

**ҲИРОТ** — Хуросоннинг маъмурий ва маданий маркази бўлган обод шаҳар; адабий манбаларда *Ҳир, Ҳири* номлари билан ҳам учрайди:

Хуросон ҳавосида топқач ҳаёт,
Ясаб анда шаҳре нечукким Ҳирот.

*Садди Искандарий (Хамса),* 1298.

**ҲИРОТРУД** — Ҳирот составига кирган ва унинг шарқида жойлашган вилоят:

Ва Ҳиротруд вилоятида Гул кенти жамиъ боғот ва дарахтон ва сарой ва боғча ва сойир арозиси била.

*Вақфия,* XIII-178.

**ҲИСОР** — Мовароуннаҳрдаги вилоят номи, ҳозир Душанбе шаҳри яқинидаги шаҳар:

Мавлоно Биҳиштий — Ҳисор вилоятидиндур.

*Мажолисун-нафоис,* XII-104.

**ҲИЯРА** — Ироқдаги шаҳар номи:

Ва Нуъмон бинни Мунзарки, араб подшоҳи эрди, анга топшурдиким, Ҳияра шаҳридаким, Куфага яқиндур ва ҳавоси дилкушой ва фазоси руҳафзой ердур, анга парвариш бериб, тарбият қилғай. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-218.

## АЛИШЕР НАВОИЙ АСАРЛАРИДА УЧРАГАН АСАР НОМЛАРИ

**АБДОЛНОМА** — Суҳой тахаллуси билан ижод этган шоир Абдулваҳҳобнинг асари:

Китобе, дерларким, жамъ қилғандур ва отин «Абдолнома» қўйғандур. *Мажолисун-нафоис,* 173.

**АЖОЙИБУД-ДУНЁ** — Шайх Озарийнинг асари:

...ва баъзи кутуб, мисли «Ажойибуд-дунё» ва «Жавоҳирул-асрор» Шайхнингдур. *Мажолисун-нафоис,* XII-12.

**АЙНУЛ-ҲАЁТ** — Алишер Навоийнинг қасидаси:

Яна «Айнул-ҳаёт» қасидаси зулолин еткурупменки, ғафлат аҳлининг ўлук баданларига жон киюрупмен.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-124.

**АНИСУЛ-ОШИҚИН** — озарбайжонлик шоир Амир Қосим Анворнинг маснавийси:

Ва «Анисул-ошиқин» отлиқ мухтасарроқ маснавий ҳам назм қилдилар. *Мажолисун-нафоис,* 5.

**АРБАИН** — Абдураҳмон Жомий тўртликларининг номи; Алишер Навоий бу асарни ўзбек тилига таржима қилган:

Наср ила назмни мураккаб этиб,
Форсий лафз ила мураттаб этиб,
«Арбаин»е чиқордиким, жонлар
Балки қирқ арбаин чиқорғанлар. *Арбаин,* XV-55.

**АРОИС** — Шайх Рўзбеҳон Бақлийнинг диний асари:

Бу қавм истилоҳоти била мусаннафоти бор ва ул жумладин «Ароис» тафсиридур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-100.

**АСРОРНОМА** — Шайх Фаридиддин Атторнинг диний асари:

Шайх «Асрорнома» китоби аларға берган экандур.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-148.

**АРУЗ** — Абдураҳмон Жомийнинг асари:

Яна ҳам аларнинг «Аруз» рисоласидур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-60.

**АСЛУЛ-ВАСЛ** — Мавлоно Бу-Алишоҳнинг мусиқага оид асари:

Агарчи акнун афъюн касрати ани ақл ҳулясидин орий қилибдур, ул вақтда бу фанда «Аслул-васл» отлиғ китобни тасниф қилди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-58.

**АСМОУЛЛОҲ** — диний асар:

Ва алар мусаннафротидин улча машҳурдур: ...«Асмоуллоҳ» шарҳи. Мажолисун-нафоис, *35.*

**АШИЪАТУЛ-ЛАМАОТ** — Абдураҳмон Жомийнинг рисоласи:

Кутуб ва расоил бобидаким, аларнинг мусаннафотидур ва мазкур бўлған мусаннафотнинг теъдоди будурким: ...«Ашиъатул-ламаот». *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-40.

**АҲСАНУЛ-ҚАСАС** — Абдураҳмон Жомийнинг «Юсуф ва Зулайхо» қиссаси:

Чун қилдинг «Аҳсанул-қасас» фан,
Ул қисса улусқа бўлди аҳсан.

*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 669.

**БАДОЕЪУЛ АТОИЙ** — нишопурлик шоир Мир Атоуллоҳ асари:
Аммо саноеъда китобе тасниф қилибдур. «Бадоеъул Атоийға» мавсумдур. *Мажолисун-нафоис,* 141.

**БАДОЕЪУЛ-ВАСАТ** — Алишер Навоийнинг учинчи шеърий девони:
Учунчи девонким, умр авоситида воқеъ бўлған бадеъ нукотдур «Бадоеъул-васат»қа мавсум бўлди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-58.

**БАҲОРИСТОН** — Абдураҳмон Жомийнинг асари:
Кутуб ва расоил бобидаким, аларнинг мусаннафотидур ва мазкур бўлған мусаннафотнинг теъдоди будурким. ...яна «Баҳористон» китоби. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-41.

**БАҲОРИЯ** — астрободлик шоир Мавлоно Низомнинг қасидаси:
Қасидани яхши айтур ва бу «Баҳория» қасидаси яхши воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* 131.

**БАҲРОМ ВА ГУЛАНДОМ** — Мавлоно Котибийнинг асари:
Ва маснавийлари ҳам мисли «Тажнисот» ва «Зулбаҳрайн» ва «Зулқофиятайн» ва «Ҳусн ва ишқ» ва «Носир ва Мансур» ва «Баҳром ва Гуландом» бор. *Мажолисун-нафоис,* XII-12.

**БУЛБУЛ БИЛА ГУЛ** — хуросонлик шоир Руҳий Ерзийнинг асари:
«Булбул била Гул» ва «Шамъ била парвона» орасида мунозара битибдур. *Мажолисун-нафоис,* 18.

**БЎСТОН** — Саъдий Шерозийнинг асари:
Насрдин баъзи ўқур ҳам достон,
Бу «Гулистон» янглиғу ул «Бўстон». *Лисонут-тайр,* 206-2.

**ВАҚФИЯ** — Алишер Навоийнинг асари:
Фақирнинг «Вақфия»сининг тасҳиҳин қилурда «мин вақфи Алишер» тарих топибтур. *Мажолисун-нафоис,* 182.

**ВОСИТАТУЛ-ИҚД** — Абдураҳмон Жомийнинг иккинчи девони:
Девонларнинг теъдоди: ...иккинчи «Воситатул-иқд».
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-41.

**ГАВҲАРНОМА** — Ҳожу Ҳимматийнинг асари:
Ҳожу Ҳимматий «Гавҳарнома»сидин нисоримга гавҳарлар еткуруптур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ГУЗИДА** — Ҳамидуллоҳ ал-Муставфийнинг тарихий асари:
«Гузида»да Ҳамидуллоҳи ал-Муставфий уч фирқа қилиб, йигирми бир подшоҳ битиб, мулки тавойифдин тутубдур.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-206.

**ГУЛИСТОН** — Саъдий Шерозийнинг асари:
Насрдин баъзи ўқур ҳам достон,
Бу «Гулистон» янглиғу ул «Бўстон». *Лисонут-тайр,* 206-2.

**ГУЛШАНИ РОЗ** — диний рисола:
Тасаввуф рисолалардин «Ламаъот» била «Гулшани роз»ға кўп машъуф эрди. *Мажолисун-нафоис,* 200.

**ГЎЙ ВА ЧАВГОН** — ҳиротлик шоир Орифийнинг асари:
Ва «Гўй ва чавгон» мунозарасида ҳам маснавийси бор.
*Мажолисун-нафоис,* 26.

**ДАРЪЁИ АБРОР** — Амир Хусрав Деҳлавийнинг қасидаси:
Сўз асносида Мир Хусрав...нинг «Даръёи аброр» отлиғ қасидаси мазкур бўлди. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-29.

**ДАҲНОМА** — шоир Амирийнинг асари:
Ва бу байт анинг «Даҳнома»сидиндур.
*Мажолисун-нафоис,* 23.

**ЖАВОҲИРУЛ-АСМО** — ҳиротлик шоир Бурҳониддиннинг асари:

Бобир Султон отиға муаммо рисоласи битиди. «Жавоҳирул-асмо»ға мавсум. *Мажолисун-нафоис,* 238.

**ЖАВОҲИРУЛ-АСРОР** — шайх Озарийнинг асари:

...ва баъзи кутуб, мисли «Ажойибуд-дунё» ва «Жавоҳирул-асрор» Шайхнингдур. *Мажолисун-нафоис,* 10.

**ЖАВОҲИРУТ-ТАФСИР** — сабзаворлик шоир Ҳусайн Воиз асари:

Ва машҳур ишлари бор ва мусаннафотидин бири «Жавоҳирут-тафсир»дур. *Мажолисун-нафоис,* 143.

**ЖИЛОУР-РУҲ** — Абдураҳмон Жомийнинг қасидаси:

Ва Ҳазрати Махдумий Нуран анинг жавобида «Жилоур-руҳ» отлиғ қасидани дебтурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-123.

**ЖОВИДИ ХИРАД** — пешдодийлар табақасининг биринчи ҳукмдори Ҳушангнинг асари:

Ҳушанг хирадманд ва одил ва олим подшоҳ эрди ва «Жовиди хирад» отлиғ китобни ҳикмат илмида ул тасниф қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-186.

**ЖОМИЪУТ-ТАВОРИХ** — Жалолийнинг тарихий асари:

Ва Ашконийлар... «Жомиъут-таворихи» Жалолийда йигирми киши. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-206.

**ЖОМИ ЖАМ** — Шайх Авҳадуддиннинг маснавийси:

Ва «Жоми Жам» отлиғ маснавийси бор.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-175.

**ЖОМОСПНОМА** — Доно Жомоспнинг Эрон қисмати ҳақидаги башоратлари ва шоҳ Виштаспга берган жавобларини акс эттирувчи машҳур қўлёзма асар:

Изига ашк гавҳарин сочтим,
Сўнгра «Жомоспнома»ни топтим.
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 1044.

**ЗАБУР** — Довуд пайғамбарнинг китоби:

Бўлуб чунки Довуд қисми «Забур»,
Сенинг муъжизинг анда айлаб зуҳур.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1210.

**ЗАЙД ВА ЗАЙНАБ** — астрободлик шоир Хожа Ҳасан Хизршоҳнинг маснавийси:

«Лайли ва Мажнун» муқобаласида «Зайд ва Зайнаб» маснавий айтибдур. *Мажолисун-нафоис,* 53.

**ЗАФАРНОМА** I — Мавлоно Абдуллоҳ асари:

«Искандарнома» муқобаласида «Зафарнома» назмиға машғул эрди. *Мажолисун-нафоис,* XII-77.

**ЗАФАРНОМА** II — Шарафиддин Али Яздийнинг асари:

Наввобдин ҳар қайсиси муносиб кўрунса таворих ўқумоқ буйрулса, батахсис «Зафарнома». *Муншаот,* XIII-130.

**ЗИНД** — Эрон шоҳи Гуштаспнинг асари:

Ва ул габр динида риёзатлар ва мужоҳадалар тортиб, эрди. «Зинд» китобин тасниф қилиб, элни ул динға даъват қилди.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-196.

**ЗОДУЛ-МУСОФИРИН** — Амир Ҳусайнийнинг асари:

Назм ва наср кутуб мусаннафоти бор. Назмдин мисли «Канзур-рамуз» ва «Зодул-мусофирин».
*Насойимул-муҳаббат,* XV-174.

**ЗУБДАТУТ-ТАВОРИХ** — Алишер Навоийнинг пайғамбарлар ва Эрон шоҳлари тарихи ҳақидаги асари. Ҳозир бу асар икки ном билан юритилади: «Тарихи анбиё ва ҳукамо» ва «Тарихи мулуки ажам»:

...тахайюлум гетинавардин салотин тарихи даштиға чопиб-

мен, чун нома саводи зулматидин «Зубдатут-таворих» адосин тузупмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ЗУЛ-БАҲРАЙН** — Мавлоно Қотибийнинг асари:

Ва маснавийлари ҳам мисли «Тажнисот» ва «Зул-баҳрайн» ва «Зулқофиятайн» ва «Ҳусн ва ишқ» ва ««Носир ва Мансур» ва «Баҳром ва Гуландом» бор.
*Мажолисун-нафоис,* XII-12.

**ЗУЛ-ҚОФИЯТАЙН** — Мавлоно Қотибийнинг асари:

Ва маснавийлари ҳам мисли «Тажнисот» ва «Зул-баҳрайн» ва «Зул-қофиятайн» ва «Ҳусн ва ишқ» ва «Носир ва Мансур» ва «Баҳром ва Гуландом» бор.
*Мажолисун-нафоис,* XII-12.

**ИЛОҲИЙНОМА** — ҳиротлик шайх Хожа Абдуллоҳ Ансорийнинг рисоласи:

Бир кун мавлоно шайх Абдуллоҳ котиб муқарраби ҳазрати борий Хожа Абдуллоҳ Ансорийнинг «Илоҳийнома»ға мавсум муножот рисоласин фақир қошиға келтуруб эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-13.

**ИЙДИЯ** — Амир Шайхим Суҳайлийнинг қасидаси:

...бу «Ийдия» қасидасининг матлаъи яхши воқеъ бўлубтур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-71.

**ИНЖИЛ** — христианларнинг диний китоби:

Чу Исоға «Инжил» нозил бўлуб,
Ҳақ анда сифотингға қойил бўлуб.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1210.

**ИСКАНДАРНОМА** — Низомий Ганжавийнинг асари:

Аммо Ҳазрат Шайх Низомий қуддиса сирруҳу «Искандарнома»да икки қарн маъҳуд дебтур.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-202.

**ИҲЁ** — Ғаззолийнинг диний асари «Иҳёи улум»нинг қисқартирилган шакли:

Бир нафас «Иҳё» била топиб футуҳ,
Жаҳлдин ўлган тан аро берса руҳ.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 175.

**КАЛОМИ ФАСИҲ** — диний асар:

Ёзғали оёти «Каломи фасиҳ»
Қилғали таҳрир «Ҳадиси саҳиҳ».
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 175.

**КАЛОМУЛЛОҲ** — Қуръон:

Маскан этмак даги оташгоҳни,
Ўтқа солмоқ ҳам каломуллоҳни. *Лисонут-тайр,* XI-94.

**ҚАНЗУР-РАМУЗ** — Амир Ҳусайнийнинг асари:

Назм ва наср кутуб мусаннафоти бор. Назмдин мисли «Қанзур-рамуз». *Насойимул-муҳаббат,* XV-174.

**КАШФУЛ-МАҲЖУБ** — Али ибн Усмон ибн Али Жалойи Ғазнавийнинг асари:

«Кашфул-маҳжуб» китобининг соҳибидурки, бу фанда машҳур ва мўътабар китобдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-114.

**КАШШОФ** — Замахшарийнинг асари:

Ва бемаъни ҳазаёнин Жоруллоҳ битган «Кашшоф» гумон қилғай. *Маҳбубул-қулуб,* XIII-47.

**КИМИЁ** — Ғаззолийнинг «Кимиёи саодат» асари:

Ёзғали чун олса, ҳисин «Кимиё»
Топса улус қалб мисин кимиё.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 175.

**КИТОБУЛ-АНВОР ФИ КАШФИЛ-АСРОР** — Шайх Рўзбеҳон Бақлийнинг асари:

Бу қавм истилоҳоти била мусаннафоти бор ва ул жумладин арабий ва форсий «Китобул-анвор фи кашфил-асрор».
*Насойимул-муҳаббат,* XV-100.

**ЛАВОМЕЪ** — Абдураҳмон Жомийнинг асари:
Яна «Лавомеъдур, ҳам бу истилоҳдаким, ҳар ламъасининг партави соликка ҳирмон қоронғу тунида ҳидоят шамъининг осоридур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-60.

**ЛАВОИҲ** — Абдураҳмон Жомийнинг асари:
Яна «Лавоиҳ» дурким, сўфия машойих истилоҳида битилибдур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-60.

**ЛАЙЛИ ВА МАЖНУН** I — Алишер Навоийнинг «Хамса»сидаги учинчи достон:
Яна чун «Лайли ва Мажнун» водисида ишқим пўя уруб, Ҳожу Ҳимматий «Гавҳарнома»сидин нисоримга гавҳарлар еткуруптур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ЛАЙЛИ ВА МАЖНУН** II — Абдураҳмон Жомийнинг достони:
«Ҳафт авранг»ки муштамилдур етти китобға... олтинчи «Лайли ва Мажнун». *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-41.

**ЛАЙЛИ ВА МАЖНУН** III — хуросонлик таниқли шоир Мавлоно Абдуллонинг асари:
«Хамса»дин «Лайли ва Мажнун», «Хусрав ва Ширин», «Ҳафт пайкарға» татабуъ қилди. *Мажолисун-нафоис,* 92.

**ЛАЙЛИ ВА МАЖНУН** IV — хуросонлик шоир Амир Шайхим Суҳайлининг маснавийси:
Ва «Лайли ва Мажнун» маснавийсида Лайлининг хасталиғи таърифида бу байт анингдур. *Мажолисун-нафоис,* 84.

**ЛАЙЛИ ВА МАЖНУН** V — хуросонлик шоир Хожа Имод асари:
«Лайли ва Мажнун»ға татабуъ қилибдур.
*Мажолисун-нафоис,* 193.

**ЛАМАОТ** — шайх Фахриддин Ироқийнинг асари:
Ҳазрати қутбус-соликин шайх Фахриддин Ироқий...нинг «Ламаот»и орзуси хаёлға кўп эврулур эрди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-46.

**ЛАТОФАТНОМА** — Саид Аҳмад Мирзонинг асари:
Бу маснавий таврида «Латофатнома» анингдур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-173.

**ЛИСОНУТ-ТАЙР** — Алишер Навоийнинг асари:
Чун «Лисонут-тайр» илҳони била тараннум тузупмен, қуш тили ишорати била ҳақиқат асрорин мажоз суратида кўргузупмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ЛУЖЖАТУЛ-АСРОР** — Абдураҳмон Жомийнинг шеъри:
Бу шеърға Ҳазрати Махдумий Нуран жавоб айтубдурлар ва отин «Лужжатул-асрор» битибдурлар.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-122.

**МАЖМАУШ-ШУАРО** — Амир Давлатшоҳ Самарқандий асари:
Ушбу мазмундаким, бу мухтасар битиладур, «Мажмауш-шуаро» тасниф қилинибдур. *Мажолисун-нафоис,* XII-147.

**МАЖОЛИСУН-НАФОИС** — Алишер Навоийнинг асари. Тазкирада 459 шоир ва адабиёт аҳли ҳақида маълумот берилган:
...ва мундин ғофилки, отингни тўрт дафтардин чиқорилибтур: иккинчи — «Мажолисун-нафоис» дафтарида фазл ва табъ аҳли чаргасидин. *Муншаот,* XIII-155.

**МАНОБИҲУЛ-ИБОД ИЛАЛ-МАОД** — Шайх Саидиддин Фарғонийнинг асари:
Ва «Манобиҳул-ибод илал-маод» отлиғ китобида келтурубтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-152.

**МАНОЗИЛУС-СОЙИРИН** — Хожа Абдулло Ансорий асари:

...ва ҳазрати муқарраби борий Хожа Абдуллоҳ Ансорийнинг «Манозилус-сойирин»иға шарҳ битибдур.
*Мажолисун-нафоис,* XII-33.

**МАНОСИКИ ҲАЖ** — Абдураҳмон Жомийнинг рисоласи:
Кутуб ва рисоил бобидаким, аларнинг мусаннафотидур ва мазкур бўлған мусаннафотнинг теъдоди будурким... яна «Маносики ҳаж» рисоласи.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-41.

**МАНТИҚУТ-ТАЙР** — Фаридиддин Аттор асари:
Бир тараф бориға ойину шараф,
«Мантиқут-тайр»иға ойин бир тараф. *Лисонут-тайр,* 19-12.

**МАОРИФ** — Абдураҳмон Жомийнинг асари:
Бўлса «Ҳақойиқ»ники чекса қалам,
Ёзса «Маориф»ники қилса рақам.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 175.

**МАСНУЪ** — Хожа Салмоннинг қасидаси:
Ва Хожа Салмоннинг «Маснуъ» қасидасиға жавоб дебтурким... *Мажолисун-нафоис,* 19.

**МАТЛАЪУЛ-АНВОР** — Амир Хусрав Деҳлавийнинг «Хамса»сидаги биринчи достон:
Ул безабон «Махзани асрор»идин,
Бу ёрутуб «Матлаъул анвор»идин. *Ҳайратул-аброр,* 28-18.

**МАХЗАНУЛ-АСРОР** — Низомий Ганжавийнинг «Хамса»сидаги биринчи достон:
Ул безабон «Махзани асрор»идин
Бу ёрутуб «Матлаъул анвор»идин. *Ҳайратул-аброр,* 28-18.

**МАҚСАДИ АҚСО** — таниқли шоир Ҳусайн Хоразмийнинг асари:
Мавлоно ўз замонининг машоҳиридиндур ва «Мақсади Ақсо» онинг таснифидур. *Мажолисун-нафоис,* 9.

**МЕЪЁРУЛ-АШЪОР** — Хожа Носир Тусийнинг асари:
...неча қоида ва доира ва вазнким, ҳеч арузда, мисли... ва Хожа Носир Тусийнинг «Меъёрул-ашъор»ида... йўқ эрдиким... *Мезонул-авзон,* XIV-136.

**МЕЗОНУЛ-АВЗОН** — Алишер Навоийнинг шеър вазнлари ва унинг назарий масалалари ҳақидаги асари:
...аруз фанида бу мухтасар сабт бўлди ва анга «Мезонул-авзон» от қўюлди. *Мезонул-авзон,* XIV-136.

**МИНҲОЖУН-НАЖОТ** — Алишер Навоийнинг қасидаси:
Яна «Минҳожун-нажот» қасидасида ҳидоят тариқин тузупмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-124.

**МИРЪОТУС-САФО** — Амир Хусрав Деҳлавийнинг қасидаси:
Яна Мир Хусравнинг «Миръотус-сафо» отлиғ қасидасиғаким, халлоқул-маоний Хоқоний Шервоний татаббуъ қилибдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-123.

**МИРЪОТУС-САФО** — андижонлик шоир Мавлоно Юсуф томонидан ёзилган қасида:
«Миръотус-сафо» қасидаси татаббуъда бу байти яхши воқеъ бўлубтур. *Мажолисун-нафоис,* XII-60.

**МИФТОҲ** — диний асар «Мифтоҳул-жинон»нинг қисқарган шакли:
Банд этибтур жадал аҳли ишин ашкол, андоқ
Ким не «Мифтоҳ» анга суд қилур не «Талхис».
*Хазойинул-маоний,* Iб-290.

**МУНОЗАРА** — Шарафиддин Али Яздий асари:
...анда ҳам «Ҳулал» ва «Мунозара» ва «Мунтахаб» аларнинг таснифидур. *Мажолисун-нафоис,* XII-31.

**МУНТАХАБ** — Шарафиддин Али Яздийнинг асари:

...анда ҳам «Ҳулал» ва «Мунозара» ва «Мунтахаб» аларнинг таснифидур. *Мажолисун-нафоис,* XII-31.

**МУТАВАССИТ** — Абдураҳмон Жомийнинг рисоласи:

Кутуб ва расоил бобидаким, аларнинг мусаннафотидур ва мазкур бўлган мусаннафотнинг теъдоди будурким... яна: рисолаки, «Мутавассит»ға машҳурдур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-41.

**МУҲОКАМАТУЛ-ЛУҒАТАЙН** — Алишер Навоийнинг илмий асари:

Ва анга «Муҳокаматул-луғатайн» от қўйдум.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-132.

**НАВОДИРУЛ-УСУЛ** — Муҳаммад ибн Али Ҳакими Тирмизийнинг китоби:

...«Наводирул-усул» ва бундин ўзга ҳам китоблари бор.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-86.

**НАВОДИРУШ-ШАБОБ** — Алишер Навоийнинг иккинчи девони:

Ва иккинчи девонким, шабоб айёмидаким, маоний нодиралари назм силкига кирибтур: «Наводируш-шабоб» лақаб бердим. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-58.

**НАЗМУЛ-ЖАВОҲИР** — Алишер Навоийнинг асари:

...«Назмул-жавоҳир» била маъни абкорин ҳуллаларин мурассаъ эттим. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-121.

**НАСАБНОМА** — Ҳусайн Баҳодирхон (Бойқаро)нинг асари:

Ҳар киши ул «Насабнома»ға боқса билғайким...
*Мажолисун-нафоис,* XII-179.

**НАСИМУЛ-ХУЛД** — Алишер Навоийнинг Абдураҳмон Жомий ва Хусрав Деҳлавий қасидаларига татаббуъ сифатида ёзган қасидаси:

Ва фақир ҳам «Насимул-хулд» қасидасин икаласи бузургворға татаббуъ қилибмен. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-123.

**НАСИҲАТУЛ-МУЛК** — Муҳаммад Ғаззолийнинг тарихий асари:

...Имом Муҳаммад Ғаззолий қуддиса сирруҳу «Насиҳатулмулк»да ани Шис алайҳис-саломнинг қардошидур деганни таън қилибтурлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-185.

**НОСОЙИМУЛ-МУҲАББАТ** — Абдураҳмон Жомийнинг *«Нафаҳотул-қудс»* номли асарини ўзбек тилидаги таржимаси. Навоий бу асарни форс тилидан ўзбек тилига таржима қилган ва янги маълумотлар билан бойитган:

Чун «Насойимул-муҳаббат» нафаҳоти баёнидин килким файзрасон бўлубтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**НАСРУЛ-ЛАОЛИЙ** — асар номи:

Чун «Насрул-лаолий» хазоини таржимасиға еттим.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-121.

**НАФАҲОТУЛ-УНС** — Абдураҳмон Жомийнинг тазкираси:

Ва Махдумий Нуран «Нафаҳотул-унс»да анинг Шайх Фаридиддин Атторнинг бу қасидасиғаким... шарҳ битганин зикр қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* XII-40.

**НАҚДУН-НУСУС** — Абдураҳмон Жомийнинг асари:

Кутуб ва расоил бобидаким, аларнинг мусаннафотидур ва мазкур бўлган мусаннафотнинг теъдоди будурким: ...«Нақдун-нусус». *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-40.

**НАҲАЖ** — Муҳаммад ибн Али Ҳакими Тирмизийнинг диний китоби:

Ул жумладин, «Хатмул-вилоя» китоби ва «Наҳаж» китоби, «Наводирул-усул» ва бундин ўзга ҳам китоблари бор.
*Насойимул-муҳаббат,* XV-86.

**НИЗОМУТ-ТАВОРИХ** — Жалолийнинг тарихий асари:

Аммо «Низомут-таворих» ва «Жомиъут-таворих»и Жалолий

ва Банокатийда... ани Шис алайҳис-саломнинг қардошидур деганни таън қилибтурлар. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-185.

**НОСИР ВА МАНСУР** — Мавлоно Қотибийнинг асари:

Ва маснавийлари ҳам мисли «Тажнисот» ва «Зул-баҳрайн» ва «Зул-қофиятайн» ва «Ҳусн ва ишқ» ва «Носир ва Мансур» ва «Баҳром ва Гуландом» бор.
*Мажолисун-нафоис,* XII-12.

**НУЗҲАТУЛ-АРВОҲ** — Амир Ҳусайнийнинг насрий асари:

Назм ва наср кутуб мусаннофоти бор. Насрдин мисли «Нузҳатул-арвоҳ» ва «Сиротул-мустақим».
*Насойимул-муҳаббат,* XV-174.

**ОДОБУЛ-АРАБ ВАЛ-ФУРС** — Шайх Бу Али Мискавайҳнинг асари:

Ва Шайх Бу Али Мискавайҳ «Одобул-араб вал-фурс» отлиғ китобида ани зикр қилурким...
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-186.

**ОЙИНАИ ИСКАНДАРИЙ** — Амир Хусрав Деҳлавийнинг достони:

Амир Хусрав Деҳлавий «Ойинаи Искандарий»да анинг салтанати замонин беш юз йил дебтур.
*Тарихи мулуки ажам,* XIV-202.

**ПАНЖ ГАНЖ** — Низомий Ганжавийнинг «Хамса»сига ишора:

Яъни ҳам онингки «Панж ганжи»,
Ҳам сўнгра мунунгки ганжи панжи.
*Лайли ва Мажнун (Хамса),* 666.

**РИОЯ** — Саноийнинг қасидаси:

Ва шайх Саноийнинг «Риоя» қасидасиға яхши жавоб айтибтур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-176.

**РУҲУЛ-ҚУДС** — Алишер Навоийнинг қасидаси:

Яна «Руҳул-қудс» қасидасин баланд овоза қилибмен.
*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-123.

**САБЪАИ САЙЁР** — Алишер Навоийнинг «Хамса»сидаги тўртинчи достон:

Бўлди чун бу рақам иши тайёр,
Қўйдум отини «Сабъаи сайёр». *Сабъаи сайёр (Хамса),* 1193.

**САДДИ ИСКАНДАРИЙ** — Алишер Навоийнинг «Хамса»сидаги бешинчи достон:

Таносуб била ақли номовари,
Деди отин «Садди Искандарий».
*Садди Искандарий (Хамса),* 1650.

**САҒИР** — Абдураҳмон Жомийнинг рисоласи:

Кутуб ва рисоил бобидаким, аларнинг мусаннафотидур ва мазкур бўлған мусаннафотнинг теъдоди будурким: ...яна рисолаки, «Сағир»ға маъруфдур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-41.

**САҲИҲ БУХОРИЙ** — Абу Абдуллоҳ Муҳаммад ибн Исмоил ибн Муғира (810—870) асари:

Бундан ташқари унинг «Ат-тарих ал-кабир» номли асари ҳам мавжуд. *Насойимул-муҳаббат,* XV-106.

**СИЛСИЛАТУЗ-ЗАҲАБ** — Абдураҳмон Жомийнинг «Ҳафт авранг»идаги биринчи достон:

Кутуб ва расоил бобидаким, аларнинг мусаннафотидур ва мазкур бўлған мусаннафотнинг теъдоди будурким: ...аввал «Силсилатуз-заҳаб»ки, уч дафтардур.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-41.

**СИРОТУЛ-МУСТАҚИМ** — Амир Ҳусайнийнинг насрий асари:

Назм ва наср кутуб мусаннафоти бор. Насрдин мисли «Нузҳатул-арвоҳ» ва «Сиротул-мустақим».
*Насойимул-муҳаббат,* XV-174.

**СИЯРУН-НАБИ** — Мавлоно Жавҳарийнинг асари:

Аруз билур эрди ва «Сиярун-наби» назм қилиб эрди.
*Мажолисун-нафоис*, XII-58.

**СИ-НОМА** — Амир Ҳусайнийнинг асари:

Назм ва наср кутуб мусаннафоти бор. Назмдин мисли «Канзур-рамуз» ва «Зодул-мусофирин» ва «Си-нома».
*Насойимул-муҳаббат*, XV-174.

**СОЛОМОН ВА АБСОЛ** — Абдураҳмон Жомийнинг «Ҳафт авранг»идаги иккинчи достон:

Кутуб ва расоил бобидаким, аларнинг мусаннафотидур ва мазкур бўлган мусаннафотнинг теъдоди будурким... иккинчи «Соломон ва Абсол». *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-41.

**СУБҲАТУЛ-АБРОР** — Абдураҳмон Жомийнинг «Ҳафт авранг»идаги тўртинчи достон:

Кутуб ва расоил бобидаким, аларнинг мусаннафотидур ва мазкур бўлган мусаннафотнинг теъдоди будурким: ...тўртунчи «Субҳатул-аброр». *Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-41.

**ТАВРОТ** — яҳудийларнинг диний китоби:

Чу Мусоға «Таврот» этиб ҳақ баён,
Санга ул баён ичра муъжиз аён.
*Садди Искандарий (Хамса)*, 1210.

**ТАЖНИСОТ** — Мавлоно Қотибий асари:

Ва маснавийлари ҳам мисли «Тажнисот» ва «Зул-баҳрайн» ва «Зул-қофиятайн» ва «Ҳусн ва ишқ» ва «Носир ва Мансур» ва «Баҳром ва Гуландом» бор.
*Мажолисун-нафоис*, XII-12.

**ТАЗКИРА** — Фаридиддин Атторнинг «Тазкиратул-авлиё» асарининг қисқартирилган шакли:

Нашр ила чун «Тазкира» мавжуд этиб,
Авлиё арвоҳини хушнуд этиб. *Лисонут-тайр*, XI-14.

**ТАЗКИРАТУЛ-АВЛИЁ** — Фаридиддин Атторнинг диний рисоласи:

...Шайх Фаридиддин Аттор... даги бир навъ китоб битибдурларким, «Тазкиратул-авлиёға» машҳурдир.
*Хамсатул-мутаҳаййирин*, XIV-41.

**ТАЗКИРАТУШ-ШУАРО** — Амир Давлатшоҳ Самарқандийнинг асари:

...Султон соҳибқирон отиға «Тазкиратуш-шуаро» отлиғ китоб битибдур. *Мажолисун-нафоис*, XII-6.

**ТАЛХИС** — диний асар:

Банд этибтур жадал аҳли ишин ашкол, андоқ
Ким не «Мифтоҳ» анга суд қилур не «Талхис».
*Хазойинул-маоний*, Iб-290.

**ТИҒ ВА ҚАЛАМ** — Хожа Масъуд Қумий мунозараси:

...«Тиғ ва қалам» мунозараси ҳам назм қилибтур.
*Мажолисун-нафоис*, XII-46.

**ТОИЯ** — Шайх ибн Форизнинг қасидаси:

Шайх Ибн Форизнинг «Тоия» қасидасиға шарҳи бор.
*Насойимул-муҳаббат*, XV-152.

**ТУҲФА** — Абдураҳмон Жомийнинг «Туҳфатул-аҳрор» асари:

Чун «Туҳфа»ни эл балоси эттинг,
Жон туҳфаларин фидоси эттинг.
*Лайли ва Мажнун (Хамса)*, 669.

**ТУҲФАТУЛ-АФКОР** — Алишер Навоийнинг қасидаси:

Фақир иккаласи бузургвори рафеъ миқдорға ниёзмандлиғ ва гадолиғ юзидин татаббуъ қилибмен ва отин «Туҳфатул-афкор» дебмен. *Муҳокаматул-луғатайн*, XIV-122.

**ТУҲФАТУЛ-АҲРОР** — Абдураҳмон Жомийнинг «Ҳафт авранг»идаги учинчи достон:

Кутуб ва расоил бобидаким, аларнинг мусаннафотидур ва мазкур бўлған мусаннафотнинг теъдоди будурким: ...учунчи «Туҳфатул-аҳрор». *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-41.

**ТУҲФАТУЛ-АҲРОР** — Низомий Ганжавийнинг асари:

Чун рақам қилди «Туҳфатул-аҳрор»,
Сочти оламға «Махзанул-асрор».
*Сабъаи сайёр (Хамса),* 909.

**УШТУРНОМА** — Фаридиддин Атторнинг асари:

Чун «Уштурнома» айлаб ошкор,
Нуқтаси бухтиларин тортиб қатор. *Лисонут-тайр,* XI-13.

**ФАВОЙИДУЛ-КИБАР** — Алишер Навоийнинг тўртинчи шеърий девони:

Ва тўртунчи девонким, шайхухат синнидаги фойдалардур: «Фавойидул-кибар»ға иттисом топти.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-58.

**ФАРҲОД ВА ШИРИН** — Алишер Навоийнинг «Хамса»сидаги иккинчи достон:

Бири улки юз лутф эрур зотиға,
Ки «Фарҳоду Ширин» эрур отиға.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1633.

**ФОТИҲАТУШ-ШАБОБ** — Абдураҳмон Жомийнинг биринчи шеърий девони:

Кутуб ва расоил бобидаким, аларнинг мусаннафотидур ва ва мазкур бўлған мусаннафотнинг теъдоди будурким... аввал «Фотиҳатуш-шабоб». *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-41.

**ФУСУЛИ АРБАА** — Алишер Навоийнинг қасидаси:

Яна зоҳир шуароси тариқида ҳам тўрт қасидаки, «Фусули арбаа»ға мавсумдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-124.

**ФУТУҲОТ** — Абдураҳмон Жомийнинг диний асари:

Қилса «Футуҳот»ни гоҳи савод,
Топса ул футуҳотидин эл юз кушод.
*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 175.

**ХАЁЛ ВА ВИСОЛ** — Мавлоно Али Оҳийнинг асари:

«Хаёл ва висол» отлиғ китобида бир байти бор.
*Мажолисун-нафоис,* XII-20.

**ХАМСА** I — Алишер Навоийнинг беш достонидан иборат асари:

Қаю «Хамса», беш гавҳар омуда ганж,
Тасарруф жафосидин осуда ганж.
*Садди Искандарий (Хамса),* 1658.

**ХАМСА** II — таниқли шоир Ашрафнинг асари:

Кўпрак авқот «Хамса» татаббуъиға сарф қилур эрди.
*Мажолисун-нафоис,* 13.

**ХАМСА** III — шоир Мавлоно Котибийнинг асари:

Охири умрида «Хамса»ға татаббуъ бунёд қилди.
*Мажолисун-нафоис,* 11.

**ХАМСАТАЙН** — икки «Хамса», яъни Низомий Ганжавий ва Хусрав Деҳлавийнинг «Хамса»лари:

...алар мажлисида «Хамсатайн» сўзи мазкур бўлғаннинг кайфияти. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-49.

**ХАМСАТУЛ-МУТАҲАЙЙИРИН** — Алишер Навоийнинг Абдураҳмон Жомийга бағишлаган асари:

...«Хамсатул-мутаҳаййирин» тасмия қилилди.
*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-8.

**ХАТМУЛ-ВИЛОЯ** — Муҳаммад бинни Али Ҳакими Тирмизийнинг диний асари:

Ул жумладин, «Хатмул-вилоя» китоби ва «Наҳаж» китоби, «Наводирул-усул» ва бундин ўзга ҳам китоблари бор.

*Насойимул-муҳаббат,* XV-86.

**ХИРАДНОМА** — Абдураҳмон Жомийнинг Искандар юришлари ҳақидаги асари. Тўлиқ номи «Хирадномаи Искандарий».

Ҳазрати Махдум «Хирадномa»сидин кўси ислоҳ ва имдод чолибдур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ХОТИМАТУЛ-ҲАЁТ** — Абдураҳмон Жомийнинг шеърий девони:

Кутуб ва расоил бобидаким, аларнинг мусаннафотидур ва мазкур бўлған мусаннафотнинг теъдоди будурким: ...учунчиси «Хотиматул-ҳаёт». *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-41.

**ХУСРАВ ВА ШИРИН** — хуросонлик шоир Мавлоно Абдулло асари: «Хамса»дин «Лайли ва Мажнун», «Хусрав ва Ширин», «Ҳафт пайкар»ға татаббуъ қилди. *Мажолисун-нафоис,* 92.

**ШАБИСТОНИ ХАЁЛ** — Мавлоно Яҳё Себак асари:

Анинг табъи диққатини ҳар киши билай деса «Шабистони хаёл» деган китобини кўрсун. *Насойимул-муҳаббат,* XV-15.

**ШАВОҲИДУН-НУБУВВАТ** — Абдураҳмон Жомийнинг асари:

Яна бири «Шавоҳидун-нубувват» муқобала қилибтур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-60.

**ШАМС ВА ҚАМАР** — Хожа Масъуд Қумий мунозараси:

«Юсуф ва Зулайхо», «Шамс ва Қамар», «Тиғ ва Қалам» мунозараси ҳам назм қилибтур *Мажолисун-нафоис,* XII-46.

**ШАМЪ БИЛА ПАРВОНА** — Мавлоно Руҳий Ерзийнинг мунозараси:

«Булбул била гул» ва «Шамъ била парвона» орасида мунозара битибдур. *Мажолисун-нафоис,* XII-18.

**ШАРҲИ РУБОИЁТ** — Абдураҳмон Жомийнинг асари:

Яна «Шарҳи рубоиёт»дур, ҳам бу истилоҳдаким, фано тариқида мосиваллоҳ азосиға тўрт такбир урмоқ анинг мутолаасидин муяссардур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-60.

**ШИРИН ВА ХУСРАВ** — Амир Хусрав Деҳлавийнинг «Хамса»сидаги иккинчи достон:

Мир Хусрав дами «Ширин ва Хусрав» ўтидек чароғимни ёрутубтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ШОҲНОМА** I — Абдулқосим Фирдавсийнинг тарихий асари:

Рақам қилди фархунда «Шаҳномаи»
Ки синди жавобида ҳар хомаи.

*Хазойинул-маоний,* I6-706;

Чун «Шоҳнома»даким, Фирдавсий дебтур, бағоят машҳурдир, шарҳ ҳожат эмас. *Тарихи мулуки ажам,* XIV-197.

**ШОҲНОМА** II — Мавлоно Муҳаммад Арабнинг асари:

...ўзининг подшоҳлиғи қоидасида «Шоҳнома» айтибдур. *Мажолисун-нафоис,* XII-35.

**ЮСУФ ВА ЗУЛАЙХО** I — Абдураҳмон Жомийнинг достони:

Кутуб ва расоил бобидаким, аларнинг мусаннафотидур ва мазкур бўлған мусаннафотнинг теъдоди будурким... бешинчи «Юсуф ва Зулайхо» ким «Ошиқ ва маъшуқ»ға мавсумдур. *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-41.

**ЮСУФ ВА ЗУЛАЙХО** II — шоир Масъуд Қумий мунозараси:

«Юсуф ва Зулайхо», «Шамс ва Қамар», «Тиғ ва Қалам» мунозараси ҳам назм қилибдур. *Мажолисун-нафоис,* XII-46.

**ҚАСАСУЛ-АНБИЁ** — Насриддин Рабғузийнинг диний асари:

Гаҳ битиса «Тазкиратул-авлиё»,
Гаҳ рақам этса «Қасасул-анбиё».

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 175.

**ҚАСИДАИ БУРДА** — асар номи:

...ва «Қасидаи бурда»ға ҳам хоразмийча туркий тил билан шарҳ битибдур. *Мажолисун-нафоис,* XII-11.

**ҚОФИЯ** — Абдураҳмон Жомийнинг рисоласи:

Аввал алар битиган «Қофия» рисоласидурким, анингдек мухтасар бу фанда ҳеч ким билмайдур.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-60.

**ҚУВВАТУЛ-ҚУЛУБ** — Алишер Навоийнинг қасидаси:

Яна «Қувватул-қулуб» қасидасинки, килким сабт этибдур.

*Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-124.

**ҚУДСИЯ** — Хожа Муҳаммад Порсонинг асари:

Яна баъзи машойих... расоилидин Хожа Муҳаммад Порсо... нинг «Қудсия»сидурким... *Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-60.

**ҒАРОЙИБУС-СИҒАР** — Алишер Навоийнинг биринчи девони:

Алар амрининг итоати чун вожиб эрди-фақир доғи аввалғи девонғаким, туфулиятда рангин назмнинг ғароботи бор, «Ғаройибус-сиғар» от қўйдум.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-58.

**ҲАДИСИ САҲИҲ** — Исмоил Бухорийнинг диний асари:

Ёзғали оёти «Каломи фасиҳ»,
Қилғали таҳрир «Ҳадиси Саҳиҳ».

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 175.

**ҲАДИҚАТУЛ-ҲАҚИҚАТ** — Ҳаким Санойи Ғазнавийнинг асари:

«Ҳадиқатул-ҳақиқат» китоби анинг шеърида азвоқ ва мавожидиға ва тавҳид арбоби маърифати адосида камолиға қатиъ далилдур. *Насойимул-муҳаббат,* XV-168.

**ҲАЙРАТУЛ-АБРОР** — Алишер Навоийнинг «Хамса»сидаги биринчи достон:

Ҳайрати аброр кўруб зотини,
«Ҳайратул-аброр» дедим отини.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 263.

**ҲАФТ ПАЙКАР** I — Ашрафнинг достони:

Ашраф «Ҳафт пайкар»нинг етти ҳурвашин пешкашимға яроғлабтур. *Муҳокаматул-луғатайн,* XIV-120.

**ҲАФТ ПАЙКАР** II — хуросонлик шоир Мавлоно Абдуллонинг асари:

«Хамса»дин «Лайли ва Мажнун», «Хисрав ва Ширин», «Ҳафт пайкар»ға татаббуъ қилди. *Мажолисун-нафоис,* 92.

**ҲАФТ ПАЙКАР** III — Низомий Ганжавийнинг достони:

«Хафт пайкар»ки келди мушк сиришт,
Яна онинг ёнида «Ҳашт биҳишт».

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 914.

**ҲАШТ БИҲИШТ** — Амир Хусрав Деҳлавийнинг «Хамса»сидаги тўртинчи достон:

«Ҳафт пайкар»ки келди мушк сиришт,
Яна онинг ёнида «Ҳашт биҳишт».

*Сабъаи сайёр (Хамса),* 914.

**ҲАҚОЙИҚ** — Абдураҳмон Жомийнинг асари:

Бўлса «Ҳақойиқ»ники чекса қалам,
Ёзса «Маориф»ники қилса рақам.

*Ҳайратул-аброр (Хамса),* 175.

**ҲУЛАЛ** — Шарафиддин Али Яздийнинг асари:

Анда ҳам «Ҳулал» ва «Мунозара» ва «Мунтахаб» асарнинг таснифидур. *Мажолисун-нафоис,* 35.

**ҲУЛИЯТУЛ-ҲУЛАЛ** — Абдураҳмон Жомийнинг рисоласи:

Яна «Муаммо»нинг иккинчи рисоласидурким, «Ҳулиятул-ҳулал»дин сўнграроқ битилибдур.

*Хамсатул-мутаҳаййирин,* XIV-60.

**ҲУСН ВА ИШҚ** — Мавлоно Котибийнинг асари:

Ва маснавийлари ҳам мисли «Тажнисот» ва «Зул-қофиятайн» ва «Ҳусн ва ишқ» ва «Носир ва Мансур» ва «Баҳром ва Гуландом» бор. *Мажолисун-нафоис,* XII-12.

# ИНДЕКС

## А

اولا аввало
اول‌آقشام аввалоқшом
اوّلقی//اوّلغی аввалқи//аввалғи
اوّاره аввора
عود авд
اوج авж
اوضح авзаҳ
اوزان авзон
اوضاع авзоъ
اولی авли//авло
اولیاء авлиё
اولیاء الله авлиёуллоҳ
اولی авло
اولاد авлод
اولادلیغ авлодлиғ
اولاد مانند авлодмонанд
عون авн
اوائل авоил
عوام авом
اوامر авомир
عوام الناس авомуннос
عوان авон I
اوان авон II
اوانی авони
عوارض авориз
اواسط авосит
اواخر авохир
عور авр
اورنگ авранг
عورت аврат
اوراد аврод
اور ق авроқ
اوراقلیق авроқлик
اوسط авсат
اوسط الناس авсатун-нос
اوسع авсаъ
اوصاف авсо́ф
اوتاد автод I
اوتاد автод II
اوطان автон
اوتار автор
اوقات авқот
اوقاف авқоф
اوهام авҳом
اگر агар
اگرچی агарчи
أدب адаб
أدب سیز адабсиз
أدب‌سیزلیغ адабсизлиғ
عدد адад
عددلیغ ададлиғ
عددسیز ададсиз
عدم адам
عدم وار адамвор
عدم‌گام адамгом
عدس адас
ادش адаш
ادوار адвор
عد ад(д)
ادیان адён
ادیب адиб
عدیل адил
عدیل سیز адилсиз
عدیم адим

عدل адл
عدل چه адлча
عدن адн
ادنا٬ адно
ادا адо
عداوت адоват
اداوی адовий
عداله адола
عدالت адолат
اداليق адолиқ
ادام عمره адома умраҳу
عدو аду//адув
عدوبند адувбанд
عدووش адувваш
ادعيه адъия
ادهم адҳам
ادهان адҳон
ايا аё
عيال аёл
ايالت аёлат
ايالغو аёлғу
ايالغوچی аёлғучи
عيان аён
اياق // اياغ аёқ//аёғ I
اياق // اياغ аёқ//аёғ II
اياقچی // اياغچی аёқчи//аёғчи
اياقچيليك аёқчилик
اياغلان- аёғлан-
اياغليق аёғлиқ
عجب ажаб
عجب عجب ажаб-ажаб
عجب وش ليق ажабвашлиқ
عجب ليق ажаблиқ
اجل ажал
عجم ажам
عجمی ажамий
اژدر аждар
اژدروش аждарваш
اژدرآسا аждаросо
اژدها аждаҳо
اژدهاوش аждаҳоваш
اژدهاکش аждаҳокуш
اژدهاکش ليك аждаҳокушлик
اژدهاليك аждаҳолик
اجداد аждод
عجز ажз
عجزکيش ажзкеш
اجزا٬ ажзо
عجزپيوند ажзпайванд
عجيب ажиб
اجلّه ажилла
اجلاف ажлоф
اجمل ажмал
اجنبی ажнабий
اجنحه ажниҳа
اجناس ажнос
عجايب ажойиб
عجايب الدنيا ажойибуд-дунё
اجريغ ажриғ
اجرام ажром
اجساد ажсод
عجوبه // اعجوبه ажуба//аъжуба
عجوز ажуз
از аз

زل азал
ازلی азалий
ازلّ азалл
عظمت азамат
ازبر азбар
ازبس азбас
اضداد аздод
عزمن قنع азза ман қанаъ
عزّ شأنه азза шаънуҳ(у)
عزيز азиз
عزيزليق азизлиқ
عظيم азим
عظيمت // عظيمه азимат//азима
عظيم الشان азимуш-шаън
عزل азл
عزم азм I
عظم азм II
عزمساز азмсоз
عزا азо
عذاب азоб
عزاليق азолиқ
عزامت азомат
ازرق азрақ
عذوبت азубат
اذفر азфар
اظهر من الشمس азҳару минаш-шамс
ازهار азҳор
اعزّه аизза
ائمه аимма
ای ай-

عيب айб
عيب بينليق айббинлиқ
عيبگو // عيبگوی айбгў//айбгўй
عيبجو // عيبجوی айбжў//айбжўй
عيبجويليق ажбжўйлиқ
عيب ليغ айблиғ
عيب پوش айбпўш
ايوان айвон
عياب айёб
ايّام айём
عيّار айёр
عيّاره айёра
عيّارليق айёрлиқ
عيّاش айёш
اييل айил-
اييلدور айилдур-
ايير айир
اييق айиқ-
اييغ айиғ
ايلا айла-
ايلان айлан-
ايلاندور айландур-
ايمن айман
ايمان аймон
عين айн I
عين айн II
اين المفر айнал-мафар
عينك айнак
عين الكمال айнул-камол
عين اليقين айнул-яқин

عين الحيات айнул-ҳаёт
ایربل // ایرول айрил-//айрул-
ایرو айру
ایت айт
ایتیك لیك айтиклик
ایتیل айтил-
ایتیش айтиш-
ایتماق айтмоқ
ایورول айурул-
ایور айур-
عیش айш
عیش گزین айшгузин
عیش ساز айшсоз
ایها الساقی айюҳас-соқий
ایغاغ айғоғ
اکه ака
اکبر акбар
اکباد پیوند акбодпайванд
اکل акл
اکمل акмал
اکمه акмаҳ
اکناف акноф
اکنون акнун
اکابر акобир
اکابره акобира
اکاثره акосира
اکرم акрам
اکرموا الضیف акримуз-зайфа
عکس акс
اکثر аксар
اکثرش аксараш
اکتاف актоф
ال // ایل ал//эл
علی الدوام аладдавом
الذ алаз(з)
الم алам I
علم алам II
الم انگیز аламангез
علم کش аламкаш
الامان аламон
الم پرورد алампарвард
الم سنج аламсанж
المسیز аламсиз
علم طراز аламтироз
الم شوی аламшўй
اله پکه алапака
الار алар
علی الصباح алас-сабоҳ
علی السویه алас-савия
الست аласт
البته албатта
علف алаф
البسه албиса
الوداع алвидоъ
الوان алвон
الده алда I
الده алда II
الدلدغه алдалдаға
الدره алдара-
علیل алил
الیم алим
الف алиф
الکن алкан

